THE GOSPELS AND THE ACTS IN HAUSA

**Sunayen Ubangijinmu, Isa ko Yasu'a ko Yesu, suna ḍaya ne.**
**Duka uku fa sun nufi mutum ḍaya.**
**Sunan shugabbantassa kuma Almasihu, ko Kristo, ne : duka biyu azanchinsu "Shafafen" ne.**

*Reprinted from the editions of* 1912

# BISHARA DAGGA HANNUN MATTA.

---

1 LITAFIN asalin Isa Aḷmasihu, ḍan Da-
wuda, ḍan Ibrahim.
2 Ibrahim ya haifi Ishaḳu; Ishaḳu
ya haifi Yaḳub; Yaḳub ya haifi Ya-
3 hutha da yan-uwansa; Yahutha ya
haifi Parisa da Zaraha dagga wurin
Thamara; Parisa ya haifi Hasruna;
4 Hasruna ya haifi Arama; Arama ya
haifi Aminadaba; Aminadaba ya haifi
Nahashuna; Nahashuna ya haifi Sal-
5 muna; Salmuna ya haifi Bu'aza dagga
wurin Rahaba; Bu'aza ya haifi Obida
6 dagga wurin Ra'utha; Obida ya haifi
Yassa; Yassa ya haifi Dawuda sarki.

Dawuda kwa ya haifi Sulaimanu
7 dagga wachan nan ta Uriya; Sulai-
manu ya haifi Rahab'ama; Rahab-
8 'ama ya haifi Abuja; Abuja ya haifi
Asa; Asa ya haifi Yahushafata; Ya-
hushafata ya haifi Yurama; Yurama
9 ya haifi Uzzaja; Uzzuja ya haifi
Yuthama; Yuthama ya haifi Ahaza;
10 Ahaza ya haifi Hizḳiya; Hizḳiya ya
haifi Manassa; Manassa ya haifi Amu-
11 na; Amuna ya haifi Yushiya; Yushi-
ya ya haifi Yakunya da yan-uwansa,
kwanakin kwasa zuwa Babila.

12 Bayan kwasa zuwa Babila, Ya-
kunya ya haifi Sha'altiïla; Shal'atiïla
13 ya haifi Zarubbabila; Zarubbabila ya
haifi Abihuda; Abihuda ya haifi Ali-
yaḳima; Aliyaḳima ya haifi Azura;
14 Azura ya haifi Saduḳa; Saduḳa ya
haifi Ahima; Ahima ya haifi Aliyuda;
15 Aliyuda ya haifi Ali'azara; Ali'azara
ya haifi Mattana; Mattana ya haifi

16 Yaḳub; Yaḳub ya haifi Yusufu mijin
Maryamu, wada aka haifi Isa dagga
wurinta, wanda ana kirransa Almasihu.
17 Dukan tsararakin fa dagga Ibra-
him zuwa Dawuda goma sha huḍu
ne; dagga Dawuda kwa zuwa kwasa
chikkin Babila tsara goma sha huḍu
ne; dagga kwasa chikkin Babila zuwa
Almasihu tsara goma sha huḍu ne:
18 Haifuwar Isa Almasihu hakka ta
ke: Sa'anda uwatasa Maryamu ta ka-
sanche ana tashinta ga Yusufu, tun ba
su gammu ba, aka iske tana da juna
biyu dagga wurin Ruhu Mai-tsarki.
19 Yusufu mijinta kwa, domin shi mai-
adilchi ne, ba ya so ya nuna ta a-sa-
rari, ya yi nufi ya sakke ta dagga
20 ḅoye. Amma tun yana chikkin tunanin
waḍannan al'amura, sai ga malaïkan
Ubangiji ya bayanna gareshi chikkin
mafalki, yana chewa, Ya Yusufu, ḍan
Dawuda, kadda ka ji tsoro ka amro

Maryamu matarka: gamma abin da
ke juna biyu a-chikkinta dagga wurin
21 Ruhu Mai-tsarki ne. Za ta haifi ḍa;
kuma za ka kirra sunansa ISA; gamma
shi ne za ya chechi mutanensa dagga
22 zunubansu. Dukan wannan fa ya
zamma domin a chikka abin da Uban-
giji ya faḍi ta bakin annabi, chewa,

23 Duba, buduruwa za ta yi juna biyu,
za ta haifi ḍa,
Za a kirra sunansa Immanuel;

wato, fasarassa, Allah tare da mu.
24 Yusufu ya tashi dagga barchinsa, ya
yi kammar yada malaïkan Ubangiji
ya umurche shi, ya ḍauko matatasa;
25 amma ba ya san ta ba har ta haifi ḍa:
ya kwa kirra sunansa ISA.

2 Ananan sa'anda aka haifi Isa chikkin
Baitalahmi ta Yahudiya chikkin za-
manin da Hirudus ke sarki, ga wa-
ḍansu shefuna dagga gabbas suka zo

2 Ḳuddus, suna chewa, Inna shi ke
wanda an haife shi Sarkin Yahudawa ?
gamma muka ga tamraronsa a-gabbas,
mun zo kuma domin mu yi masa
3 sujada. Sa'anda Hirudus sarki ya ji
wannan, hankalinsa ya tashi, da dukan
4 Ḳuddus tare da shi. Sai da ya tatara
dukan manyan malamai da marubutan
jama'a, kana ya tambaye su wurinda
5 za a haifi Almasihu. Suka che masa,
Chikkin Baitalahmi ta Yahudiya: gamma
hakka an rubuta ta wurin annabi,

6 Ke ma Baitalahmi, ḳassar Yahu-
diya,
Ba auta ba che ko kaḍan a-chikkin
sarakunan Yahudiya:
Gamma dagga chikkinki mai-mulki
za ya fito,
Wanda za shi zamma makiyayin
jama'ata Israïla.

7 Sa'annan Hirudus ya kirrawo shefunan
nan a-ḅoye, ya sami labari a-hankali

dagga wurinsu lokachin da tamraron
8 ya bayanna. Ya aike su kuma zuwa
Baitalahmi, ya che, Ku taffi, ku biḍi
labarin ḍan yaron nan a-hankali; sa-
'anda kun same *shi* kuma, ku kawo mani
labari, domin ni kuma in zo in yi masa
9 sujada. Su kwa, da suka ji sarki, suka
yi taffiyarsu; ga kwa tamraro, wanda
suka gani a-gabbas, yana taffe gabbansu,
har ya zo ya tsaya bissa wurin da ḍan
10 yaron ya ke. Sa'anda suka ga tamraron,
suka yi murna da farinzuchiya ķwarai.
11 Suka shiga gidan, suka ga ḍan yaron tare
da Maryamu uwatasa; suka faḍi, suka
yi masa sujada; suka buḍe dukiyassu,
suka miķa masa bayebaye, zinariya da
12 lubanan da murra. Da suka sami fa-
ḍakka *dagga wurin Allah* chikkin ma-
falki kadda su koma wurin Hirudus,
suka tashi suka bi ta wata hanya zuwa
garinsu.

13 Sa'anda suka rigaya suka tashi, sai

ga malaïka na Ubangiji ya bayanna ga
Yusufu chikkin mafalki, yana chewa,
Tashi ka ḍauki ḍan yaron da uwatasa,
ka gudu zuwa chikkin Masar, ka zamna
chan har na faḍa maka : gamma Hirudus
za ya nemi ḍan yaron domin shi halaka
14 shi. Ya kwa tashi, ya ḍauki ḍan yaron
da uwatasa da da dare, ya taffi zụwa
15 Masar ; chan kwa ya zamna har mutu-
war Hirudus : domin a chikka *magana*
da Ubangiji ya faḍi ta bakin annabi,
chewa, Dagga chikkin Masar na kirrawo
16 ḍana. Sa'annan Hirudus, da ya ga she-
funan nan suka yi masa ba'a, ya yi fushi
da gaske, ya aike, ya karkashe dukan
yan yara maza da ke chikkin Baitalahmi,
har chikkin dukan iyakatta, tun dagga
ḍan shekara biyu zuwa wanda ba ya kai
ba, bissa ga lisafin kwanakin da ya
sami labarinsa a-hankali dagga wurin she-
17 funan nan. Sa'annan aka chikka abin da
aka faḍi ta bakin annabi Irimiya, chewa-

18 Aka ji muriya chikkin Rama,
Kuka da baḳin-chikki mai-zafi,
Rahila tana kuka domin yayanta;
Ta ḳi hanḳura, domin su sun rassu.
19 Amma sa'anda Hirudus ya mutu, ga
malaïkan Ubangiji ya bayanna chikkin
mafalki ga Yusufu chikkin Masar, yana
20 chewa, Tashi ka ḍauki ḍan yaron da
uwatasa, ka taffi chikkin ḳassar Israïla:
gamma su waḍanda suka nemi ran ḍan
21 yaron sun mutu. Ya fa tashi, ya ḍauko
ḍan yaron da uwatasa, ya zo chikkin
22 ḳassar Israïla. Amma sa'anda ya ji
Arkila'us ya gaji ubansa Hirudus, yana
mulki bissa Yahudiya, ya ji tsoro ya
taffi chan; da ya sami faḍakka *dagga
wurin Allah* chikkin mafalki, ya raḅa
23 zuwa wojen ungwanin Galili, ya zo ya
zamna chikkin wani gari wai shi Nazarat:
domin a chikka abin da aka faḍi ta
bakin annabawa, za a kirra shi Ba-
Nazarat.

3 A-CHIKKIN waḍannan kwanaki Yohanna
Mai-yin baptisma ya zo, yana wa'azi
2 chikkin jeji na Yahudiya, yana chewa,
Ku tuba; gamma mulkin samma ya
3 kusa. Gamma shi ne wanda aka am-
bache shi ta bakin annabi Ishaya,
chewa,

Muriyar mai-kirra chikkin jeji,
Ku shiriya hanyar Ubangiji,
Ku daidaita tafarkunsa.

4 Yohanna fa da kansa tufafinsa na gashin
raḳumi ne, da ḍamarra ta fata a-gindinsa;
abinchinsa kwa fara ne da zuma ta jeji.
5 Sa'annan *mutanen* Ḳuddus, da dukan
Yahudiya, da dukan wurare na kewoye
6 da Urdun, suka fita zuwa wurinsa; ya
yi masu baptisma chikkin kogin Urdun,
7 suna faḍin zunubansu. Amma sa'anda
ya ga Farisawa da Saduḳiyawa dayawa
suna zuwa wurin baptismassa, ya che
masu, Ku yayan kasaye, wa ya faḍak-
kadda ku ku guje ma fushi mai-zuwa?

8 Ku fito da yaya fa masu-issa tuba:
9 kadda kwa ku yi tsamanin da za ku
che a-chikkin ranku, Muna da Ibrahim
ubanmu: gamma ina che maku, dagga
chikkin duwatsun nan Allah yana da
10 iko ya tada yaya ga Ibrahim. Ko
yanzu ma an sa gatari ga gindin itatuwa:
kowanne itache fa da ba ya fito da yaya
na ḳwarai ba ana sarassa, ana jefadda
11 shi chikkin wuta. Ni dai ina yi maku
baptisma da ruwa zuwa tuba: amma
shi wanda ke zuwa bayana ya fi ni iko,
*ko* takalmansa ban issa ba in ḍauke su:
shi za ya yi maku baptisma da Ruhu
Mai-tsarki da wuta kuma: matanka-
12 ḍinsa yana chikkin hannunsa, za shi
kwa tsarkake fazayinsa sarai; ya tatara
alkammassa, *ya kai* rumbu, amma za ya
ḳone shefi da wuta wada ba ta ḅituwa.

13 Sa'annan Isa ya tashi dagga Galili
zuwa Urdun wurin Yohanna, domin shi
14 sami baptisma dagga gareshi. Amma

Yohanna ya so ya hana shi, yana chewa,
Ni ina bukata in sami baptisma a-gareka,
15 kai fa kana zuwa gareni? Amma Isa
ya amsa, ya che masa, Sai ka yarda
yanzu: gamma hakka ya dache a-garemu
mu chikka adilchi duka. Sa'annan ya
16 yarda masa. Isa kwa, sa'anda aka yi
masa baptisma, ya fita nan-da-nan dagga
chikkin ruwa: ga kwa sammai suka
buḍe masa, ya ga Ruhun Allah yana sab-
kowa kammar kurchiya, yana zuwa
17 bissansa; ga kwa muriya dagga chikkin
sammai, tana chewa, Wannan Ḍana ne,
ḳamnatachena, wanda raina ya ji da-
ḍinsa sarai.

4 SA'ANNAN Ruhu ya taffi da Isa chikkin
jeji domin Shaitan shi yi masa jaraba.
2 Sa'anda ya yi tatawuï wuni arbaïn
kwana arbaïn, dagga baya ya ji yungwa.
3 Sai mai-jaraba ya zo ya che masa, Idan
kai Ḍan Allah ne, ka umurchi waḍannan

4 duwatsu su zamma gurasa. Amma ya
amsa ya che, An rubuta, Ba da abinchi
kaḍai ba mutum za ya rayu, amma da
kowache magana da ke fitowa dagga
5 bakin Allah. Sa'annan Shaitan ya ḍauke
shi zuwa chikkin birni mai-tsarki; ya
tsaida shi a-kan hasumiya ta haikali,
6 ya che masa, Idan kai Ḍan Allah ne,
faḍa da kanka: gamma an rubuta,

Za ya ba malaïkunsa umurni a-
kanka:
A-bissa hannuwansu za su ḍauke ka,
Kadda halama ka buga ḳaffarka
bissa duchi.

7 Isa ya che masa, An kuma rubuta,
Kadda ka gwoda Ubangiji Allahnka.
8 Kuma Shaitan ya taffi da shi chikkin
wani duchi mai-tsawo ḳwarai, ya gwoda
masa dukan mulkoki na duniya, da
9 ḍaukakassu; ya che masa, Dukan wa-
ḍannan ni ba ka, idan ka faḍi, ka yi
10 mani sujada. Sa'annan Isa ya che masa,

Taffi dagganan, ya Shaitan: gamma
an rubuta, Ka yi sujada ga Ubangiji
Allahnka, shi kaḍai ma za ka bauta masa.
11 Sa'annan Shaitan ya rabu da shi; ga
malaïku kuma suka zo, suka yi masa
hidima.

12 Ananan sa'anda ya ji am bada Yo-
13 hanna, ya toge chikkin Galili; ya bar
Nazarat, ya zo ya zamna chikkin Kafra-
nahum, wanda ya ke a-bakin bahar,
chikkin iyakar Zabulun da Naftalima:
14 domin a chikka abin da aka faḍi ga
bakin Ishaya annabi, chewa,

15 Ḳassar Zabulun da ḳassar Naftalima,
Hanyar bahar, ḳetaren Urdun,
Galili na Al'ummai,
16 Mutane waḍanda suna zamne chikkin
dufu
Suka ga haske mai-girma,
Mazamna chikkin wurin mutuwa da
innuwatta,
A-garesu haske ya ḅullo.

17 Dagga lokachin nan Isa ya soma
wa'azi, yana chewa, Ku tuba; gamma
mulkin samma ya kusa.

18 Yana chikkin yawo a-bakin bahar na
Galili, sai ya ga *mutum* biyu yan-uwa,
Siman wanda ana che da shi Bitrus, da
Andarawus ḍan-uwansa, suna jefa taru
19 chikkin bahar; gamma su masuna ne. Ya
che masu, Ku zo bayana, ni kwa in maishe
20 ku masunan mutane. Nan-da-nan suka
21 bar tarori, suka bi shi. Daggachan kuma
da ya wuche sai ya ga waḍansu biyu,
yan-uwa, Yaḳub *ḍan* Zabadi, da Yohanna
ḍan-uwansa, chikkin jirgi tare da ubansu
Zabadi, suna gyaran tarorinsu; ya kirra
22 su. Nan-da-nan suka bar jirgi da ubansu,
suka bi shi.

23 Isa kwa ya yi yawo chikkin dukan
Galili, yana kwoiyasuwa a-chikkin ma-
jami'unsu, yana wa'azin Bishara ta mul-
kin, yana warkadda dukan irin chiwuta
da kowanne irin rashin lafiya a-chikkin

24 mutane. Labarinsa kwa ya watsu chik-
kin dukan Suriya: suka kawo masa
dukan kumamai, riḳaḳu ne da chiwuta
iri iri, da azabai, da masu-aljanu, da
murḍaḍu da shanyayu; ya warkadda su.
25 Taron jama'a mai-yawa suka bi shi
dagga Galili da Dakapolis da Ḳuddus da
Yahudiya da kuma ḳetaren Urdun.

5 SA'ANDA ya ga taron muṭane, ya hawo
chikkin duchi: da ya zamna, alma-
2 jiransa suka zo wurinsa: ya fa buḍe
bakinsa, ya yi ta kwoiya masu, yana
chewa,

3 Masu-albarka ne waḍannan da su
ke talakawa ga ruhu: gamma mulkin
samma nasu ne.

4 Masu-albarka ne waḍannan da su ke
masu-ḅachin zuchiya: gamma za a yi
masu ta'aziya.

5 Masu-albarka ne waḍannan da su ke
masu-tawali'u: gamma za su gaji duniya.

6 Masu-albarka ne waḍannan da su ke
yungwata da ḳishirta zuwa adilchi:
gamma za a ḳosadda su.

7 Masu-albarka ne masu-jinḳai: gam-
ma su za su sami jinḳai.

8 Masu-albarka ne masu-tsabtan zu-
chiya: gamma su za su ga Allah.

9 Masu-albarka ne masu-sadan zu-
munta: gamma za a che da su yayan Allah.

10 Masu-albarka ne waḍannan da an
tsananche su sabada adilchi: gamma
11 mulkin samma nasu ne. Masu-albarka
ne ku lokachin da ana zarginku, ana
tsananta maku, da ḳariya kuma ana
ambachenku da kowache irin mugunta,
12 sabili da ni. Ku yi farinchikki, ku yi
murna ḳwarai: gamma ladarku mai-
girma che chikkin samma: gamma hak-
kanan suka tsananta ma annabawan da
ke gabbanku.

13 Ku ne gishirin duniya: amma kadan

gishiri ya rabu da zaḳinsa, da mi za shi
gyaru ? nan gabba ba shi da anfani ga
komi, sai ko a yas, a tatake ḳalḳashin
14 sawon mutane. Ku ne hasken duniya.
Birnin da ke kaffe bissa tudu ba shi
15 ḅoyuwa. Kuma ba a kan kunna fitilla,
a sa ta ḳalḳashin akushi, amma ḅissa
alkuki ; ṣai ta haskaka ma dukan wa-
16 ḍanda ke chikkin gida. Hakkanan ku
kuma ku bari haskenku shi haskaka a-
gabban mutane, domin su ga ayukanku,
masu-kyau, su girmama Ubanku wanda
ke chikkin samma.

17 Kadda ku zachi na zo domin in
warware Attaurat da Annabawa : ban
zo domin in warware ba, amma domin
18 in chikka. Gaskiya fa ni ke faḍa maku,
Har samma da duniya su gushe, ko
harafi ḍaya ko ḍigo ḍaya ba za ya gushe
dagga Attaurat, sai dukan abu ya chikka.
19 Dukan fa wanda ya ḳetare guda ḍaya
ma-fi ḳaramta dagga chikkin dokokin

nan, har ya kwoiya ma mutane hakka,
za a che da shi ma-fi ḳaramta a-chikkin
mulkin samma: amma dukan wanda
za ya aika su *har ma* ya sanas, za a che
da shi mai-girma a-chikkin mulkin
20 samma. Gamma ina che maku, Idan
adilchinku ba ya fi na marubuta da na
Farisawa ba, ba za ku shiga chikkin
mulkin samma ba ko kaḍan.

21 Kun ji aka faḍi ga mutanen da,
Kadda ka yi kissankai; da kuma wanda
ya yi kissankai duka ya shiga hatsarin
22 hukumchi; ni ma na che maku, Kowa-
nene ya yi fushi da ḍan-uwansa ya shiga
hatsarin hukumchi; kuma dukan wanda
ya che ma ḍan-uwansa, Raka, ya shiga
hatsarin Sanhedrin; kuma dukan wanda ya
che, Kai wawa, ya shiga hatsarin Jahan-
23 nama mai-wuta. Idan fa kana chikkin
miḳa baiwarka a-wurin gadon sadaka,
chan ka tuna ḍan-uwanka yana da wani
24 abu gamme da kai, bari baiwarka chan

a-gabban gadon sadaka, yi taffiyarka,
a sulhuntu da ḍan-uwanka tukuna, kana
25 ka zo ka miḳa baiwarka. Ka shiriya da
abokin husumanka da samli, tun kana
tare da shi kan hanya ; domin kadda ya
zamma abokin husumanka ya bashe ka
ga alḳali, alḳali kuma ya bashe ka ga
26 dogari, a jefa ka chikkin kurkuku. Gas-
kiya ina che maka, Daḍai ba za ka fita
dagga chikki ba, sai ka biya iyakar falasi
tukuna.

27 Kun ji aka faḍi, Kadda ka yi zina :
28 ni ma na che maku, dukan wanda ya
duba mache har ya yi ḳyashinta, ya
rigaya ya yi zina da ita chikkin zuchi-
29 yatasa. Kuma idan idonka na dama
yana sa ka yi tuntuḅe, ka chirre shi, ka
yas : gamma ya fi maka guda ḍaya
a-chikkin gaḅaḅuwanka ya lalache,
kadda a jefa jikinka chikkin Jahannama
30 ḍungum. Kuma idan hannunka na
dama yana sa ka yi tuntuḅe, ka yanke

shi, ka yas: gamma ya fi maka guda
ḍaya dagga chikkin gaḅaḅuwanka shi
lalache, kadda jikinka ya taffi Jahan-
31 nama ḍungum. Kuma aka faḍi, Du-
kan wanda za ya sakki matatasa, sai shi
32 ba ta takarda ta sakki: ni ma na che
maku, Kowanene ya sakki matatasa, im
ba domin fasikanchi, yana sa ta ta zamma
mazinachiya: kuma dukan wanda ya
amre ta sakkakiya, zina ya ke yi.

33 Kuma, kun ji aka faḍi ga mutanen
da, Kadda ka yi rantsuwa da ḳariya,
amma sai ka chikka bakantanka ga
34 Ubangiji: ni ma na che maku, Kadda
ku yi rantsuwa ko kaḍan; ko bissa
samma, gamma kursi'in Allah che; ko
35 kwa bissa duniya, gamma matashin sawa-
yensa che; ko kwa wojen Ḳuddus, gamma
36 birnin maḍaukakin Sarki ne. Kadda
kwa ka yi rantsuwa bissa kanka, gamma
ko gashi guda ḍaya ba ka da iko ka
maishe shi fari ko baḳi. Amma bari

37 zanchenku ya zamma, I, I; da A'a, A'a:
abin da ya wuche waḍannan duka dagga
wurin Mugun ne.

38 Kun ji aka faḍi, Ido maimakon ido,
39 haḳori maimakon haḳori: ni ma na che
maku, Kadda ku yi tsayeya da wanda
shi ke mugu: amma iyakar wanda ya
mare ka a-kumato na dama, juyo masa
40 wanchan kuma. Idan kuma wani yana
so ya kai ka shari'a, shi karḅi maka
rigarka, bar masa mayafinka kuma.
41 Kuma dukan wanda ya tilasa maka
taffiyar mile ḍaya, taffi tare da shi har
42 biyu. Ka bayas ga wanda ya roḳe ka,
wanda yana so ya yi ramche a-wurinka
kuma, kadda ka ba shi baya.

43 Kun ji aka faḍi, Ka yi ḳamnar ma-
44 kusanchinka, ka ḳi magabchinka: ni ma
na che maku, Ku yi ḳamnar magabtanku,
kuma waḍanda su kan tsananta maku
ku yi masu addu'a; domin ku zamma
45 yayan Ubanku wanda ke chikkin samma:

gamma shi ya kan sa ranatasa ta fito
ma miyagu da nagargaru, ya kan aiko
da ruwa bissa masu-adilchi da marasa-
46 adilchi. Gamma idan kuna ḳamnar wa-
ḍanda ke ḳamnarku, wache lada ke
gareku ? ba hakka masu-karḅan kurḍin
ḳassa su ke yi ba kuma ? Idan kwa
47 kuna gaida yan-uwanku kaḍai, inna kun
fi waḍansu ? ko Al'ummai ba hakka su
48 ke yi ba ? Ku fa za ku zamma chikkaku,
kammar yada Ubanku wanda ke chikkin
samma chikkake ne.

6 KU yi lura kadda ku yi adilchinku
a-gabban mutane, domin su gani: im
ba hakka ne, ba ku da lada a-wurin
Ubanku wanda ke chikkin samma.

2 Sa'anda fa ka ke yin sadaka, kadda
ka busa ḳafo a-gabbanka, kammar yada
masu-riya ke yi chikkin majami'u da
hanyoyi, domin su sami daraja a-wurin
mutane. Gaskiya ina che maku, *Sun*

3 *rigaya* sun karḅi ladassu. Amma sa-
'anda ka ke yin sadaka, kadda ka bar
hannunka na hagu ya san abin ɗa han-
4 nunka na dama ke yi : domin sadakarka ta
kasanche a-ḅoye : Ubanka kwa wanda ya ke
gani dagga chikkin ḅoye za ya saka maka.
5 Sa'anda ku ke yin addu'a kuma,
kadda ku zamma kammar masu-riya :
gamma su suna so su tsaya su yi addu'a
a-chikkin majami'u da kusuru'oyin ka-
rabku, domin mutane su gan su. Gas-
kiya ni ke che maku, Sun rigaya sun
6 karḅi ladassu. Amma kai, lokachinda
ka ke yin addu'a, shiga chikkin lolo-
kinka, bayanda ka rufe ḳofarka kuma,
ka yi addu'a ga Ubanka wanda ke
chikkin ḅoye, Ubanka kwa wanda ya ke
gani dagga chikkin ḅoye za ya saka maka.
7 Chikkin yin addu'a kuma kadda ku yi ta
maimaitawa ta banza, kammar yada Al-
'ummai su ke yi : gamma su suna tsamani
bissa ga yawan maganarsu za a amsa

8 masu. Kadda ku zamma kammar su
fa: gamma Ubanku ya san abin da ku
9 ke bukata, tun ba ku roke shi ba. Ku
yi addu'a hakka fa: Ubanmu wanda ke
chikkin samma, A tsarkake sunanka.
10 Mulkinka shi zo. Abin da ka ke so a yi
shi, chikkin duniya kammar *yada a ke*
11 *yinsa* chikkin samma. Ka ba mu ranaga
12 abinchin yini. Ka gafarta mana basusu-
wanmu, kammar yada mu kuma mun
13 gafarta ma mabartanmu. Kadda ka kai
mu chikkin jaraba, amma ka cheche mu
14 dagga Mugun. Gamma idan kuna ga-
farta ma mutane laifofinsu, Ubanku na
samma kuma za ya gafarta maku.
15 Amma idan ba ku gafarta ma mutane
laifofinsu, Ubanku kuma ba za shi gafarta
naku laifofi ba.

16 Kuma lokachinda ku ke yin tatawuï,
kadda ku ḳwansare fuskarku, kammar
yada masu-riya *ke yi:* gamma suna
ḅata fuskokinsu, domin mutane su gani

suna tatawuï. Gaskiya ni ke che maku,
17 Sun *rigaya sun* karḅi ladassu. Amma kai,
lokachinda ka ke yin tatawuï, shafe
kanka *da mai*, ka wanke fuskarka;
18 domin kadda mutane su gani kana
tatawuï, sai Ubanka wanda ke chikkin
ḅoye *ya gani:* Ubanka da ke gani dagga
chikkin ḅoye kwa, za ya saka maka.

19 Kadda ku aje wa kanku dukiya
a-duniya, inda assu da tsatsa ke chanyewa,
inda ḅarayi kuma ke hudawa suna sata:
20 amma ku aje wa kanku dukiya chikkin
samma, inda assu da tsatsa ba su chanye
ba, ḅarayi kuma ba su huda ba su sata:
21 gamma wurinda dukiyarka ta ke, chan
zuchiyarka za ta kasanche kuma. Fitillar
22 jiki ido ne: idan fa idonka sosai ne,
dukan jikinka za ya zamma chikke da
23 haske. Amma kadan idonka mugu ne,
dukan jikinka za ya zamma chikke da
dufu. Idan kwa hasken da ke chikkinka
24 dufu ne, inna misalin dufun nan! Ba

wanda ke da iko shi bauta ma ubangiji
biyu : gamma ko shi ḳi ḍayan, shi ḳam-
nachi ḍayan ; ko kwa shi lizimchi ḍayan,
shi rena ḍayan. Ba ku da iko ku bauta
25 ma Allah da Mammon. Domin wannan
ina che maku, Kadda ku yi alhini
sabada ranku, abin da za ku chi, ko kwa
abin da za ku sha ; ko sabada jikinku,
abin da za ku yafa. Rai ba ya fi gabban
abinchi ba, jiki kuma, ba ya fi gabban
26 tufafi ba ? Ku duba tsuntsaye na
samma, ba su kan yi shibka ba, ba su
kan yi girbi ba, ba su kan tara chikkin
rumbuna ba ; amma Ubanku na samma
yana chiyadda su. Ku ba ku fi su
27 daraja dayawa ba ? Wanene fa dagga
chikkinku, bissa ga alhininsa, yana da
iko ya ḳara ko kamu ḍaya ga tsawonsa ?
28 Donminene kuma ku ke alhini da
zanchen tufa ? Ku lura da lily na jeji,
girman da su ke yi ; ba su kan yi wahalla,
ba su kan yi kaḍi ba : duk da hakka ina

29 che maku, ko Sulaimanu, da darajassa
duka, ba ya yafa ķawa kammar guda
30 ḍayansu ba. Idan fa Allah ya kan yi
ma ganyayen saura sutura hakka, abin
da ke *rayuwa* yau, gobe ana jefawa
chikkin tanderu, bale ku, ku masu-
31 ķanķantar bangaskiya? Kadda ku yi
alhini fa, kuna chewa, Mi za mu chi?
ko kwa, Mi za mu sha? ko kwa, Da
32 minene za mu yafa? Gamma waḍan-
nan abu duka Al'ummai suna ta biḍa;
gamma Ubanku na samma ya sani kuna
bukatar waḍannan abu duka. Amma
33 ku fara biḍan mulkinsa, da adilchinsa;
waḍannan abu duka fa za a ķara maku
34 su. Kadda fa ku yi alhini a-kan gobe:
gamma gobe za ya yi alhini don kansa.
Wahallar wuni ta issa kansa.

7 KADDA ku zartas, domin kadda a zartas
maku. Gamma da irin shari'a da ku
2 ke shar'anta, da shi za a shar'anta maku:

da mudun nan da ku ke aunawa kuma,
3 da shi za a auna maku. Donmi kwa ka
ke duban ḍan hakin da ke chikkin idon
ḍan-uwanka, amma ba ka kulla da azara
4 wada ke chikkin ido naka? Ko kwa
ḳaḳa za ka che ma ḍan-uwanka, Bari in
chirre ḍan hakin dagga chikkin idonka;
ga shi kwa, azara tana chikkin ido naka.
5 Kai mai-riya, ka fara chirre azara dagga
chikkin ido naka; kana za ka gani sarai
da za ka chirre ḍan hakin dagga chikkin
idon ḍan-uwanka.

6 Kadda ku ba karnuka abin da ke
mai-tsarki, kadda kwa ku jefa lu'u-
lu'unku a-gabban gursunai, domin kadda
ya zamma su tatake su ḳalḳashin kofa-
tansu, su waiwaya su tsatsage ku.

7 Ku roḳa, za a ba ku; ku nema, za
ku samu; ku ḳwanḳwassa, za a buḍe
8 maku: gamma dukan wanda ya ke roḳo
yana karḅa; wanda ya ke nema kuma
yana samu; wanda ya ke ḳwanḳwassawa

9 kuma za a buḍe masa. Wanene kwa
dagga chikkinku, kadan ḍansa ya roḳe
shi dunḳulin *gurasa*, za ya ba shi duchi;
10 ko kwa kadan ya roḳi kifi, za ya ba shi
11 machiji? Idan fa ku, da ku ke miyagu,
kun sani ku bada kyautai masu-kyau ga
yayanku, bale Ubanku wanda ke chikkin
samma za shi bada alherai ga waḍanda
12 su ke roḳonsa? Dukan abu fa iyakar
abin da ku ke so mutane su yi maku,
ku yi masu hakkanan kuma: gamma
Attaurat ke nan da Annabawa.

13 Ku shiga ta wurin ḳunḳuntar ḳofa:
gamma ḳofa da faḍi ta ke, hanya kwa
da faḍi, wada ta nufa wojen halaka,
ṃutane dayawa fa suna shiga ta wurinta.
14 Gamma ḳofa ḳunḳunta che, hanya kwa
matsatsiya, wada ta nufa wojen rai,
masu-samunta fa kaḍana ne.

15 Ku yi hankali da masu-ḳariyan an-
nabchi, masu-zuwa wurinku da tufafin
tumaki, amma dagga chikkinsu karketai

16 ne masu-hauka. Dagga yayansu za ku
sansanche su. Dagga wurin ḳaya ana
chirro annab, ko kwa ḅaure dagga wurin
17 zaḳami ? Hakkanan kuma kowanne ita-
chen kirki ya kan fitarda yayan kirki ;
amma ḅatachen itache ya kan fitarda
18 munanan yaya. Itachen kirki ba
shi da iko shi fitarda munanan yaya,
ḅatachen itache kuma ba shi da iko
19 shi fitarda yayan kirki. Kowanne ita-
chen da ba ya fitarda yayan kirki a kan
20 sare shi, a kan jefa a-wuta. Dagga ya-
21 yansu fa za ku sansanche su. Ba dukan
mai-che mani, Ya Ubangiji, Ubangiji, za
ya shiga chikkin mulkin samma ba ; sai
wanda ke aika nufin Ubana wanda ke
22 chikkin samma. A-chikkin wannan rana
*mutane* dayawa za su che mani, Ya
Ubangiji, Ubangiji, ba mu yi annabchi
da sunanka ba, da sunanka kuma muka
fitarda aljanu, da sunanka kuma muka
23 yi ayuka dayawa masu-iko ? Sa'annan

zan furta masu, Ban taḅa saninku ba
daḍai: fita wurina, ku masu-aika mu-
24 gunta. Kowanene fa da ya ke jin wa-
ḍannan zantatukana, yana kwa aikata
su, za a kwatanta shi da mutum mai-
hikima, wanda ya gina gidansa bissa pa:
25 ruwa ya sabko, rigyawa ta zo, iska ya
hura, ya buga gidan nan; ba ya faḍi
26 ba: gamma an kaffa shi bissa pa. Kuma
kowanene da ya ke jin waḍannan zanta-
tukana, ba ya kwa aikata su ba, za a
kwaṭanta shi da mutum mara-wayo,
wanda ya gina gidansa bissa rairai:
27 ruwa ya sabko, rigyawa ta zo, iska ya
hura, ya kilme gidan nan; ya faḍi:
faḍuwassa kwa da girma ta ke.

28 Ananan sa'anda Isa ya gamma wa-
ḍannan zantatuka, taron mutane suka
29 yi mamaki da kwoiyasuwassa: gamma
ya kwoiya masu kammar ya ke da
hukumchi, ba kammar marubutansu ba.

8 SA'ANDA ya gangaro dagga duchi, taron
2 jama'a mai-yawa suka bi shi. Ga wani
kuturu kuma ya zo wurinsa, ya yi masa
sujada, yana chewa, Ya Ubangiji, idan
ka yarda, kana da iko ka tsarkake ni.
3 Ya miḳe hannunsa, ya taɓe shi, yana
chewa, Na yarda; ka tsarkaka. Nan-
4 da-nan fa kuturtassa ta tsarkaka. Isa
ya che masa, Lura kadda ka faḍa ma
kowanne mutum; amma yi taffiyarka,
nuna kanka ga malami, kuma ka bada
baiko wanda Musa ya umurta, domin
shaida garesu.

5 Sa'anda ya shiga Kafranahum, wani
zarmai ya zo wurinsa, yana roḳonsa,
6 yana chewa, Ya Ubangiji, yarona yana
kwanche a-gida, yana chiwon inna, yana
7 shan azaba ḳwarai. Ya che masa, Ni
8 zo in warkadda shi. Zarman nan ya
amsa, ya che, Ya Ubangiji, ban issa ba
da za ka shiga ḳalḳashin rufina: amma
ka yi magana kaḍai, yarona kuma za

9 shi warke. Gamma ni kuma mutum ne
ḳalḳashin iko, ina kwa da yan yaḳi a-
hannuna da kaina: ni kan che ma wan-
nan, Je ka, sai ya taffi; *in che* ma wani,
Ya ka, sai ya zo; *in che* ma bawana, Ka
10 yi kaza, sai ya yi. Sa'anda Isa ya ji
wannan, ya yi mamaki, ya che ma
waḍanda su ke bin baya, Gaskiya ina che
maku, Ko chikkin Israïla ban iske ban-
11 gaskiya da girma hakka. Kuma ina
che maku, mutane dayawa dagga gabbas
da yamma za su zo, su zamna tare da
Ibrahim, da Ishaḳu, da Yaḳub, chik-
12 kin mulkin samma: amma za a fitarda
yayan mulki chikkin baḳin dufu: chan
13 za a yi kuka da tamnar haḳora. Isa ya
che ma zarman, Yi taffiyarka; kammar
da ka bada gaskiya, *hakkanan* shi zamma
maka. Yaron kuma ya warke chikkin
wannan sa'a.

14 Sa'anda Isa ya shiga gidan Bitrus,
ya ga sarakwatasa tana kwanche, tana

15 chiwon zazaḅi. Ya taḅa hannunta, za-
zaḅi ya sakke ta; ta tashi, kuma ta yi
16 masa hidima. Sa'anda marechi ya yi,
suka kawo masa masu-aljanu dayawa:
da magana kwa ya fitarda ruhohi, ya
17 warkadda masu-chiwo duka: domin a
chikka magana da aka faḍi ta bakin
annabi Ishaya, chewa, Shi da kansa ya
karḅi kumamanchinmu, ya ḍauki chichi-
wutanmu.

18 Sa'anda Isa ya ga taron mutane
dayawa a-wurinsa, ya umurta a taffi
19 zuwa wanchan ķetare. Sai wani mai-
rubutu ya zo, ya che masa, Ya malam,
20 ni bi ka inda ka taffi duka. Isa ya
che masa, Yanyawa suna da ramumuka,
tsuntsayen samma kuma suna da she-
ķuna; amma Ḍan mutum ba shi da
21 wurin da za ya kwanta. Wani kuma
dagga chikkin almajiran ya che masa,
Ya Ubangiji, ka yarda mani in taffi
22 tukuna, in bizne ubana. Amma Isa ya

che masa, Ka biyo ni; ka bạr matatu su
bizne matatunsu.

23 Sa'anda ya shiga chikkin jirgi, alma-
24 jiransa suka bi shi. Ga kwa baban
hadari ya tashi chikkin bahar, har jirgi
ya rufu da raḳuman ruwa: amma shi
25 yana barchi. Suka zo wurinsa, suka
falkadda shi, suna chewa, Ya Ubangiji,
26 ka yi cheto; muna halaka. Ya che masu,
Donmi ku ke tsorata, ku masu-ḳanḳantar
bangaskiya? Sa'annan ya tashi, ya
tsauta ma iska da bahar; babar na-
27 tsuwa ta samu. Mutanen nan suka yi
mamaki, suna chewa, Wanne irin mutum
ke nan, har iska da bahar suna biye
masa?

28 Sa'anda ya zo wanchan ḳetare chik-
kin ḳassar Gadarinawa, sai mutum biyu
masu-aljanu suka gammu da shi, suna
fitowa, dagga chikkin kabarbari, masu-
zafin rai ḳwarai, har mutum ba shi da
29 iko shi bi ta hanyan nan. Ga su kwa

suka taḍa muriya, suna chewa, Mi ya
gamma mu da kai, ya kai Ḍan Allah ?
ka zo nan domin ka yi mamu azaba tun
30 lokachi ba ya yi ba ? Daggachan kwa
nesa da su akwoi garken gursunai mai-
31 yawa, suna kiwo. Aljanu fa suka roḳe
shi, suna chewa, Idan ka fitasda mu, sai
ka aike mu chikkin garken gursunai.
32 Ya che masu, Ku taffi. Suka fita, suka
taffi chikkin gursunai : ga dukan garke
kuma suka rugungunto a-gangare, *suka
faḍa* chikkin bahar, suka lalache chikkin
33 ruwaye. Masu-kiwonsu kwa suka gudu,
suka taffi chikkin birni, suka bada labari
duka, da abin da ya faru ga masu-aljanu.
34 Ga dukan birni kwa suka fito garin su
tarbi Isa : sa'anda suka gan shi, suka roḳe
*shi* shi fita dagga chikkin iyakar ḳassarsu.

**9** SAI ya shiga chikkin jirgi, ya ḳetare,
2 ya zo chikkin birni nasa. Ga kuma
suka kawo masa wani mai-chiwon inna,

yana kwanche bissa shimfiḍa: Isa kwa
da ya ga bangaskiyarsu, ya che ma mai-
chiwon inna, Ḍa, ka yi farinchikki; an
3 gafarta zunubanka. Ga kwa waḍansu
dagga chikkin marubuta suka che a-
chikkin ransu, Wannan yana swaḅo.
4 Isa kwa, domin ya san tunaninsu, ya
che, Donmi ku ke tunanin mugunta
5 a-chikkin zukatanku? Gamma wanne
ya fi sauḳi, da a che, An gafarta zunu-
banka; ko kwa a che, Tashi, ka yi
6 taffiya? Amma domin ku sani Ḍan
mutum yana da iko a-duniya shi gafarta
zunubai (dagganan ya che ma mai-
chiwon inna), Tashi, ka ḍauki shimfi-
7 ḍarka, ka taffi gidanka. Ya fa tashi,
8 ya taffi gidansa. Amma sa'anda taron
jama'a suka gani, suka ji tsoro, suka
girmama Allah, wanda ya bada iko
hakka ga mutane.

9 Daggachan sa'anda Isa yana wu-
chewa, ya ga wani mutum, sunansa

Matta, yana zamne wurin *karḅan* garama, ya che masa, Ka biyo ni. Ya tashi, ya bi shi.

10 Ananan yana zamne chikkin gida,
wurin abinchi, sai ga masu-karḅan kurḍin ḳassa dayawa da masu-zunúbi suka
zo, suka zamna tare da Isa da alma-
11 jiransa. Sa'anda Farisawa suka ga wan-
nan, suka che ma almajiransa, Donmi Malaminku yana chi tare da masu-karḅan kurḍin ḳassa da masu-zunubi ?
12 Amma sa'anda ya ji, ya che, Lafiyeyu ba
su da bukatar mai-magani, sai masu-
13 chiwo. Amma ku taffi ku kwoiya azan-
chin wannan, Ni jinḳai ni ke nufa, ba sacrifice * ba : gamma na zo ba domin in kirra masu-adilchi ba, amma masuzunubi.

14 Sa'annan almajiran Yohanna suka zo gareshi, suna chewa, Donminene mu da Farisawa mu kan yi tatawuï dayawa, amma almajiranka ba su kan yi tatawuï

* Sacrifice = abin yanka.

15 ba? Isa ya che masu, Ya yuwu yayan
ḍakin amariya su yi baḳinchikki muddar
ango yana tare da su? amma kwa-
naki za su zuwa inda za a ḍauke masu
16 ango, sa'annan za su yi tatawuï. Kuma
ba mutum da kan toshe tsofuwar tufa
da ḳyallen gozo, gamma abin da *aka sa*
*domin* shi toshe, shi *da kansa* ke ḍiba
chikkin tufa, ketuwa ta ḳaru ke nan.
17 Ba kwa a kan sa sabon wine chikkin
tsofofin salkuna: gamma hakkanan sai
salkuna su fashe, wine shi zube, salkuna
su lalache: amma a kan sa sabon wine
chikkin sabobin salkuna, duka fa sun
kiyayu.

18 Yana chikkin faḍa masu wannan, sai
ga wani mai-hukumchi ya zo, ya yi
masa sujada, yana chewa, Ḍiyata yanzu
ta mutu: amma ka zo ka ḍibiya mata
19 hannunka, sai ta rayu. Isa ya tashi, ya
20 bi shi, shi da almajiransa. Ga kwa wata
mache, wada ta shekara goma sha biyu

tana zubar jini, ta zo dagga bayansa, ta
21 taḅa shafin rigatasa: gamma a-chikkiṇ
ranta tana chewa, Idan na taḅa ko
22 rigatasa kaḍai, zan warke. Amma Isa
da ya waiwaya ya gan ta kuma, ya che,
Ḍiya, ki yi farin-chikki; bangaskiyarki
ta warkadda ke. Dagga wannan sa'a fa
23 machen ta warke. Sa'anda Isa ya shiga
gidan mai-hukumchin, ya ga masu-algaita
24 kuma, da taro suna yin hayaniya, ya
che, Ku bada wuri: gamma yarinya ba
ta mutu ba, barchi ta ke yi. Suka yi
25 masa dariyar ganganko. Amma sa'anda
aka fitarda taro, ya shiga, ya kama
26 hannunta; yarinya kwa ta tashi. La-
barin wannan ya taffi chikkin dukan
ḳassan nan.

27 Daggachan kwa sa'anda Isa yana
wuchewa, sai makafi biyu suka bi shi,
suna tada muriya, suna chewa, Ka yi
28 mana jinḳai, ya ḍan Dawuda. Sa'anda
ya shiga gidan, makafin nan suka zo

gareshi : Isa kwa ya che masu, Kuna
bada gaskiya ina da iko in yi wannan ?
29 Suka che masa, I, ya Ubangiji. Sa'annan
ya taḅa idanunsu, yana chewa, Gwal-
gwadon bangaskiyarku shi zamma maku.
30 Idanunsu suka buḍe. Amma Isa ya
dokache su da ḳarfi, yana chewa, Ku
31 lura kadda kowa shi san wannan. Amma
su suka fita, suka yi ta barbaḍa labarinsa
chikkin dukan ḳassan nan.

32 Suna chikkin fita, sai ga wani mutum
bebe mai-aljan, aka kawo shi wurinsa.
33 Sa'anda aka fitarda aljan beben ya yi
magana : taron jama'a suka yi mamaki,
suna chewa, Ba a taḅa gani irin wannan
34 chikkin Israïla ba daḍai. Amma Fari-
sawa suka che, Da *ikon* sarkin aljanu ya
ke fitarda aljanu.

35 Isa ya yi yawo chikkin dukan birane
da ḳauyuka, yana kwoiyasuwa chikkin
majami'unsu, yana wa'azin Bishara ta
mulkin, yana warkadda kowache irin

chiwuta da kowanne irin rashin lafiya.
36 Amma sa'anda ya ga taron mutane, ya yi
juyayi a-kansu, sabada suna wahalla,
suna watse kuma, kammar tumakin da
37 ba su da makiyayi. Sa'annan ya che
ma almajiransa, Girbi dayawa ya ke
da gaske, amma ma-aikata kaḍana ne.
38 Ku yi addu'a fa ga Ubangijin girbi, shi
aike ma-aikata chikkin girbinsa.

10 YA kirrawo almajiransa goma sha biyu,
kuma ya ba su iko bissa ḳazaman ruhohi,
su fitarda su, su kuma warkadda kowache
irin chiwuta da kowanne irin rashin
lafiya.
2 Sunayen manzanin nan goma sha
biyu ke nan: Nafari, Siman, wanda a ke
che da shi Bitrus, da Andarawus ḍan-
uwansa; Yaḳub *ḍan* Zabadi, da Yohanna
3 ḍan-uwansa; Filibbus, da Barthulamawus;
Toma, da Matta mai-karḅan kurḍin
4 ḳassa; Yaḳub ḍan Halfa, da Taddawus;

Siman Ba-Kan'aniya, da Yahutha Iskari-
5 yoti, wanda kuma ya bashe shi. Waḍan-
nan goma sha biyu Isa ya aike su, ya
kuma dokache su, yana chewa,

Kadda ku bi ta hanyar Al'ummai,
kadda ku shiga kowanne birni kuma
6 na Samaritawa: sai dai ku taffi wurin
7 ḅatatun tumaki na gidan Israïla. A-
chikkin taffiyarku kuma ku yi wa'azi,
8 kuna chewa, Mulkin samma ya kusa. Ku
warkadda marasa-lafiya, ku tada matatu,
ku tsarkake kutare, ku fitarda aljanu:
a-yalwache kuka karḅa, sai ku bayas
9 a-yalwache. Kadda ku ḍauki zinariya,
ko azurfa, ko jan ḳarfe chikkin ḍamar-
10 rarku; ko zabira domin hanya, ko riga
biyu, ko takalma, ko sanda: gamma
11 ma-aikachi ya issa abinchinsa. Kuma,
kowanne birni ko ḳauye inda kuka shiga,
a-chikkinsa ku nemi wanda ya chanchan-
ta; chan kwa ku zamna har *lokachin da* za
12 ku fita. Da shigarku chikkin gida kuma,

13 ku gaishe shi. Idan gidan ya chanchanta,
lafiyarku ta sabka bissansa : amma idan
ba ya chanchanta ba, lafiyarku ta komo
14 gareku. Kuma dukan wanda ba ya karḅe
ku ba, ba ya kwa ji maganarku ba, loka-
chinda ku ke fita gidan nan koko birnin
15 nan, sai ku karkaḍe ḳurar ḳaffafunku.
Hakika ina che maku, A-chikkin ranar
shari'a za a yi ma ḳassar Sodoma da Ga-
morata rangwami bissa ga wannan birni.
16 Ga shi, na aike ku kammar tumaki
chikkin tsakkar karketai : ku zamma
masu-azanchi fa kamman machizai,
marasa - ḅarna kamman kurchiyoyi.
17 Amma ku yi hankali da mutane : gamma
za su bashe ku ga majalisai, chikkin
majami'unsu kuma za su yi maku
18 bulala ; i, kuma a-gabban masu-hukumchi
da sarakuna za a kawo ku sabili da ni,
domin shaida garesu da Al'ummai kuma.
19 Amma sa'anda sun bashe ku, kadda
hankalinku ya tashi a-kan irin magana

da za ku yi, koko abin da za ku faḍi:
gamma a-chikkin sa'an nan za a ba ku
20 abin da za ku faḍi. Gamma ba ku ne
kuna faḍi ba, amma Ruhun Ubanku ne
21 yana faḍi a-chikkinku. Ḍan-uwa za ya
bada ḍan-uwa ga mutuwa, uba kuma *za
ya bada* ḍansa: yaya za su tasa ma
22 iyayensu, su sa a kashe su. Za ku
zamma abin ḳi ga dukan mutane sabili
da sunana: amma wanda ya jimre har
23 matuḳa, shi ne za ya chira. Amma sa-
'anda sun tsananche ku chikkin wannan
birni, ku gudu zuwa na kusa: gamma
hakika ina che maku, Kamin kun gamma
dukan biranen Israïla, Ḍan mutum za
ya zo.

24 Almajiri ba gabba da malaminsa
ya ke ba, bawa kwa ba gabba da uban-
25 gijinsa ya ke ba. Ya issa almajiri shi
zamma kammar malaminsa, bawa kuma
kammar ubangijinsa. Idan sun che da
mai-gida Ba'alzebul, bale iyalin gidansa!

26 Kadda ku ji tsoronsu fa: gamma babu
abin da ke rufe da ba za ya tono ba;
ba kwa *abin da ke* ɓoye, da ba za a sani
27 ba. Abin da ni ke faḍa maku chikkin
dufu, ku faḍi chikkin sarari: abin da ku
ke ji chikkin kunne kuma, ku yi shelassa
28 a-bissa benaye. Kuma kadda ku ji tsoron
waḍannan da su ke kashen jiki, ba su
kwa da iko su kashe rai: gwoma dai ku
ji tsoron wannan wanda yana da iko
ya halaka rai duk da jiki chikkin Jahan-
29 nama. Ba a kan seyarda tsadani biyu
a-bakin falasi guda ba? ko ḍaya a-chik-
kinsu kwa ba shi faḍuwa a-ḳassa sai da
30 *sanin* Ubanku: amma har da gasu-
suwan kanku dukansu an ḳididige su.
31 Kadda ku ji tsoro fa; kun fi tsadani
32 masu-yawa daraja. Kowanene fa da za
ya shaida ni a-gabban mutane, shi zan
shaida a-gabban Ubana wanda ke chik-
33 kin samma kuma. Amma dukan wanda
za ya yi musuna a-gabban mutane, shi

zan yi musunsa a-gabban Ubana wanda
ke chikkin samma kuma.

34 Kadda ku yi tsamani na zo domin
in koro lafiya bissa duniya: na zo ba
domin in koro lafiya ba, amma takobi.
35 Gamma na zo domin in haḍa mutum da
ubansa, ḍiya kuma da uwatata, sarakwa
36 kuma da sarakwatata: maķiyan mu-
tum za su kasanche a-iyalin gidansa.
37 Wanda ya fi ķamnar uba ko uwa da ni
ba ya issa ni ba: kuma wanda ya fi
ķamnar ḍa ko ḍiya da ni ba ya issa ni ba.
38 Kuma wanda ba ya ḍauke gichiyensa ya
39 bi bayana, ba ya issa ni ba. Wanda ya
sami ransa, ransa za ya ḅache masa;
wanda ya ḅadda ransa sabili da ni za ya
same shi.

40 Wanda ya karḅe ku, ni ya ke karḅa,
wanda ya karḅe ni kuma, yana karḅa
41 wanda ya aiko ni. Wanda ya karḅi
annabi domin sunan annabi ladar annabi
za ya karḅa: wanda ya karḅi mai-

adilchi domin sunan mai-adilchi ladar
42 mai-adilchi za ya karḅa. Kuma dukan
wanda za ya bada gora na ruwan sha
kaḍai ga guda ḍaya a-chikkin waḍannan
ḳanḳanana, domin sunan almajiri, ina che
maku, hakika ba za ya rassa ladassa ba
ko kaḍan.

11 ANANAN sa'anda Isa ya gamma yi ma
almajiransa goma sha biyu umurni, ya
tashi dagga wurin, garin ya yi kwoiyasuwa
da wa'azi a-chikkin biranensu.

2 Amma Yohanna dagga chikkin kur-
kuku sa'anda ya ji labarin ayukan Alma-
3 sihu, ya aike ta bakin almajiransa, ya
che masa, Kai ne mai-zuwan nan, koko
4 muna sauraron wani ? Isa ya amsa, ya
che masu, Ku yi taffiyarku, ku faḍa ma
Yohanna abin da ku ke ji da gani:
5 makafi suna karḅar ganin gari, guragu
suna taffiya, kutare suna tsarkaka, ku-
rame suna ji, ana tada matatu, ana yi

6 ma talakawa wa'azin Bishara. Shi ne
da albarka kwa, dukan wanda ba za ya
sami sanadin tuntuḅe a-wurina ba.
7 Sa'anda waḍannan suka kama hanyassu,
Isa ya soma yin magana ga taron jama'a
a-kan Yohanna, *ya che*, Kuka taffi chik-
kin jeji garin duban minene? ko gora
8 wada iska yana raurawadda ita? Amma
garin duban minene kuka taffi? ko
mutum mai-yafe da *tufafi* masu-tabshi?
Ku duba, waḍanda su ke yafe da *tufafi*
masu-tabshi a-chikkin gidajen sarakuna
9 su ke. Amma donmi kuka fita? garin
duban annabi ne? I, ina che maku,
10 har ya fi gabban annabi dayawa. Shi
ne wannan wanda aka rubuta a-kansa,

Duba, ina aiko manzona a-gabban
fuskarka,
Wanda za shi shiriya tafarkinka
a-gabbanka.

11 Hakika ina che maku, A-chikkin wa-
ḍanda an haife su dagga wojen mata ba

wanda ya tashi wanda ya fi Yohanna
Mai-yin baptisma girma: duk da hakka,
wanda shi ke ḳanḳani a-chikkin mulkin
12 samma ya fi shi girma. Dagga za-
manin Yohanna Mai-yin baptisma har
yanzu kuma mulkin samma yana shan
gugurmaya, masu-gugurmaya kwa suna
13 amshe shi da ḳarfi. Gamma annabawa
duka da Attaurat suka yi annabchi har
14 kwanakin Yohanna. Idan kwa kuna da
nufin karḅa, wannan shi ne Iliya, mai-
15 zuwan nan. Wanda ya ke da kunnuwa
16 na ji, bari shi ji. Amma da mi zan
kwatanta wannan tsara. Tana kamma
da yara waḍanda su ke zamne chikkin
kasuwai, suna kirra zuwa tsararakensu,
17 suna chewa, Muka yi maku busa, ba ku
yi rawa ba; muka yi kuka, ba ku buga
18 ḳirji ba. Gamma Yohanna ya zo, ba
da chi ba da sha ba, suna kwa chewa,
19 Yana da aljan. Ḍan mutum ya zo,
yana chi yana sha, suna kwa chewa, Ga

mutum mai-zwarin chi, mai-zwarin sha,
masoyin masu-karɓan kurɗin ƙassa da
masu-zunubi! Hikima kwa ta barata
bissa ga ayukanta.

20 Sa'annan ya soma twanyattadda bi-
rane inda aka yi yawanchin ayukansa
21 masu-iko, sabada ba su tuba ba. Kai-
tonki, ya Korasinu! kaitonki, ya Bait-
saida! gamma da chikkin Sur da Saida
an yi ayuka masu-iko waɗanda aka yi
chikkinku, da sun tuba tuntuni chikkin
22 tsumoki da toka. Amma ina che maku,
A-chikkin ranar shari'a za a yi ma Sur
23 da Saida rangwami bissa gareku. Ya ke,
Kafranahum kuma, ɗaukaka ki har
samma za a yi? Hades za ki: gamma
da chikkin Sodoma aka yi ayuka masu-
iko waɗanda aka yi a-chikkinki, da ta
24 wanzu har yau. Amma ina che maki,
A-chikkin ranar shari'a za a yi ma ƙassar
Sodoma rangwami bissa gareki.

25 A-chikkin lokachin nan Isa ya amsa,

ya che, Ina yabonka, ya Uba, Ubangijin
samma da ḳassa, da ka ɓoye waḍannan
al'amura dagga wojen masu-hikima da
masu-fahimi, ka bayanna su ga jarirai:
26 i, ya Uba, gamma hakkanan ya gamshe
27 ka. Abu duka Ubana ya bayas gareni:
kuma ba mai-sanin Ḍa, sai Uba kaḍai;
ba kwa mai-sanin Uba, sai Ḍa, da dukan
wanda Ḍan ya nufa shi bayanna masa.
28 Ku zo gareni, dukanku da ku ke wahalla,
masu-nauyin kaya, ni ma im ba ku
29 hutawa. Ku ḍauke ma kanku yoke
nawa, ku kwoiya dagga wurina; gamma
ni mai-tawali'u ne, mai-ḳasḳantar zu-
chiya: za ku sami hutawa ga rayu-
30 kanku. Gamma yoke nawa mai-sauḳi
ne, kayana kuma mara-nauyi.

12 A-CHIKKIN loton nan a-kan rana assa-
bachi Isa yana taffiya yana ratsa gonakin
hatsi; almajiransa fa suna jin yungwa,
suka soma kariya zangarkun hatsi, suna

2 chi. Amma Farisawa, sa'anda suka ga
wannan, suka che masa, Ga almajiranka
suna yin abin da ba ya halatta a yi bissa
3 assabat. Amma ya che masu, Ba ku
karanta abin da Dawuda ya yi ba,
sa'anda ya ji yungwa, da waḍanda ke
4 tare da shi; da ya shiga gidan Allah, ya
chi gurasa ta ajiya, wada chinta ba ya
halatta gareshi ba, ko waḍanda ke tare
5 da shi, sai ga malamai kaḍai? Ko kwa
ba ku karanta a-chikkin Attaurat, bissa
rana assabachi malamai a-chikkin haikali
suna ḅata assabat, su kan kwa barata?
6 Amma ina che maku, wanda ya fi haikali
7 girma yana nan. Amma da kun san ma-
'anar wannan, Jinḳai ni ke biḍa, ba sacri-
fice ba ne, da ba ku kada marasa-laifi ba.
8 Gamma Ḍan mutum ubangijin assabat ne.
9 Sai ya tashi daggachan, ya shiga
10 majami'assu: ga kwa wani mutum
wanda ya ke da shanyayen hannu. Suka
tambaye shi, suna chewa, Ya halatta

a yi warkasuwa a-kan rana assabachi ?
11 domin su sare shi. Ya che masu, Wan-
ne mutum ne dagga chikkinku, kadan
yana da tumkiya ḍaya, ita kwa ta faḍa
chikkin rami a-kan rana assabachi, ba
12 za ya kama ta, ya fishe ta ba ? Inna
misalin fifikon darajar mutum fa bissa
ga ta tumkiya ! Domin wannan ya
halatta a yi alheri a-kan rana assabachi.
13 Sa'annan ya che ma mutumen, Miḳo
hannunka. Ya miḳa ; sai ya komo lafi-
14 yeye kammar wanchan. Amma Fari-
sawa suka fita, suka yi shawara a-kansa
15 yada za su halaka shi. Isa kwa da ya
lura, sai ya toge daggachan : *mutane*
16 kwa dayawa suka bi shi : *har* ya warkadda
su duka, ya kwa dokache su kadda su
17 bayanna shi : domin a chikka abin da
aka faḍi ta bakin Ishaya annabi, chewa,

18 Ga barana wanda na zaḅe ;
Ḳamnatachena wanda raina ya ji
daḍinsa sarai :

Za ni sa Ruhuna a-bissansa,
Za shi furtadda shari'a ga Al'ummai.
19 Ba za shi yin husuma, ba kwa za shi tada muriya ba;
Babu wanda za shi jin muriyatasa chikkin karabku.
20 Raraunan kara ba za ya kariye shi ba,
Lagwami mai-hayaki kuma ba za ya ḅiche shi ba,
Har shi aike shari'a zuwa nassara.
21 A-chikkin sunansa kuma Al'ummai za su yi hope.

22 Sa'annan aka kawo masa wani wanda
ya ke da aljan, makafo da bebe: ya
warkadda shi, har beben nan ya yi ma-
23 gana, yana ganin gari kuma. Dukan
taron jama'a suka yi mamaki, suka che,
24 Ko wannan ḍan Dawuda ne? Amma
sa'anda Farisawa suka ji, suka che,
Wannan mutum, ba ya fitarda aljanu,
sai ta wurin Ba'alzebul sarkin aljanu.

25 Amma shi, domin ya san tunaninsu, ya
che masu, Kowanne mulkin da ya rabu
biyu gaba tsakanin kansa, ya risḅe;
kowanne birni kuma ko kwa gida wanda
ya rabu biyu gaba tsakanin kansa, ba
26 shi tsayawa: idan kwa Shaitan yana
fitarda Shaitan, ya rabu biyu gaba
tsakanin kansa ke nan; ḳaḳa mulkinsa
27 fa za ya tsaya? Idan ni kuma ta wurin
Ba'alzebul ni ke fitarda aljanu, ta wurin
wa yayanku su ke fitarda su? A-kan
wannan za su zamma masu-shari'anku.
28 Amma idan da Ruhun Allah ni ke fitarda
aljanu, mulkin Allah ya zo maku ke nan.
29 Ko kwa ḳaḳa za shi yuwuwa wani shi
shiga gidan mai-ḳarfi, shi washe duki-
yassa, im ba ya fara ḍamren mai-ḳarfin
30 ba? kana shi washe gidansa. Wanda
ba shi wojena gaba da ni ya ke; kuma
wanda ba tarawa ya ke tare da ni,
31 warwatsawa ya ke yi. Ina che maku fa
Kowanne zunubi da kowanne swaḅo za

a gafarta ma mutane su; amma swaḅon
*da a ke yi* a-kan Ruhu ba za a yi gafarassa
32 ba. Kuma dukan wanda za ya aibata
Ḍan mutum, za a gafarta masa; amma
dukan wanda za ya aibata Ruhu Mai-
tsarki, ba za a gafarta masa ba, ko
chikkin wannan zamani, ko kwa chikkin
33 zamani mai-zuwa. Ko kwa a maida itache
mai-kyau, yayansa kuma masu-kyau;
ko kwa a maida itache ruḅaḅe, yayansa
kuma ruḅaḅu: gamma bissa ga yaya
34 a kan sansanche da itache. Ku haifafun
kasaye, ḳaḳa za shi yuwuwa ku, da ku
ke miyagu, ku zantadda abin kirki?
gamma dagga chikkin yalwar zuchiya
35 baki ya kan yi magana. Mutum nagari
dagga chikkin ajiyassa mai-kyau ya kan
fito da masu-kyau: mugun mutum dagga
chikkin mugunyar ajiyassa ya kan fito
36 da miyagu. Ina che maku kuma, Ko-
wache maganar banza da mutane ke
faḍi, a-chikkin ranar shari'a za su yi

37 lisafinsu. Gamma bissa ga zantatu-
kanka za ka barata, bissa ga zantatu-
kanka kuma za a kashe ka.

38 Sa'annan waḍansu dagga chikkin ma-
rubuta da Farisawa, suka amsa masa,
suna chewa, Ya Malam, muna so mu ga
39 mu'ujiza dagga gareka. Amma ya amsa,
ya che masu, Mugunyar tsara mazina-
chiya tana biḍa mu'ujiza; ba kwa za
a ba ta mu'ujiza ba sai mu'ujiza ta
40 Yonana annabi: gamma kammar yada
Yonana yana chikkin chikkin baban kifi
na bahar yini uku da kwana uku;
hakkanan kuma Ḍan mutum za ya yini
uku da kwana uku chikkin zuchiyar
41 ḳassa. Ninawitawa za su tashi tsaye
a-ranar shari'a tare da wannan tsara,
za su kwa kashe ta: gamma su suka
tuba da wa'azin Yonana; ga kwa wanda
42 ya fi Yonana girma a-nan. Sarauniyar
kudu za ta tashi tsaye a-ranar shari'a
tare da wannan tsara, za ta kwa kashe

ta: gamma dagga nisar duniya ta zo
garin ta ji hikimar Sulaimanu: ga kwa
wanda ya fi Sulaimanu girma a-nan.
43 Amma ḳazamin ruhu, lokachin da ya
fita dagga chikkin mutum, ya kan bi ta
chikkin wurare marasa-ruwa, yana ne-
44 man hutawa, ba ya samu ba. Sai ya
che, Na koma gidana inda na fito;
sa'anda ya isso, ya iske shi wofi, sharare
45 gyartache ne kuma. Sai ya taffi, ya
ḍauko waḍansu ruhohi bakwoi waḍanda
sun fi shi mugunta, su shiga su zamna
chan: ḳarshen zamman wannan mutum
ya fi na fari mugunta. Hakkanan kuma
za ya zamma ga wannan mugunyar
tsara.

46 Yana chikkin zanche da taron mu-
tane tukuna, sai ga uwatasa da yan-
uwansa suna tsaye a-woje, suna biḍa
47 su yi magana da shi. Wani ya che masa,
Ga uwarka da yan-uwanka suna tsaye
a-woje, suna biḍa su yi magana da kai.

48 Amma ya amsa, ya che ma wanda ye
faḍa masa, Wacheche uwata ? yan-
49 uwana fa su wanene ? Ya miḳa han-
nunsa zuwa wojen almajiransa, ya che,
50 Ga uwata da yan-uwana ! Gamma
iyakar wanda za shi yin nufin Ubana
wanda ke chikkin samma, shi ne ḍan-
uwana, da yar-uwata, da uwata.

13 A-CHIKKIN ranan nan Isa ya fita gida,
2 ya zamna a-bakin bahar. Taron mu-
tane mai-yawa suka taru wurinsa, har
ya shiga chikkin jirgi, ya zamna ; dukan
3 taro fa suna tsaye a-gefe. Ya faḍa masu
zanche dayawa da misalai, yana chewa,
Ku duba, *wani* mai-shibka ya fita garin
4 shibka ; sa'anda yana shibka, waḍansu
*iri* suka faḍi a-kan hanya, tsuntsaye suka
5 zo, suka chanye su : waḍansu suka faḍi
wuri mai-pa, inda ba su da ḳassa da-
yawa : nan-da-nan suka chirra domin ba
6 zurfin ḳassa a-garesu : sa'anda rana ta

chirra, suka ḳone, kuma domin ba su da
7 saiwa, suka yi yaushi. Waḍansu kuma
suka faḍi bissa ḳaya; ḳaya suka yi
8 girma, suka shaḳe su: waḍansu kuma
suka faḍi bissa ḳassa mai-kyau, suka yi
yaya, waḍansu riḅi ḍari, waḍansu saṯtin,
9 waḍansu talatin. Wanda ya ke da kun-
nuwa, shi ji.

10 Almajiran suka zo, suka che masa,
Donmi ka ke yi masu zanche da mi-
11 salai? Ya amsa, ya che masu, Ku aka ba
da za ku san asiran mulkin samma,
12 amma a-garesu ba a bayas ba. Gamma
dukan wanda ya ke da abu, gareshi za
a bayas, ya sami mai-yawa: amma dukan
wanda ba shi da abu, dagga wurinsa za
13 a amshe ko abin da ya ke da shi. Domin
wannan ni ke yi masu zanche da misalai;
domin suna gani, ba su gani ba, suna ji
14 ba su ji ba, ba su kwa fahimta ba. A-ga-
resu kuma an chikka maganar annabchi
ta Ishaya, da ta che,

Chikkin ji za ku ji, amma ba za ku
fahimta ba ko kaḍan;
Chikkin gani za ku gani, ba za ku
gane ba ko kaḍan:
15 Gamma zuchiyar al'umman nan ta
yi taiḅa,
Kunnuwansu kwa suna da nauyin ji,
Sun runtse idanunsu kuma;
Domin kadda su gane da idanunsu,
Su ji da kunnuwansu,
Su fahimta da zuchiyassu,
Su sake juyowa,
In warkadda su.

16 Amma idanunku masu-albarka ne, gam-
ma suna gani; kunnuwanku kuma, gam
17 ma suna ji. Gamma gaskiya ni kẹ che
maku, Annabawa da masu-adilchi da-
yawa suka yi guri su ga abin da ku ke
duba, ba su gani ba; su ji abin da ku
18 ke ji, ba su kwa ji ba. Ku ji misalin
19 nan fạ na mai-shibka. Kadan wani ya
ji zanchen mulkin, ba ya kwa gane ba,

Mugun ya kan zo, ya fizge abin da aka
shibka a-zuchiyassa. Wanda aka shibka
20 a-kan hanya ke nan. Wanda aka shibka
wuri mai-pa kuma, shi ne wanda ya kan
ji magana, nan-da-nan da farinchikki
21 ya kan karḅa; amma ba shi da asali
a-chikkin kansa, yan kwanaki kaḍan ya
kan jimre; kuma sa'anda ḳunchi ko
kwa tsanani sun tashi sabili da magana,
22 nan-da-nan ya kan yi tuntuḅe. Wanda
aka shibka wurin ḳaya kuma, shi ne
wanda ya kan ji magana; amma ḍawai-
niyar duniya, da ruḍen dukiya, su kan
shaḳe magana, ya zamma mara-yaya.
23 Wanda aka shibka chikkin ḳassa mai-
kyau kuma, shi ne wanda ya kan ji
magana, ya fahimta; hakika kwa ya
kan bada yaya, wani riḅi ḍari, wani
sattin, wani talatin.

24 Ya kuma kawo masu wani misali,
yana chewa, Mulkin samma yana kamma
da mutum wanda ya shibka iri mai-

25 kyau chikkin gonassa: amma lokachin
da mutane suna barchi, maḳiyinsa ya
zo, ya shibka zawan kuma a-tsakanin
alkama, ya taffi.

26 Amma sa'anda chirre ya tashi, har ya
yi ḳwaya, sa'annan zawan kuma suka
27 bayanna. Sai bayin mai-gidan suka zo,
suka che masa, Ya Malam, ba iri mai-
28 kyau ba ka shibka a-gonarka? Inna fa
ta sami zawan? Ya che masu, Wani
mutum maḳiyi ne ya yi wannan. Bayin
suka che masa, Kana so mu taffi mu tum-
29 buḳe su? Amma ya che, A'a; kadda ya
zamma lokachinda ku ke tumbuḳe za-
wan, ku tumbuḳe alkama tare da su.
30 Bar su duka biyu su yi girma tare har
kaka: lokachin kaka kuma in che ma
masu-girbi, Ku tatara zawan tukuna,
a ḍamre su chikkin kaya, domin a ḳone
su: amma ku tatara alkama, *ku kai*
rumbuna.

31 Ya kuma kawo masu wani misali,

yana chewa, Mulkin samma yana kam-
ma da ķwayar mustard wada mutum ya
32 dauķa, ya shibka chikkin gonassa: ita
fa hakika ta fi dukan iri ķanķanta;
amma sa'anda ta yi girma ta kan fi
dukan ganye girma, ta kan zamma itache,
har tsuntsayen samma su kan zo su
sabka chikkin rassanta.

33 Ya kuma faḍa masu wani misali;
Mulkin samma yana kamma da yeast
wanda mache ta ḍauka, ta ḅoye chikkin
mudu uku na gari, har duk ya gamme
da yeast.

34 Dukan wannan Isa ya faḍa ma taron
mutane da misalai; ba ya faḍa masu
35 komi ba sai gamme da misali: domin
abin da aka faḍi ta bakin annabi ya
chikka, chewa,

Im buḍe bakina da misalai;
In furtadda abin da ke ḅoye tun
kaffawar duniya.

36 Sa'annan ya bar taron, ya shiga gida:

almajiransa suka zo wurinsa, suna chewa,
Ka fasalta mana ma'anaṛ misalin zawan
37 na gona. Ya amsa, ya che, Mai-shibkan iri
38 mai-kyau Ḍan mutum ne ; gona duniya
che ; iri mai-kyau, yayan mulki ke nan ;
39 zawan kuma yayan Mugun ne ; maḳiyin
da ya shibka su kuma Shaitan ne : kaka
kuma matuḳar zamani che ; masu-girbi
40 malaïku ne. Kammar yada a kan tum-
buḳe zawan fa, a kan ḳone da wuta ;
hakkanan kuma za ya zamma chikkin
41 matuḳar zamani. Ḍan mutum za ya
aike malaïkunsa, su kuma za su tatara
abin da ya kan sa tuntuḅe duka, da masu-
aika mugunta, su chichirre dagga chikkin
42 mulkinsa, su jefa su chikkin buyar wuta :
chan za a yi kuka da chizun haḳora.
43 Sa'annan masu-adilchi za su haskaka
kammar rana a-chikkin mulkin Ubansu.
Wanda ya ke da kunnuwa, bari shi ji.

44 Mulkin samma yana kamma da
ajiya da ke chikkin gona a-ḅoye ; mutum

ya iske, ya ḅoye kuma ; don farin-chikkin
abin kuma ya taffi ya seyasda dukan
abin da ya ke da shi, ya seyi gonan nan.

45 Kuma, mulkin samma yana kamma
da mutum da shi ke mai-fatauchi yana
46 neman lu'u-lu'u masu-kyau : da ya sami
ḍaya mai-tamani dayawa, ya taffi, ya
seyarda dukan abin da ke gareshi, ya
seye shi.

47 Kuma, mulkin samma yana kamma
da tarun da aka jefa chikkin bahar, ya
tatara waḍansu dagga kowanne irin *kifi* :
48 sa'anda ya chikka kuma suka jawo shi
bissa gefe ; suka zamna, suka tatara
masu-kyau, *suka zuba* chikkin kurtuna,
49 munana kwa suka yas. Hakkanan kuma
za ya zamma chikkin matuḳar zamani :
malaïku za su fito, su raraba miyagu
50 dagga chikkin masu-adilchi, su jefa su
chikkin buyar wuta : chan za a yi kuka
da chizun haḳora.

51 Kun gane waḍannan abu duka ?

52 Suka che masa, I. Ya che masu, Ko-
wanne marubuchi fa wanda an alma-
jirtadda shi zuwa mulkin samma yana
kamma da mutum da shi ke mai-gida,
dagga chikkin ajiyassa ya kan fito da
kaya sabobi da tsofofi.

53 Ananan sa'anda Isa ya gamma wa-
54 ḍannan misalai ya tashi daggachan. Da
zuwansa chikkin garinsa ya kwoiya masu
chikkin majami'assu, har suka yi ma-
maki, suka che, Dagga inna mutumen
nan ya sami wannan hikima, da wa-
55 ḍannan ayuka masu-iko? Wannan ba
ḍan masasaḳin nan ne ba? uwatasa fa
ba Maryamu a ke che da ita ba? yan-
uwansa fa, Yaḳub, da Yusufu, da Siman,
56 da Yahutha? Yan-uwansa mata kuma,
ba tare da mu su ke duka ba? Dagga
inna fa wannan mutum yana da wa-
57 ḍannan abu duka? Suka ji haushinsa
fa. Amma Isa ya che masu, Annabi ba
shi kan rassa daraja ba, sai chikkin

58 garinsa, chikkin gidansa kuma. Ba ya
yi ayuka masu-iko dayawa a-wurin nan
ba sabada rashin bangaskiyarsu.

14 A-CHIKKIN loton nan Hirudus mukada-
2 shi, ya ji labarin Isa, ya che ma ma-
aikatansa, Wannan Yohanna ne Mai-
yin baptisma; ya tashi dagga matatu;
domin wannan waḍannan ikoki suna
3 aiki a-chikkinsa. Gamma da Hirudus
ya damḳe Yohanna, ya ḍamre shi, ya
sa shi chikkin kurkuku sabili da Hirudiya,
4 matar ḍan-uwansa Filibbus. Gamma Yo-
hanna ya che masa, Ba ya halatta gareka
5 kana da ita ba. Sa'anda yana nufi ya
kashe shi fa, ya ji tsoron taro, gamma
6 suna maishe shi annabi. Amma sa'anda
ran haifuwar Hirudus ta kewoyo, yar
Hirudiya ta yi rawa a-tsakka, ta gami
7 Hirudus. Dagganan fa sai ya yi mata
wa'adi da rantsuwa, iyakar abin da za
ta roḳa ya ba ta. Ita fa, da uwatta



 

8 ta sa mata a-baka, ta che, Ka ba ni
dagganan a-chikkin akushi kan Yohanna
9 Mai-yin baptisma. Ran sarki ya ḅachi;
amma sabada rantserantse da ya yi,
kuma sabada waḍanda suna zamne suna
chi tare da shi, ya umurta a bayas;
10 Kuma ya aike, aka yanke kan Yohanna
11 chikkin kurkuku. Aka kawo kansa
chikkin akushi, aka ba yarinya: ita ma
12 ta kai ma uwatta. Almajiransa suka
zo, suka ḍauki gangar jiki, suka bizne
shi, suka taffi suka faḍa ma Isa.

13 Sa'anda Isa ya ji, ya toge dagga-
chan chikkin jirgi, zuwa wani wuri inda
ba kowa a-kaḍaiche: taro kwa sa'anda
suka ji labari, suka fita birane, suka bi
14 shi a-ḳaffa. Shi ma ya fito, ya ga taro
mai-girma, ya ji tausayinsu, ya warkadda
15 marasa-lafiyansu. Sa'anda marechi ya
yi, almajiran suka zo gareshi, suna chewa,
Wurin nan ba kowa, lokachi ya rigaya
ya wuche kuma; ka salami taro, domin

su taffi chikkin ḳauyuka, su seyo wa
16 kansu abinchi. Amma Isa ya che masu,
Ba lalai su taffi ba ; ku ku ba su su chi.
17 Suka che masa, Ba mu da wani abu
dagganan sai dunḳuli biyar, da kifi biyu.
18 Ya che, Ku kawo su nan wurina. Ya
19 umurchi taro su zamna bissa *danyar*
chiyawa ; ya ḍauko dunḳulin *nan* biyar,
da kifi biyu, ya tada idanu a-samma,
kana ya albarkatta su, ya kakariya, ya
bada dunḳulin nan ga almajirai, alma-
20 jiran kwa suka ba taron jama'a. Du-
kansu suka chi, suka ḳoshi : aka tatara
abin da ya rage a-wojen ḅarḅashi,
samfo goma sha biyu chikke da su.
21 Waḍanda suka chi maza ne wojen hamsa,
banda mata da yara.

22 Nan-da-nan ya lizimta ma alma-
jiran su shiga jirgi, su taffi gabbansa
zuwa wanchan ḳetare, kafin ya salami
23 taron jama'a. Bayanda ya salami taron
jama'a, ya hawo duchi, shi ḍaya garin

yin addu'a : sa'anda marechi ya yi, yana
24 nan shi kaḍai. Amma jirgi yana nan
yana tsakkar bahar, yana fama da raḳu-
man ruwa ; gamma iska yana gaba *da*
25 *su.* A-chikkin tsaro na hudu na dare ya
zo wurinsu, yana taka bahar. Sa'anda
26 almajiran suka gan shi yana taka bahar,
hankalinsu ya tashi, chewa su ke yi,
fatalwa che ; sai suka tada muriya don
27 tsoro. Amma nan-da-nan Isa ya yi
masu magana, yana chewa, Hankalinku
shi kwanta ; ni ne ; kadda ku ji tsoro.
28 Bitrus ya amsa masa, ya che, Ya Uban-
giji, idan kai ne, ka umurche ni in zo
29 wurinka a-bissa ruwaye. Ya che, Zo.
Bitrus fa ya sabka dagga jirgi, ya yi ta
30 taka ruwaye, garin ya zo wurin Isa.
Amma sa'anda ya ga iska, ya ji tsoro ; da
ya soma nutsa, ya tada muriya, yana
31 chewa, Ya Ubangiji, ka cheche ni. Nan-
da-nan fa Isa ya miḳa hannunsa, ya kama
shi, ya che masa, Kai mai-ḳanḳantar

32 bangaskiya, donmi ka yi shakka? Sa-
'anda suka hawo chikkin jirgi, iska ya
33 kwanta. Waḍanda ke chikkin jirgi kwa
suka yi masa sujada, suna chewa, Hakika
kai Ḍan Allah ne.

34 Sa'anda suka ḳetare, suka zo ḳassa,
35 Jannisarat ke nan. Kuma sa'anda mu-
tanen garin nan suka sansanche shi,
suka aike chikkin dukan ḳassan nan da
ke kewoye, suka kawo masa dukan
36 marasa-lafiya; suka roḳe shi kuma shi
yarda masu su taɓa shafin rigassa kaḍai:
iyakar waḍanda suka taɓa kwa suka
sami warkewa.

15 Sa'annan waḍansu Farisawa da maru-
buta dagga Ḳuddus suka zo wurin Isa,
2 suna chewa, Donmi almajiranka su kan
ḳetare tadar tsofofi? gamma ba su kan
wanke hannuwansu lokachin da su ke
3 chin gurasa. Ya amsa, ya che masu,
Donmi ku kuma kuna ḳetaren dokar

4 Allah sabada tadarku? Gamma Allah
ya che, Ka bada girma ga ubanka da
uwarka: kuma, Wanda ya zagi ko uba
5 ko uwa, shi mutu lalai. Amma ku kuna
chewa, Dukan wanda za shi che ma
ubansa koko uwatasa, Moriya wada da
za ka samu a-gareni, am bayas *ga Allah;*
6 ba za shi bada girma ga ubansa. Kun
maida maganar Allah wofi ke nan sabada
7 tadarku. Ku masu-riya, daidai Isha-
ya ya yi annabchi a-kanku, da ya
che,

8 Wannan al'umma tana girmama ni
da leḅunansu;
Amma zuchiyarsu tana nesa da ni.
9 Amma banza su ke yi mani su-
jada,
Sanin da su ke kwoiyasuwa doko-
kin mutane ne.

10 Ya kirrawo taro, ya che masu, Ku ji, ku
11 fahimta kuma: Abin da ya shiga ta baki,
ba shi ne ya kan ḳazamtadda mutum

ba ; amma abin da ke fitowa dagga baki,
12 shi ke ķazamtadda mutum. Sa'annan
almajiran suka zo, suka che masa, Ko
ka sani Farisawa suka ji haushi, sa'anda
13 suka ji wannan batu ? Amma ya amsa,
ya che, Kowanne dashe wanda Ubana
na samma ba ya dassa ba, za a tumbuķe
14 shi. Ku bar su : ma-jayan hanya ne
makafi. Idan kwa makafo ya ja ma
makafo gora, duka biyu za su faḍa
15 chikkin rami. Bitrus ya amsa, ya che
masa, Ka bayanna mana misalin *nan*.
16 Ya che, Har da ku ma ba ku da fahimi
17 tukuna ? Ba ku gane ba, iyakar abin
da ya shiga ta baki, ya kan wuche har
chikki, a kan izza shi zuwa woje ?
18 Amma abubuwan da ke fita dagga baki,
dagga zuchiya su ke fitowa ; su ne masu-
19 ķazamtadda mutum. Gamma dagga
chikkin zuchiya miyagun tunani ke fitowa,
kissankai, zina, fasikanchi, sata, shaidar
20 zur, alfashiya : su ne masu-ķazamtadda



 

mutum : amma chi da hannuwa marasa-
wanki ba shi ḳazamtadda mutum.

21 Isa kuma ya tashi daggachan, ya
22 toge wojen ḳassashen Sur da Sida. Ga
kuma wata mache, Ba-Kan'aniya, ta fito
dagga wojen iyakar ḳassashen nan, ta
tada muriya, tana chewa, Ka yi mani
jinḳai, ya Ubangiji, kai ḍan Dawuda;
23 ḍiyata tana fama ḳwarai da aljan. Ba
ya amsa mata ko magana ḍaya ba.
Almajiransa suka zo, suka roḳe shi, suna
chewa, Sai ka salame ta; gamma tana
24 binmu da kuka. Amma ya amsa, ya che,
Ba a aiko ni *wurin kowa* ba sai wurin
25 ḅatatun tumaki na gidan Israïla. Amma
ta zo, ta yi masa sujada, tana chewa,
26 Ya Ubangiji, ka taimake ni. Ya amsa,
ya che, ba ya yi kyau ba a-ḍauki abinchin
27 yaya a jefa ma karnuka. Amma ta che,
Gaskiya, Ubangiji: gamma ko karnuka
su kan chi chikkin ḅarḅashin da ke
faḍuwa dagga table na iyayengijensu.

28 Sa'annan Isa ya amsa, ya che mata, Ya
mache, bangaskiyarki girma gareta : shi
zamma gareki yada ki ke so. Ḍiyatta fa
ta warke dagga wannan sa'a.

29 Isa kuma ya tashi daggachan, ya
zo kusa da bahar na Galili : ya hawo
30 chikkin duchi, ya zamna chan. Sai
manyan taro suka zo wurinsa, suna tare
da guragu, da makafi, da bebaye, da
gutsuraru, da waḍansu kuma dayawa,
suka zubadda su wojen ḳaffafunsa ; ya
31 kwa warkadda su : har taro suka yi
mamaki, da suka ga bebaye suna ma-
gana, gutsuraru *suka yi* sarai, guragu
suna taffiya, makafi suna gani : suka
ḍaukaka Allah na Israïla.

32 Isa ya kirrawo almajiransa, ya che,
Ina jin tausayin taro, gamma yanzu
kwanansu uku suna tare da ni, ba su
kwa da abin da za su chi : ba ni so in
salame su da yungwa, kadda ya zamma
33 su yi yaushi a-kan hanya. Almajiran

suka che masa, Dagga inna za mu sami
abinchi mai-yawa hakka chikkin jeji,
da za a ḳosadda taro mai-girma hakka ?
34 Isa ya che masu, Dunḳuli nawa ke
gareku ? Suka che, Bakwoi, da waḍansu
35 yan kifaye ḳanḳanana kima. Ya umur-
36 chi taro su zamna a-ḳassa ; ya ḍauko
dunḳulin *nan* bakwoi da kifaye ; kuma
ya yi godiya, ya kakariya, ya ba alma-
jiran, almajiran kuma suka ba taro.
37 Duka suka chi, suka ḳoshi : suka tatara
abin da ya rage na wojen ɓarɓashi,
38 kwando bakwoi chikke da su. Wa-
ḍanda suka chi fa mazaje arba ne, banda
39 mata da yara. Ya kuma salami taro, ya
shiga jirgin, ya zo chikkin ḳassar Magadan.

16 Farisawa da Saduḳiyawa suka zo kuma,
suna gwoda shi, suna biḍa gareshi shi
nuna masu mu'ujiza dagga samma.
2 Amma ya amsa, ya che masu, Sa'anda
mareche ya yi, ku kan che, Za a yi

3 sarari: gamma samma ta yi jaja. Da
safe kwa, Yau ba sarari ba: gamma
samma ta yi jaja da gamma-girra. Kun
iya ku rarabe fuskar samma; amma ba
4 ku iya *rarabe* alamun zamanu. Tsara mai-
mugunta mazinachiya tana biḍar mu-
'ujiza; ba kwa za a ba ta mu'ujiza ba, sai
mu'ujiza ta Yonana. Ya bar su, ya tashi.
5 Almajiran suka zo wanchan ḳetare,
*amma* suka manta ba su ḍauko abinchi
6 ba. Isa kwa ya che masu, Ku lura, ku
yi hankali kuma da yeast na Farisawa
7 da na Saduḳiyawa. Suka yi bin-chikke
tsakanin junansu, suna chewa, *Don* ba
8 mu ḍauko abinchi ba. Isa kwa domin ya
gane wannan ya che, Ya ku masu-ḳan-
ḳantar bangaskiya, donminene ku ke
bin-chikke a-tsakanin junanku, don ba ku
9 da abinchi? Har yanzu ba ku gane ba,
ba ku kwa tuna dunḳulin nan biyar na
*mutum* hamsa, samfo nawa kuka ḍauka?
10 Da kuma dunḳulin nan bakwoi wojen

arbaḍin nan, kwando nawa kwa kuka
11 ḍauka? Mi ya sa ba ku gane ba, ba
zanchen abinchi ni ke yi maku ba?
Amma ku yi hankali da yeast na Fari-
12 sawa da na Sadukiyawa. Sa'annan suka
gane ba zanchen yeast na gurasa ya faḍa
masu su yi hankali ba, amma kwoiyasuwa
ta Farisawa da ta Saduḳiyawa.

13 Ananan sa'anda Isa ya zo chikkin
ḳassar Ḳaisariya Filibbi, ya tambayi alma-
jiransa, yana chewa, Ko wanene mutane
14 suna che da Ḍan mutum? Suka che,
Waḍansu *suna chewa* Yohanna Mai-yin
baptisma ne; waḍansu, Iliya; waḍansu
kuma, Irmiya ne, koko ḍaya dagga
15 chikkin annabawa. Ya che masu, Amma
16 ku kuna che da ni wanene? Siman
Bitrus ya amsa, ya che, Kai Almasihu ne,
17 Ḍan Allah mai-rai. Isa ya amsa, ya che
masa, Mai-albarka ne kai, Siman ḍan
Yonana: gamma nama da jini ba ya
bayanna maka wannan ba, amma Ubana

18 wanda ke chikkin samma. Kuma ina
che maka, kai ne Bitrus, a-kan wannan
duchi kuma zan gina ekklisiyata; ḳya-
maren Hades kuma ba za su rinjaye ta
19 ba. Kuma zan ba ka makublai na
mulkin samma: dukan iyakar abin da
ka ḍamre a-duniya a-ḍamre za ya zamma
a-samma: kuma dukan iyakar abin da
ka kwanche a-duniya a-kwanche za ya
20 zamma a-samma. Sa'annan ya dokachi
almajiran kadda su faḍa ma kowa shi
Almasihu ne.

21 Dagga nan gabba Isa ya soma
bayanna ma almajiransa doïle shi taffi
Ḳuddus, shi sha wahalla dayawa ga han-
nun datiḅai da manyan malamai, da
marubuta, a kashe shi, rana ta uku
22 kuma ya tashi. Amma Bitrus ya ḍauko
shi, ya fara tsauta masa, yana chewa,
Allah shi sawaḳa maka, ya Ubangiji:
23 wannan ba shi samunka ba daḍai. Amma
ya waiwaya, ya che ma Bitrus, Ka koma



 

bayana, ya Shaitan: abin tuntuɓe ka
ke a-gareni: gamma ba ka yi tatalin
abin *da ke na* Allah ba, amma sai na
24 mutane. Sa'annan Isa ya che ma alma-
jiransa, Idan kowanne mutum yana nufi
shi bi bayana, sai shi yi musun kansa, shi
25 ɗauki gichiyensa, shi biyo ni. Gamma
dukan wanda ya ke nufi shi chechi ransa,
ɓadda shi ya ke yi: kuma dukan wanda
ya ke ɓadda ransa sabili da ni, samunsa
26 ya ke yi. Gamma inna abin da mutum
ya ribato, ko da ya sami dukan duniya,
ya ruɓusadda ransa? ko kwa inna abin
da mutum za ya bayas musayar ransa?
27 Gamma Ɗan mutum za ya zo chikkin
darajar Ubansa tare da malaïkunsa;
sa'annan za ya saka ma kowanne mutum
28 gwalgwadon aikinsa. Hakika ina che
maku, Akwoi waɗansu a-chikkin na tsaye
a-wurin nan, da ba za su ɗanɗana mu-
tuwa ba daɗai, har sun ga Ɗan mutum
yana zuwa chikkin mulkinsa.

17 Bayan kwana shidda Isa ya ḍauki Bitrus,
da Yaḳub, da Yohanna ḍan-uwansa, ya
kai su bissa chikkin wani duchi mai-
2 tsawo su kaḍainsu: kammassa ta sake
a-gabbansu: fuskatasa tana haskakawa
kammar rana, tufafinsa kuma suka
3 zamma farare kammar haske. Sai ga
Musa da Iliya suka bayanna garesu,
4 suna zanche da shi. Bitrus fa ya amsa,
ya che ma Isa, Ubangiji, ya yi mana
kyau da muna nan: idan fa ka yarda,
in yi bukoki guda uku dagganan; ḍaya
dominka, ḍaya domin Musa, ḍaya kuma
5 domin Iliya. Tun yana chikkin ma-
gana, sai ga wani girgiji mai-haske ya
innuwantadda su: kuma ga muriya
dagga chikkin girgiji, tana chewa, Wannan
Ḍana ne ḳamnatachena, wanda raina ya
6 ji daḍinsa sarai; ku ji shi. Sa'anda
almajiran suka ji, suka faḍi a-fuskassu,
7 suna jin tsoro ḳwarai. Isa kwa ya zo,
ya taḅa su, ya che, Ku tashi, kadda ku

8 ji tsoro. Da suka tada idanunsu, ba su
ga kowa ba sai Isa kaḍai.

9 Suna chikkin sabkowa dagga duchin,
sai Isa ya dokache su, yana chewa, Kadda
ku faḍa ma kowa bayanin *nan*, sai Ḍan
10 mutum ya tashi dagga matatu. Alma-
jiransa suka tambaye shi, suna chewa,
Donminene fa marubuta su ke chewa
11 sai Iliya ya rigaya ya zo tukuna? Ya
amsa, ya che, Lalai Iliya ya zo, za ya
12 kwa mayarda dukan abu: amma ina che
maku, Iliya ya rigaya ya zo, ba su kwa
san shi ba, amma suka yi masa iyakar
abin da suka ga dama. Hakkanan kuma
Dan mutum za ya sha wohalla a-hannun-
13 su. Sa'annan almajiran suka gane yana
yi masu zanchen Yohanna Mai-yin bap-
tisma.

14 Sa'anda suka zo wurin taro, wani
mutum ya zo wurinsa, yana durḳussa
15 masa, yana chewa, Ya Ubangiji, ka yi
jinḳai bissa ḍana: gamma mai-farfaḍa ne,

yana kwa sha azaba ķwarai: gamma
dayawa ya kan faḍa chikkin wuta,
16 dayawa kuma chikkin ruwa. Kuma na
kawo shi wurin almajiranka, amma ba su
17 iya warkadda shi ba. Isa ya amsa, ya
che, Ya tsara mara-bangaskiya, mai-kar-
kachewa, har yaushe zan zamna tare da
ku? har yaushe zan jimre da ku? ku
18 kawo shi dagganan wurina. Isa ya
tsauta masa; aljan fa ya fita dagga
chikkinsa: dagga sa'an nan fa yaron ya
19 warke. Sa'annan almajiran suka zo wurin
Isa woje ḍaya, suka che, Donmi mu ba
20 mu iya fitarda shi? Ya che masu,
Domin ķaramtar bangaskiyarku: gamma
ina che maku, Hakika, idan kuna da
bangaskiya kwatanchin ķwayar mustard,
sai ku che ma wannan duchi, Ka chirru
dagganan ka koma chan; sai shi chirru;
kuma babu abin da ba za shi yuwu
gareku.

22 Chikkin kwanakin da su ke zamne

a-Galili, Isa ya che masu, Za a bada Ḍan
23 mutum chikkin hannuwan mutane; za
su kashe shi kuma, rana ta uku za ya
tashi kuma. Suka yi baḳinchikki fa
dayawa.

24 Sa'anda suka zo Kafranahum, masu-
karḅan rabin shekel suka zo wurin Bitrus,
suka che, Malaminka ba shi kan bada
25 rabin shekel ba? Ya che, Ya kan yi.
Sa'anda fa ya shiga gida, Isa ya fara ma-
gana da shi, yana chewa, Ḳaḳa ka azza
a-ranka, Siman? sarakunan duniya dagga
wurin wa su ke karḅa garama koko
gandu? dagga wurin yayansu, koko
26 dagga wurin baḳi? Ya che, Dagga baḳi
ne, kana Isa ya che masa, Yaya fa sak-
27 kaku ne. Amma domin kadda mu sa su
yi tuntuḅe, je ka wurin bahar, ka jefa
ḳugiya, ka ḍauki kifi wanda ya fara tashi;
sa'anda ka buḍe bakinsa, za ka iske
shekel guda: ka ḍauka, ka ba su domin
ni da kai.

18 A-CHIKKIN wannan sa'a almajiran suka
zo wurin Isa, suna chewa, Wanene fa
2 ma-fi girma chikkin mulkin samma ? Sai
ya kirrawo wani ḳaramin yaro, ya sanya
3 shi a-tsakkarsu, ya che, Gaskiya ni ke
che maku, im ba ku juyo ba, ku komo
kammar yara ḳanḳanana, ba za ku shiga
4 chikkin mulkin samma daḍai. Dukan
wanda za ya ḳanḳanta da kansa fa kam-
mar yaron nan, wannan shi ne ma-fi
5 girma chikkin mulkin samma. Kuma
dukan wanda za ya karḅi yaro guda
ḍaya irin wannan a-chikkin sunana, ni
6 ya ke karḅa : amma dukan wanda za shi
sa guda ḍaya a-chikkin ḳanḳananan nan
masu-bada gaskiya gareni shi yi tuntuḅe,
gwoma dai a-gareshi a rataya ma wu-
yansa baban duchin niḳa, ya nutse chikkin
7 zurfin bahar. Kaiton duniya sabada
dalilan tuntuḅe ! gamma ba makawa
dalilai su zo ; amma kaiton wannan
mutum wanda dalili ya zo ta wurinsa !

8 Kuma idan hannunka ko ķaffarka ya sa
ka yi tuntuɓe, ka yanke ka yasda shi!
gwoma a-gareka ka shiga chikkin rai
dungu koko gurgu, da a jefa ka chikkin
wuta ta har abada da hannunka biyu
9 koko ķaffarka biyu. Kuma idan idonka
ya sa ka yi tuntuɓe, ka chirre shi, ka
yasda shi: gwoma a-gareka ka shiga
chikkin rai da ido ɗaya, da a jefa ka
chikkin Jahannama ta wuta da idonka
10 biyu. Ku yi hankali kadda ku rena ko-
wanne a-chikkin waɗannan ķanķanana;
gamma ina che maku, chikkin samma
kullum malaïkunsu suna duban fuskar
12 Ubana wanda ke chikkin samma. Mi
ku ke zatto? idan mutum yana da tumaki
ɗari, ɗaya a-chikkinsu ta ɓache, ba sai
shi bar tassaïn da taran nan, shi taffi
wurin duwatsu, shi nemi wada ta ɓache?
13 Idan kwa ya zamma ya samu, hakika
ina che maku, murna da ya yi bissa gareta
ta fi ta kan tassaïn da taran nan waɗanda

14 ba su ɓache ba. Hakkanan kuma ba
nufin Ubanku ba ne wanda ke chikkin
samma, guda ḍaya dagga chikkin wa-
ḍannan ḳanḳanana shi lalache.

15 Kuma idan ḍan-uwanka ya yi maka
zunubi, ka taffi, ka nuna masa laifinsa
tsakanin kai da shi kaḍai: idan ya ji
16 ka, ka ribato ḍan-uwanka. Amma idan
ba ya ji ka ba, ka ḍauko waḍansu guda
ḍaya ko biyu tare da kai, domin dagga
bakin shaidu biyu ko uku kowache ma-
17 gana ta tabatta. Idan kwa ya ḳi jin
waḍannan, ka faḍa ma ekklisiya: idan
ya ḳi jin ekklisiya kuma, shi zamma
maka kammar Ba-Al'ummi koko mai-
18 karɓan kurḍin ḳassa. Hakika ina che
maku, Dukan iyakar abin da za ku
ḍamre a-duniya, a-ḍamre za su zamma
a-samma: kuma dukan iyakar abin da
za ku kwanche a-duniya, a-kwanche za
19 su zamma a-samma. Kuma ina che
maku, idan guda biyu a-chikkinku za

ku yi muwafaka a-duniya a-kan abin da
za su roḳa duka, Ubana da ke chikkin
20 samma za ya yi masu shi. Gamma
wurinda biyu ko uku sun taru chikkin
sunana, nan ni ke a-tsakkarsu.

21 Sa'annan Bitrus ya zo, ya che masa,
Ubangiji, so nawa ḍan-uwana za ya yi
mani zunubi, in gafarta masa? har so
22 bakwoi? Isa ya che masa, Ban che
maka, Har so bakwoi ba; amma, Har
23 bakwoi bakwoi so sabaïn. Domin wan-
nan za a kwatanta mulkin samma da
wani sarki, wanda yana so ya yi lisafi
24 da bayinsa. Sa'anda ya soma lisafi,
aka kawo masa wani, wanda ya ke ma-
barchi na talent zambar goma. Amma
25 da shi ke ba ya da abin biya, ubangijinsa
ya umurta a seyas da shi, da matatasa,
da yayansa, da dukan abin da ya ke da
26 shi, a biya. Bawan nan fa ya faḍi ya
yi masa sujada, yana chewa, Ya Uban-
giji, ka haḳure mani, ni kwa ni biya

27 maka duka. Ubangijin bawan nan, do-
min ya ji juyayi, ya sakke shi, ya gafarta
28 masa bashin. Amma wannan bawa ya
fita, ya iske wani abokin-bautansa, wanda
shi ke mabarchinsa penny ḍari: ya
damḳe shi, ya kama shi a-maḳogaro,
29 yana chewa, Ka biya bashinka. Shi
abokin-bautansa fa ya faḍi ya yi ta
roḳonsa, yana chewa, Ka haḳure mani,
30 ni kwa ni biya maka. Amma ya ḳi: ya
kwa taffi ya jefa shi chikkin kurkuku,
har shi biya abin da ke a-kansa. Sa-
31 'anda abokan-bautansa fa suka ga abin
da aka yi, zuchiyassu ta ḅachi ḳwarai,
suka zo, suka faḍa ma ubangijinsu dukan
32 abin da aka yi. Sa'annan ubangijinsa ya
kirrawo shi, ya che masa, Kai mugun
bawa, na gafarta maka dukan bashin nan,
33 don ka roḳe ni: ba ya kamata gareka kai
kuma ka jiḳan abokin-bautanka, kam-
34 mar yada ni na jiḳanka? Ubangijinsa
kwa ya yi fushi, ya bashe shi ga masu-

wulakanchi, har shi biya dukan abin da
35 ke kansa. Hakkanan kuma Ubana na
samma za ya yi maku, idan chikkin
zuchiyarku ba ku gafarta ma yan-
uwanku.

**19** Ananan sa'anda Isa ya gamma waḍan-
nan magana, ya tashi dagga Galili, ya
zo chikkin ḳassar Yahudiya, a-ḳetaren
2 Urdun; taro masu-yawa kwa suka bi
shi; ya warkadda su a-chan.
3 Sai waḍansu Farisawa suka zo wu-
rinsa, suna gwoda shi, suna chewa, Ko
halal ne mutum shi sakki matassa sabada
4 kowanne sanadi? Ya amsa, ya che,
Ba ku karanta ba, shi wanda ya yi su
tun farko, namiji da tamata ya yi su,
5 *har* ya che, Sabada wannan namiji za
ya bar ubansa da uwatasa, ya manne
ma matatasa; su biyu kwa za su zamma
6 nama ḍaya? Ya zamma fa su nan gabba
ba biyu ba ne, amma nama ḍaya ne. Abin

da Allah fa ya gamma, kadda mutum shi
7 raba. Suka che masa, Donminene fa
Musa ya hukumta a bada takarda ta
8 sakki, a sakke ta kuma ? Ya che masu,
Musa domin taurin zuchiyarku ya bar
ku ku sakki matanku : amma ba hakka
9 ba ya ke dagga farko. Ni ma na che
maku, Dukan wanda ya sakki matatasa,
im ba domin fasikanchi, ya kwa amre wata,
zina ya ke yi : shi kuma wanda ya amre
10 ta sakkakiya, zina ya ke yi. Almajiran
suka che masa, Idan zanchen namiji da
matatasa hakka ya ke, ba ya dache a yi
11 amre ba. Amma ya che masu, Ba
dukan mutane sun iya karḅi wannan
magana ba, sai waḍannan da am ba su.
12 Gamma akwoi babani waḍanda aka haife
su hakka tun dagga chikkin uwassu :
akwoi kuma babani waḍanda aka mai-
she su babani dagga hannun mutane :
akwoi kuma babani waḍanda suka maida
kansu babani sabili da mulkin samma.

Wanda ya ke da iko shi karḅi wannan
shi karḅa.
13 Sa'annan aka kawo masa yara ḳan-
ḳanana domin shi ḍibiya masu hannu-
wansa, shi yi addu'a: amma almajiran
14 suka kwaḅe su. Amma Isa ya che, Ku
bar yara ḳanḳanana, kadda ku hana su,
su zo gareni: gamma ga irin waḍannan
15 mulkin samma ya ke. Ya ḍibiya masu
hannuwansa, kana ya tashi daggachan.
16 Ga kwa wani ya zo gareshi, ya che,
Ya Malami, wanne aiki mai-kyau zan
yi domin in sami rai na har abada?
17 Ya che masa, Donmi ka ke tambayata
a-kan abin da ke mai-kyau? Ḍaya ne
mai-kyau: amma idan kana so ka shiga
18 chikkin rai, sai ka kiyaye dokokin. Ya
che masa, Waḍanne? Isa ya che, Kadda
ka yi kissa, Kadda ka yi zina, Kadda ka
yi sata, Kadda ka yi shaidar zur, Ka bada
19 girma ga ubanka da uwarka: da kuma,
Sai ka yi ḳamnar makusanchinka kam-

20 man ranka. Sarmayin ya che masa,
Dukan waḍannan na kiyaye su: mi ya
21 rage a-wurina tukuna? Isa ya che
masa, Idan kana so ka zamma chikkake,
sai ka taffi, ka seyarda abin da ka ke da
shi, ka ba fakirai, za ka sami wadata a-
22 samma: ka zo kuma, ka biyo ni. Amma
sa'anda sarmayin ya ji batun nan, ya
taffi yana baḳinchikki: gamma shi mai-
arziki ne ainu.

23 Isa ya che ma almajiransa, Gaskiya
ni ke che maku, Yana da wuya ga ma-
wadachi shi shiga chikkin mulkin samma.
24 Kuma na ḳara che maku, Ya fi sauḳi
raḳumi ya shiga ta kaffar alura, da ma-
wadachi ya shiga chikkin mulkin Allah.
25 Sa'anda almajiran suka ji wannan, suka
yi mamaki ḳwarai, suna chewa, Wanene
26 fa yana da iko ya chira? Amma Isa
da ya dube su, ya che masu, A-wurin
mutane wannan ba shi yuwuwa; amma
27 ga Allah dukan abu ya yuwu. Sa'annan

Bitrus ya amsa, ya che masa, Ga mu, mun
bar duka, mun bi ka ; mi za mu samu fa ?
28 Isa ya che masu, Gaskiya ni ke che maku,
ku da kun biyo ni, chikkin sabonta sa-
'anda Ḍan mutum za ya zamna bissa
kursi'in darajassa, ku kuma za ku
zamna bissa kursi'i goma sha biyu, kuna
shar'anta kabilan goma sha biyu na
29 Israïla. Kuma kowanene ya bar gidaje,
ko yan-uwa maza, ko yan-uwa mata, ko
uba, ko uwa, ko yaya, ko ḳassashe,
sabili da sunana, za ya samu riḅi ḍari ;
za ya kuma gaji rai na har abada.
30 Amma dayawa da ke na farko za su
zamma na ḳarshe ; na ḳarshe kuma na
farko.

20 GAMMA mulkin samma yana kamma
da mutum da shi ke ubangida, wanda
ya fita tun da sasafe garin ya yi ijara
2 da maaikata su zo gonassa. Sa'anda
ya shiriya da maaikata a-kan penny

penny kowache rana, ya aike su chikkin
3 gonassa. Wojen sa'a ta uku ya fita
kuma, ya ga waḍansu suna tsaye banza
4 chikkin kasuwa ; su ma ya che masu, Ku
kuma ku taffi chikkin gona, iyakar abin
5 da ya wajaba, ni ba ku. Suka kama
hanya. Ya sake fita wojen sa'a ta shidda,
da sa'a ta tara kuma, ya yi irin na da.
6 Wojen sa'a ta goma sha ḍaya kuma ya
fita, ya iske waḍansu a-tsaye ; ya che
masu, Donmi ku ke tsaye nan yini
7 banza ? Suka che masa, Domin babu
wanda ya yi ijara da mu. Ya che masu,
8 Ku kuma ku taffi chikkin gonan. Sa-
'anda marechi ya yi, ubangijin gonan ya
che ma wakilinsa, Kirrawo maaikatan,
ka biya masu hakinsu, ka soma da na
9 ḳarshe har zuwa na fari. Sa'anda wa-
ḍannan suka zo, da aka yi ijara da su
wojen sa'a ta goma sha ḍaya, kowanne
10 ya karḅi penny penny. Sa'anda na
farin suka zo, suna tsamani abin da za

su karḅa ya fi hakka; amma su kuma,
kowanne mutum ya karḅi penny penny.
11 Sa'anda suka karḅa, suka yi ma uban-
12 gida gunaguni, suna chewa, Waḍannan
na ḳarshe sa'a ḍaya kaḍai sun yi aiki,
har ka daidaita su da mu, mu da mun
13 sha wohallar wuni da zafin rana. Amma
ya amsa, ya che ma ḍaya a-chikkinsu,
Aboki, ban zalumche ka ba: ba ka shiriya
da ni ba a-kan penny ḍaya? Ḍauki
14 abin da ke naka, ka yi taffiyarka; nufina
ke nan im ba na ḳarshen nan daidai da
15 kai. Ba halal ne ba a-gareni in yi abin
da na nufa da abina? Ko kwa idonka
16 mugu ne sabada ni nagari ne? Hak-
kanan na ḳarshe za su zamma na farko,
na farko kuma *su koma* na ḳarshe.

17 Isa yana chikkin taffiya za shi
Ḳuddus, sai ya ḍauki almajiran goma
sha biyu, ya raḅa da su woje ḍaya, a-kan
18 hanya kwa ya che masu, Ga shi, za mu
Ḳuddus; kuma za a-bada Ḍan mutum

ga *hannun* manyan malamai da ma-
rubuta; za su hukumta masa mutuwa,
19 za su kuma bashe shi ga Al'ummai domin
a yi masa ba'a, su yi masa bulala, su gichi-
ye shi kuma: rana ta uku kuma ya tashi.
20 Sa'annan uwar yayan Zabadi ta zo
wurinsa tare da yayanta, tana yi masa
sujada, tana roḳon wani abu a-gareshi.
21 Ya kwa che mata, Mi ki ke so? Ta che
masa, Ka umurta yayan nan nawa biyu
su zamna, ḍaya ga hannun damanka,
ḍaya ga hannun hagunka, chikkin mul-
22 kinka. Amma Isa ya amsa, ya che, Ba
ku san abin da ku ke roḳo ba. Kuna
23 da iko ku sha tasa da zan sha? Suka
che masa, Muna da iko. Ya che masu,
Tasata lalai za ku sha: amma zamna ga
hannun damana, da hannun haguna, ba
nawa ba ne da zan ḅayas, amma yana
ga waḍannan da Ubana ya tanada masu.
24 Sa'anda su goman nan suka ji, haushi ya
taso masu a-kan yan-uwan nan biyu.

25 Amma Isa ya kirrawo su, ya che, Kun
sani sarakunan Al'ummai suna gwoda
masu alfarma, manyansu kuma suna yin
26 iko bissansu. Ba hakka za ya zamma
a-chikkinku ba : amma dukan wanda ya
ke so shi zamma baba a-chikkinku,
27 barranku za ya zamma; kuma dukan
wanda ya ke so shi zamma na fari a-
chikkinku, bawanku za ya zamma : kam-
28 mar yada Ḍan mutum ya zo ba domin
a yi masa bauta ba, amma domin shi
bauta ma, shi bada ransa kuma abin
pansar *mutane* dayawa.

29 Sa'anda suna fita Ariko, taro mai-
30 yawa suka bi shi. Ga kwa mutum biyu
makafi suna zamne a-kan hanya ; sa'anda
suka ji Isa yana wuchewa, suka tada
muriya, suna chewa, Ya Ubangiji, ka
31 yi mana jinḳai, kai ḍan Dawuda. Taron
suka tsauta masu, su yi shuru : amma
suka daḍa tada muriya, suna chewa, Ya
Ubangiji ka yi mana jinḳai, kai ḍan

32 Dawuda. Isa fa ya tsaya, ya kirrawo
su, ya che, Mi ku ke so in yi maku ?
33 Suka che masa, Ubangiji, idanunmu su
34 buḍe. Isa fa, da yana jin juyayi, ya
taḅa idanunsu : nan-da-nan suka sami
ganin gari, suka bi shi.

21 SA'ANDA suka kusato Ḳuddus, har suka
isso Baitfaji, wojen duchin Zaitun, sa-
'annan Isa ya aike almajirai biyu, yana
2 che masu, Ku taffi chikkin ḳauyen da ke
gabbanku, nan-da-nan za ku iske jaka
a-ḍamre, da aholaki tare da ita : ku
3 kwanche su, ku kawo su a-wurina. Idan
kwa kowa ya yi maku magana, sai ku
che, Ubangiji yana da bukatassu ; nan-
4 da-nan kwa za ya aiko su. Wannan dai ya
faru, domin a-chikka abin da aka faḍi ta
bakin annabi, chewa,

5 Ku faḍa ma yar Sihiyona,
Ki duba, ga Sarkinki yana zuwa
gareki,

Mai-tawali'u ne, yana taffiya a-kan
jaka,
A-kan aholaki kuma ḍan jaka.
6 Almajiran kwa suka taffi, suka yi yada
7 Isa ya sanya masu, suka kawo jaka da
aholakin, suka ḍibiya masu tufafinsu;
8 ya kwa zamna a-kai. Yawanchin mu-
tanen taro kwa suka shimfiḍa tufafinsu
a-kan hanya; waḍansu suka sare rassa
dagga itatuwa, suka shimfiḍa su a-hanya.
9 Taro fa da ke taffe gabbansa, da na biye
da shi, suka tada muriya, suna chewa,
Hosanna ga ḍan Dawuda: Mai-albarka
ne shi wanda ke zuwa chikkin sunan
Ubangiji; Hosanna chikkin ḍaukaka.
10 Sa'anda ya shiga Ḳuddus dukan birni ya
tashi a-tsaye, ana chewa, Wanene wan-
11 nan? Taron suka che, Wannan anna-
bin nan ne, Isa, dagga Nazaret na Galili.

12 Isa ya shiga chikkin haikali na
Allah, ya fitasda dukan masu-seyasuwa
da masu-seye chikkin haikali, ya jirki-

tadda gadajen masu-musayarda kurḍi,
da kujerun masu-seyasda kurchiyoyi;
13 kuma ya che masu, An rubuta, Za a che
da gidana gidan addu'a: amma kuna
maishe shi kogon mafassa. Makafi da
guragu suka zo gareshi chikkin haikali:
15 ya kwa warkadda su. Amma sa'anda
manyan malamai da marubuta suka ga
ayuka na al'ajibi waḍanda ya ke yi, da
yara kuma da su ke tada muriya chikkin
haikali, suna chewa, Hozanna ga ḍan
Dawuda; suka ji haushi, suka che masa,
16 Kana jin abin da waḍannan su ke faḍi?
Isa kwa ya che masu, I: ba ku taɓa
karantawa, Dagga chikkin bakin jarirai
da masu-shan mama ka chikka yabo?
17 Ya bar su, ya fita birni kuma zuwa
Bait'anya, ya sabka chan.

18 Ananan da safe yana komowa birni,
19 sai ya ji yungwa. Da ya ga wani itachen
ɓaure a-kan hanya, ya zo wurinsa, ya
iske babu komi a-kansa, sai ganyaye

kaḍai ; sai ya che masa, Kadda yaya su
fito dagga wurinka nan gabba har abada.
20 Nan-da-nan kwa itachen ya bushe. Sa-
'anda almajiran suka ga wannan, suka yi
mamaki, suna chewa, Ḳaḳa itachen
21 ɓauren nan ya bushe nan-da-nan ? Isa
ya amsa ya che masu, Hakika, ina che
maku, Idan kuna da bangaskiya, ba ku
kwa yi shakka ba, ba wannan kaḍai da
an yi ma itachen ɓauren nan za ku yi
ba, amma har duchin nan idan kuka che
masa, chirru, ka jefu chikkin bahar, sai
22 shi zamma. Dukan abu kuma, iyakar
abin da za ku roḳa chikkin addu'a, kuna
bada gaskiya, za ku karɓa.

23 Sa'anda ya shiga chikkin haikali,
manyan malamai da tsofofi na jama'a
suka zo wurinsa yana chikkin kwoiya-
suwa, suka che, Da wanne iko ka ke yin
waḍannan al'amura ? kuma wanene ya
24 ba ka wannan iko ? Isa ya amsa ya
che masu, Ni ma in tambaye ku magana

ḍaya, idan kwa kun faḍa mana, ni
kuma in faḍa maku da ko wanne iko ni
25 ke yin waḍannan al'amura. Baptismar
Yohanna dagga inna ta ke? dagga samma
che ko kwa dagga wurin mutane? Suka yi
bin chikke da junansu, suna chewa, Idan
mun che, Dagga samma; sai shi che mana,
Donminene fa ba ku bada gaskiya
26 gareshi ba? Amma idan mun che, Dagga
wurin mutane; muna jin tsoron taron;
gamma duka suna maida Yohanna an-
27 nabi ne. Suka amsa ma Isa, suka che,
Ba mu sani ba. Shi kuma ya che masu,
Ni ma ba ni faḍa maku da ko wanne
iko ni ke yin waḍannan al'amura.
28 Amma mi ku ke gani? Wani mutum
yana da yayansa biyu maza; ya zo
wurin na farin, ya che, Ḍana, je ka, ka
29 yi aiki yau chikkin gona. Ya amsa, ya
che, Na ḳi, amma dagga baya ya yi la-
30 dama, ya taffi. Ya zo wurin na biyun,
ya faḍa masa hakkanan kuma. Ya

amsa ya che, Na'am ya Ubangiji, ba ya
31 kwa taffi ba. A-chikkin su biyu, wa ya
aika nufin ubansa? Suka che, Na farin.
Isa ya che masu, Hakika, ina che maku,
masu-karḅan kurḍin ḳassa da karuwai
suna rigayenku shiga mulkin Allah.
32 Gamma Yohanna ya zo gareku chikkin
hanyar adilchi, ba ku gaskanta shi ba:
amma su masu-karḅan kurḍin ḳassa da
karuwai suka gaskanta shi: ku ma,
lokachin da kuka gani, ko ladama ba
ku yi dagga baya ba, da za ku gaskanta
shi.

33 Ku ji wani misali: Akwoi wani mu-
tum ubangida ne, ya dassa gonar annab,
ya kewoye ta da shinge, ya haḳa wurin
matsewa a-chikki, ya gina hasumiya, ya
bar ta ga waḍansu manoma, ya taffi wata
34 ḳassa. Sa'anda lokachin yayan ya kusa,
ya aike bayinsa wurin manoman, su karḅi
35 yayan *gonassa*. Amma manoman suka
kama bayinsa, suka yi ma wani duka,

suka kashe wani, suka jejefi wani da du-
36 watsu. Ya kuma aike waḍansu bayi, sun fi
na fari yawa: hakkanan kuma suka yi
37 masu. Amma dagga bissani ya aike masu
ḍansa, yana chewa, Su a ga kwarjinin ḍana.
38 Amma manoman, sa'anda suka ga ḍan,
suka che ma junansu, Wannan magaji ne;
mu zo, mu kashe shi, mu amshe gadonsa.
39 Suka ḍauke shi, suka yasda shi bayan
40 gona, suka kashe shi. Sa'anda ubangijin
gona fa ya zo, mi za ya yi ma waḍannan
41 manoma? Suka che masa, Za ya lala-
tadda waḍannan lalatatu, shi bar gonassa
ga waḍansu manoma, waḍanda za su ba
42 shi yayanta chikkin kwanakinsu. Isa ya
che masu, Ba ku taḅa karantawa chikkin
Litatafai,

Duchin da magina suka ḳi,
Shi ne aka maishe shi kan kusu-
ruwa.
Wannan dagga wurin Ubangiji ne,
Abin al'ajibi ne kwa a-idanunmu?

43 Domin wannan ina che maku, Za a amshe
maku mulkin Allah, za a bayas ga al-
44 'umma mai-fito da yayansa. Wanda ya
faḍi bissa duchin nan za shi rugurgushe :
amma dukan wanda *duchin* za ya faḍo
masa, za ya parpashe shi kammar tur-
45 ḅaya. Sa'anda manyan malamai da
Farisawa suka ji misalansa, suka gane
46 su ne ya ambata. Amma sa'anda suka
nemi su damḳe shi, suna jin tsoron taro,
gamma a-wurinsu annabi ne.

22 ISA ya amsa ya koma yi masu zanche
2 da misalai, yana chewa, Mulkin samma
3 yana kamma da wani sarki, wanda ya
yi ma ḍansa anganchi, ya kuma aike
bayinsa su kirra waḍanda aka faḍa masu
4 anganchi : suka ḳi zuwa. Ya sake aike
waḍansu bayi, yana chewa, Ku faḍa ma
waḍanda an gaya masu, Ga shi, na shiriya
abinchi : an yanke shanuna da kiyaye-
yuna, abu duka a-shiriye ya ke : ku zo

5 anganchi. Amma suka wakala shi, suka
kama gabbansu, ḍaya ya taffi gonassa,
6 ḍaya wojen chinikinsa: sauran suka
kama bayinsa, suka yi masu ḳanḳanchi.
7 *kana* suka kashe su. Amma sarkin ya
hasala; ya aike rundunansa, ya palasa
waḍannan masu-kissa, ya ḳone garinsu.
8 Sa'annan ya che ma bayinsa, Anganchi
shiriyeye ne, amma waḍanda aka kirra
9 su ba su chanchanchi ba. Ku taffi fa zuwa
mararaban hanyoyi, iyakar waḍanda
kuka iske, ku kirrawo su zuwa anganchi.
10 Waḍannan bayi fa suka taffi zuwa chik-
kin hanyoyi, suka tatara dukan iyakar
waḍanda suka iske, da miyagu da masu-
kyau: anganchi kwa ya chikka da baḳi.
11 Amma sa'anda sarki ya shigo garin
duban baḳi, ya ga wani mutum a-wurin,
wanda ba shi saye da rigar anganchi:
12 ya kwa che masa, Aboki, ḳaḳa ka shigo
a-wurin nan ba ka da rigar anganchi?
13 Sai ya yi shuru. Sa'annan sarki ya che

ma bayinsa, Ku ḍamre shi hannu da
ḳaffa, ku jefadda shi woje chikkin baḳin
dufu; chan za a-yi kuka da chizun
14 haḳora. Gamma kirrayayu dayawa su
ke, amma zaḅaḅu kaḍana ne.

15 Sa'annan Farisawa suka taffi, suka
yi shawara yada za su yi masa azargiya
16 chikkin zanchensa. Suka aike masa al-
majiransu, tare da Hirudiyawa, suna
chewa, Ya Malam, mun sani kai mai-
gaskiya ne, kana kwa kwoiyasuwar ta-
farkin Allah chikkin gaskiya, ba ka
kwa kulla da kowa ba: gamma ba ka
17 tara mutane ba. Ka faḍa mana fa, Mi
ka gani? Halal ne a bada gandu ga
Ḳaisar, ko kwa ba hakka ba? Amma Isa
18 ya gane muguntassu, ya che, Donmi ku
19 ke auna ni, ku masu-riya? Gwoda
mani kurḍin gandu. Suka kawo masa
20 penny. Ya che masu, Wannan sura da
21 rubutun nan na wanene? Suka che
masa, Na Ḳaisar ne. Sa'annan ya che

masu, Ku ba Ḳaisar abin da ke na Ḳaisar;
ga Allah kuma abin da ke na Allah.
22 Sa'anda suka ji, suka yi mamaki, suka
bar shi, suka kama hanyassu.

23 A-kan ranan nan waḍansu Sadu-
ḳiyawa suka zo wurinsa, waḍanda suna
chewa babu tashi: suka tambaye shi,
24 suna chewa, Ya Malam, Musa ya che,
Idan mutum ya mutu ba ḍa, sai ḍan-
uwansa shi amri matatasa, shi tayar ma
25 ḍan-uwansa iri. Da tare da mu akwoi
*wadansu mutum* bakwoi yan-uwa: na
farin ya yi amre, ya mutu, da shi ke
kuma ba ya bar zuriya ba, ya bar ma
26 ḍan-uwansa matatasa; hakkanan kuma
na biyu, da na uku, har zuwa na bakwoi.
27 Bayansu duka sai machen kuma ta
28 mutu. A-chikkin tashi fa za ta zamma
matar wanene a-chikkin su bakwoi?
29 gamma dukansu adda ita. Amma Isa
ya amsa, ya che masu Kun kuskure, don
rashin sanin Litatafai, da ikon Allah

30 kuma. Gamma chikkin tashi ba su amre
ba, ba a kwa amradda su, amma suna
kamma da malaïku chikkin samma.
31 Amma ga zanchen tashin matatu, ba
ku taḅa karantawa ba abin da Allah ya
32 faḍa maku, chewa, Ni Allahn Ibrahim
ne, Allahn Ishaḳu, Allahn Yaḳub kuma ?
Allah ba na matatu ba ne, amma na
33 masu-rai. Sa'anda taron jama'a suka ji,
suka yi mamaki da kwoiyasuwatasa.

34 Amma Farisawa, sa'anda suka ji ya
kawaita Saduḳiyawa, suka taru. Ḍaya
35 kwa dagga chikkinsu, wani masanin At-
taurat, ya yi masa tambaya, yana gwoda
36 shi, *yana chewa*, Ya Malam, wache che
37 babar doka a-chikkin Attaurat ? Ya che
masa, Ka yi ḳamnar Ubangiji Allahnka
da dukan zuchiyarka, da dukan ranka,
38 da dukan azanchinka. Ita che babar
39 doka, ita che ta fari. Ta biyu kuma
kammatta che, Ka yi ḳamnar ma-
40 kusanchinka kamman ranka. Ga wa-



 

ḍannan doka biyu dukan Attaurat da
Annabawa su ke rataya.
41 Ananan tun Farisawa suna wuri
ḍaya a-tatare, Isa ya yi masu tambaya,
42 yana chewa, Inna yada kuka azza Alma-
sihu? ḍan wanene shi? Suka che
43 masa, Na Dawuda ne. Ya che masu,
Ḳaḳa fa Dawuda a-chikkin Ruhu ya
kirra shi Ubangiji, chewa,
44 Ubangiji ya che ma Ubangijina,
Ka zamna ga hannun damana,
Har in sa maḳiyanka ḳalḳashin
sawayenka?
45 Idan Dawuda fa ya che da shi Ubangi-
46 ji, ḳaḳa shi ḍansa ne? Ba wanda yana
da iko ya mayar masa da magana,
ba kwa wanda ya ke da ḳarfin hali dagga
ranan nan shi sake tambayatasa komi.

23 SA'ANNAN Isa ya yi zanche ga taron
2 jama'a da almajiransa, yana chewa, Ma-
rubuta da Farisawa suna zamne chikkin

3 mazamnin Musa: dukan abu fa iyakar
abin da suka umurche ku, sai ku yi, ku
kiyaye kuma: amma kadda ku aika
gwalgwadon ayukansu; gamma su kan
4 faḍi, ba su kwa aika ba. Hakika, su
kan ḍamra kaya masu-nauyi, masu-
wuyan ḍauka kuma, su azza ma mutane
a-kafaḍu; amma su da kansu ba su yarda
5 su ko motsa su da yatsansu. Amma
dukan ayukansu su kan yi domin mu-
tane su gani: gamma su kan faḍaḍa
layunsu, su kan yalwata shafunan *rigu-*
6 *nansu*, suna son mazamnai na manya
chikkin bukukuwa da mazamnai na
7 manya chikkin majami'u, da gaisuwa
kuma chikkin kasuwai, mutane su kirra
8 su, Ya Malam, kuma. Amma ku kadda
a kirra ku Malam: gamma malaminku
9 ḍaya ne, ku duka kwa yan-uwa ne. Kuma
kadda ku che da kowanne mutum a-
duniya ubanku: gamma ḍaya ne Ubanku,
10 shi na samma. Kadda kwa a che da

ku iyayengiji : gamma ḍaya ne Ubangi-
11 jinku, Almasihu. Amma wanda shi ke
ma-fi girma a-chikkinku shi zamma mai-
12 hidimanku. Kuma dukan wanda za ya
ḍaukaka kansa za ya ḳanḳanta; dukan
wanda ya ḳasḳantadda kansa kwa za ya
ḍaukaka.

13 Amma kaitonku, ku marubuta da
Farisawa, masu-riya! gamma ku kan
14 rufe ma mutane mulkin samma : gamma
ba ku shiga da kanku ba, ba ku kwa
bari masu-shiga su shiga ba.

15 Kaitonku, ku marubuta da Fari-
sawa, masu-riya! gamma ku kan ke-
woye bahar da ḳassa garin ku yi shigege
guda ḍaya; sa'anda ya zamma hakka
kuma, ku kan maishe shi ḍan Jahannama
*har* shi riḅa ku biyu.

16 Kaitonku! ku majayan hanya ma-
kafi, da ku ke chewa, Dukan wanda ya
rantse da wuri mai-tsarki, ba komi ba
ne: amma dukan wanda ya rantse da

zinariya ta wuri mai-tsarki, rantsuwa ta
17 lizimche shi. Ku wawaye, makafi: gamma
wanne ya fi girma, zinariya, ko kwa wuri
mai-tsarki wanda ya tsarkake zinariya?
18 Kuma, Dukan wanda ya rantse da gadon
sadaka, ba komi ba ne; amma dukan
wanda ya rantse da baiko da ke bissansa,
19 *wannan* rantsuwa ta lizimche shi. Ku
makafi: gamma wanne ya fi girma, baikon,
ko kwa gadon sadaka wanda ya tsarkake
20 baikon? Wanda ya rantse fa da gadon
sadaka, da shi ya ke rantsuwa, duk da
21 abin da ke bissansa duka. Kuma wanda
ya rantse da wuri mai-tsarki, da shi ya
ke rantsuwa duk da wanda ke zamne
22 a-chikkinsa. Kuma wanda ya rantse da
samma, yana rantsuwa da al'arshin Allah,
da wanda ya ke zamne akai kuma.

23 Kaitonku, ku marubuta da Fari-
sawa, masu-riya! gamma kuna karḅan
ushira ga Na'a-na'a da tazargade da
algaru, amma kun sakke nauyeyan mat-

saloli na Attaurat, shari'a, da jinḳai da
bangaskiya: waḍannan fa wajib ne a-
gareku ku aika, ba kwa a fasa waḍan-
24 chan ba. Ku majayan hanya makafi,
ku kan tache samro, ku haḍiye raḳumi.

25 Kaitonku, ku marubuta da Fari-
sawa masu-riya! gamma ku kan gyara
bayan tasa da tangaram, amma dagga
chikki chikke su ke da zalumchi da
26 zarchewa ga ɓarna. Kai Farisi makafo,
sai ka fara gyarta chikkin tasa da tan-
garam, domin bayansu kuma su zamma
da tsabta.

27 Kaitonku, ku marubuta da Fari-
sawa, masu-riya! gamma kuna kamma
da farantatun kusheyi, waḍanda suna
da kyaun gani dagga woje, amma dagga
chikki chikke su ke da ḳasusuwan
matatu, da kowache irin ḳazamta.
28 Hakkanan ku kuma dagga woje kuna
bayanna adilchi ga mutane, amma dagga
chikki chikke ku ke da riya da mugunta.

29 Kaitonku, ku marubuta da Fari-
sawa, masu-riya! gamma ku kan gina
kusheyin annabawa, kuna gyaran kabar-
30 barin masu-adilchi kuma, kuna chewa,
Da mun kasanche chikkin zamanin uban-
ninmu, da ba mu yi tareya da su chikkin
31 jinin annabawa ba. Bissa ga wannan fa
kuna shaidar kanku, ku ne yayan masu-
32 kissan annabawa. Sai ku chikka mudun
33 ubanninku fa. Ku machizai, ku yayan
kasaye ķaķa za ku chere ma hukumchin
34 Jahannama? Domin wannan, Ga shi,
ina aike maku annabawa, da masu-
hikima, da marubuta: waḍansu za ku
kashe, ku gichiye; waḍansu kuma za ku
yi masu bulala chikkin majami'unku, ku
tsananche su dagga birni zuwa birni:
35 domin dukan jini mai-adilchi da an zubas
a-duniya shi afko maku, tun dagga jinin
Habila mai-adilchi zuwa jinin Zakariya
ḍan Barakiya wanda kuka kashe tsakanin
wuri mai-tsarki da gadon sadaka.

36 Hakika, ina che maku, Dukan wa-
ḍannan za su afko ma wannan tsara.

37 Ya Ḳuddus, Ya Ḳuddus, wada ki
ke kissan annabawa, kina jejefe waḍanda
an aiko a-gareta! so nawa ina so in
tatara yayanki, kammar yada kaza ta
kan tatara yan chiyakinta ḳalḳashin fika-
38 fikanta, amma ba ku yarda ba! Ga
39 shi, am bar maku gidanku kango. Gamma
ina che maku, Ba za ku gan ni dagganan
gabba, har kun che, Mai-albarka ne shi
mai-zuwa chikkin sunan Ubangiji.

24 Isa ya fita haikali, yana chikkin taf-
fiya; sai almajiransa suka zo wurinsa
domin su gwoda masa gineginen haikali.
2 Amma ya amsa, ya che masu, Ba ku ga
waḍannan abu duka ba? hakika, ina
che maku, Ba za a rage duchi dag-
ganan ko guda ḍaya bissa wani, da baza
a rushe ba.

3 Yana nan yana zamne bissa duchin

Zaitun, sai almajiran suka zo wurinsa
woje ḍaya, suna chewa, Ka faḍa mana,
yaushe waḍannan abu za su zamma?
mi ne alamar zuwanka da chikkar zamani
4 kuma? Isa ya amsa, ya che masu, Ku
5 yi lura kadda kowa ya ɓashe ku. Gamma
*mutane* dawaya za su zo chikkin sunana,
suna chewa, Ni Almasihu ne; za su kwa
6 ɓadda mutane dayawa. Kuma za ku ji
labarin yaƙoƙi da zizar yaƙi: ku yi lura
kadda hankalinku ya tashi: gamma
waḍannan al'amura doïle za su faru;
7 amma matuƙa ba ta yi ba tukuna. Gam-
ma al'umma za ta tasa ma al'umma,
mulki kuma za ya tasa ma mulki: za
a yi yungwa da rayerayen duniya wurare
8 dabam dabam. Amma dukan waḍan-
9 nan al'amura mafarin wohalla ne. Sa-
'annan za su miƙa ku gá ƙunchi, za su
kashe ku kuma: za ku zamma abin ƙi
ga dukan al'ummai sabili da sunana.
10 Sa'annan *mutane* dayawa za su yi tuntuɓe,

za su bada juna, za su ḳi juna kuma.
11 Kuma masu-ḳariyan annabchi dayawa
za su tashi, su ḅadda *mutane* dayawa.
12 A-kan yawaita da mugunta za ta yi kwa,
yawanchi ḳamnassu za ta yi sanyi.
13 Amma wanda ya jimre har matuḳa, shi
14 ne za ya chira. Wannan Bishara kwa
ta mulki za a yi wa'azinta chikkin
iyakar duniya domin shaida ga dukan
al'ummai ; sa'annan matuḳa za ta zo.

15 Sa'anda fa kun ga ḳyamar risḅe-
wa, wada aka-ambache ta ta bakin
annabi Daniyalu, tana tsaye a-chikkin
tsatsarkan wuri (bari mai-karantawa shi
16 fahimta), sa'annan waḍanda ke chikkin
17 Yahudiya su gudu zuwa duwatsu : wanda
ya ke a-kan beni kadda ya sabko garin
shi kwashe kayan da ke chikkin gidansa :
18 kuma wanda ke chikkin saura kadda shi
19 komo garin shi amso mayafinsa. Amma
kaitonsu, masu-juna biyu ḍa masu-bada
20 mama chikkin wannan kwanaki ! Ku

yi addu'a fa kadda gudunku ya zamma
a-chikkin damana, ko kwa a-kan assabat:
21 gamma sa'annan za a yi ḳunchi mai-gir-
ma, irin da ba a taḅa yi ba tun farin
duniya har yanzu, ba kwa za a yi ba
22 daḍai. Kuma da ba domin an gajer-
tadda waḍannan kwanaki ba, da ba mai-
rai da za ya chira: amma sabili da
23 zaḅaḅu za a gajertadda su. Sa'annan idan
kowanne mutum ya che maku, Duba, ga
Almasihu nan, ko kwa, *Ga shi* nan; kadda
24 ku gaskanta. Gamma masu-ḳariyan Al-
masihu za su tashi, da masu-ḳariyan
annabchi, za su gwoda mu'ujizai masu-
girma da al'ajibai kuma; har su ḅatasda
25 ko zaḅaḅu da kansu, da ya yuwu. Ga shi,
na rigaya na faḍa maku tun ba ya yi ba.
26 Idan fa sun che maku, Ga shi, yana
chikkin jeji; kadda ku fita: *ko kwa*, Ga shi,
yana chikkin lolokai; kadda ku gaskanta.
27 Gamma kammar yada walḳiya ta kan
fito dagga gabbas, ana kwa ganinta har

yamma ; hakkanan bayannuwar Ḍan mu-
28 tun za ta zamma. Inda gawa ta ke duka,
chan ungulai za su taru.

29 Amma nan-da-nan, bayan ḳunchin
waḍannan kwanaki, rana za ta yi dufu,
wata ba za ya bada haskensa ba, tam-
rari za su faḍo dagga samma, ikokin
30 sammai za su raurawa : sa'annan alama
ta Ḍan mutum za ta bayanna a-samma :
sa'annan kuma dukan dangogin duniya
za su yi baḳinchikki, za su kwa ga Ḍan
mutum yana zuwa a-bissa gizagizai na
samma tare da iko da ḍaukaka mai-
31 girma. Kuma za ya aike malaïkunsa
da babar ḳara ta kafo, su kuma za su
tatara zaḅaḅunsa dagga kusuruwoyi
huḍu, dagga iyakar samma zuwa iyaka.

32 Dagga itachen ḅaure fa sai ku
kwoiyi misalinsa : sa'anda rashinsa ya
rigaya ya yi tabshi, yana kwa hudo da
ganyaye, kun san bazara ta kusa ; hak-
33 kanan ku kuma, lokachinda kun ga wa-

ḍannan al'amura duka, ku sani ya yı
34 kusa, *har* bakin ḳofa. Hakika, ina che
maku, Wannan tsara ba za ta shuḍe ba,
sai an chikka waḍannan abu duka.
35 Samma da ḳassa za su shuḍe, amma zan-
tatukana ba za su shuḍe ba. Amma
36 zanchen ranan nan da sa'an nan ba
wanda ya sani, ko malaïku na samma,
37 ko Ḍa, sai Uba kaḍai. Kuma kammar
yada kwanakin Nuhu su ke, hakkanan
kuma bayannuwar Ḍan mutum za ta
38 zamma. Gamma kammar yada suna chi,
suna sha, suna amre, suna amrasuwa a-
chikkin kwanakin da ke gabban ruwan
Tufana, har randa Nuhu ya shiga chikkin
39 jirgi, ba su sani ba har rigyawa ta zo
ta kwashe su duka; hakkanan kuma
bayannuwar Ḍan mutum za ta zamma.
40 A-sa'an nan mutum biyu za su kasanche
a-gona; za a ḍauki ḍaya, za a bar ḍaya:
41 mata biyu za su kasanche suna niḳa wurin
maniḳa; za a ḍauki ḍaya, za a bar ḍaya.

42 Ku yi tsaro fa : gamma ba ku sani ba ko
chikkin wache rana Ubangijinku ke
43 zuwa. Amma ku san wannan, da uban-
gijin gida ya san chikkin ko wanne
tsaro ḅarawo ke zuwa, da ya yi tsaro,
da ba ya bari a huda masa gida ba.
44 Ku fa ku zamma da shiri : gamma chik-
kin sa'an da ba ku sa tsamani Ḍan
45 mutum yana zuwa. Wanene fa bawan
nan mai - aminchi, mai - hikima wanda
ubangijinsa ya sa shi bissa iyalin gidan-
sa, domin shi ba su abinchinsu a-lotonsa ?
46 Wannan bawa mai-albarka ne, wanda
ubangijinsa sa'anda ya zo za ya iske shi
47 yana yin hakka. Hakika, ina che maku,
za ya sanya shi bissa dukan abin da ya
48 ke da shi. Amma idan mugun bawan
nan za ya faḍi chikkin zuchiyassa, Uban-
49 gijina yana jinkiri ; har ya soma dukan
abokan-bautansa, ya chi ya sha tare
50 da masu-maye ; ubangijin bawan nan
za ya zo chikkin rana da ba ya sa tsamani

51 ba, chikkin sa'a wada ba ya sani ba, za
ya raba shi a-tsakka, ya sanya masa
rabonsa tare da masu-riya: chan za a yi
kuka da chizun haḳora.

25 SA'ANNAN za a-kwatanta mulkin samma
da buduruwai goma, waḍanda suka ḍauki
fitillunsu, suka fita garin su tarbi ango.
2 Biyar dagga chikkinsu marasa-wayo
3 ne, biyar masu-hikima ne. Gamma
marasa-wayon nan, da suka ḍauki fitil-
lunsu, ba su ḍauka duk da mai ba:
4 amma masu-hikima suka ḍauki mai chik-
kin tandayensu tare da fitillunsu.
5 Ananan sa'anda ango ya yi jinkiri, du-
kansu suka yi ta gyangaḍi, suka yi barchi.
6 Amma da tsakkar dare *sai aka ji* muriya,
7 Ga ango! Ku fito ku tarbe shi. Sa'annan
dukan waḍannan buduruwai suka tashi,
8 suka yi ta gyaran fitillunsu. Marasa-
wayon suka che ma masu-hikiman, Ku
ḍibo mana dagga chikkin manku: gamma

9 fitillunmu suna bituwa. Amma masu-
hikiman suka amsa, suna chewa, Wata-
kila ba za ya ishe mu duk da ku : gwoma
ku taffi wurin masu-seyasuwa, ku seya
10 ma kanku. Sa'anda suna chikkin taffiya
garin seye, ango ya zo ; waḍanda suna
nan a-shiriye suka shiga tare da shi wurin
11 anganchi : aka rufe ķofa. Dagga baya
kuma waḍanchan buduruwai suka zo,
suna chewa, Ya Ubangiji, Ya Ubangiji,
12 ka buḍe mana. Amma ya amsa, ya che,
Hakika, ina che maku, Ban san ku ba.
13 Ku yi tsaro fa, gamma ba ku san rana
ko sa'a ba.

14 Gamma yana kamma da mutum, da
za shi taffi wata ķassa, ya kirra bayinsa,
15 ya damķa masu dukiyassa. Ga ḍaya ya
bada talent biyar, ga wani kuma biyu,
ga wani ḍaya ; kowa ya ba shi gwalgwadon
iyawatasa ; kana ya yi ta taffiyatasa.
16 Nan-da-nan shi wanda ya karḅi talent
biyar ya taffi ya yi chiniki da su, ya yi

17 ribar waḍansu talent biyar. Hakkanan
kuma shi wanda ya karḅi biyu, ya yi ribar
18 waḍansu biyu. Amma shi wanda ya
karḅi ḍayan, ya je ya yi haḳi a-ḳassa,
19 ya ḅoye azurfar ubangijinsa. Ananan
bayan da aka jima, ubangijin waḍannan
20 bayi ya zo, ya yi lisafi da su. Wanda ya
karḅi talent biyar ya zo ya kawo waḍansu
talent biyar kuma, yana chewa, Ya
ubangiji, talent biyar ka ba ni: ga shi,
21 na sami waḍansu talent biyar riba. Ubangijinsa
ya che masa, Madilla, ya bawan
kirki, mai-aminchi: ka yi aminchi chikkin
matsaloli kaḍana, ni sanya ka a-bissa
mai-yawa: ka shiga chikkin farin-
22 zuchiyar ubangijinka. Shi kuma wanda
ya karḅi talent biyu, ya zo ya che, Ya
ubangiji, talent biyu ka ba ni: ga shi,
na sami waḍansu talent biyu riba.
23 Ubangijinsa ya che masa, Madilla, ya
bawan kirki mai-aminchi; ka yi aminchi
chikkin matsaloli kaḍana, ni sanya ka

bissa mai-yawa : ka shiga chikkin farin-
24 zuchiyar ubangijinka. Shi kuma wanda
ya karɓi talent guda, ya zo, ya che, Ya
ubangiji, na san kai mutum mara-siyasa
ne, ka kan girbi wurin da ba ka shibka ba,
ka kan tatara wurin da ba *ka rigaya* ka
25 watsa ba. Ni ma na ji tsoro, na je na
ɓoye talent nan naka chikkin ƙassa : ga
26 abinka. Amma ubangijinsa ya amsa ya
che masa, Ya mugun bawa mai-ƙi wuya,
ka san ni mai-girbi ne wurin da ban
shibka ba, mai-tarawa ne wurin da ban
27 *rigaya na* watsa ba ; ya kamata fa ka
kai azurfata wojen masu-jijuyawa, da
zuwana fa da na komo da abina duk da
28 ribba. Ku amshe fa talent nan dagga
wurinsa, ku bada shi ga wanda ya ke da
29 talent gomaɗin nan. Gamma dukan
wanda ya ke da abu, ba shi za a yi, za
ya sami yalwa : amma wanda ba shi da
abu, dagga wurinsa za a karɓe ko abin
30 da ya ke da shi. Kuma ku jefasda

bawan banza nan chikkin baḳin dufu:
chan za a yi kuka da chisun haḳora.
31 Amma sa'anda Ḍan mutum za ya
zo chikkin darajassa, da dukan malaïku
tare da shi, sa'annan za ya zamna bissa
32 al'arshin darajassa: a-gabbansa kuma za
a tatara dukan al'ummai: shi kwa za
ya rarabe su da juna, kammar yada
makiyayi ya kan rarabe tumaki da awaki:
33 kuma za ya sanya tumaki ga hannun
34 damansa, amma awaki ga hagu. Sa-
'annan shi Sarkin za ya che ma waḍan-
nan da ke hannun damansa, Ku zo ku
masu-albarka na Ubana, ku gaji mulkin
da an shiriya dominku tun kaffawar
35 duniya: gamma ina jin yungwa, kuka
ba ni abinchi: ina jin ḳishi, kuka ba ni
abinsha: ina baḳonta, kuka shigo da ni;
36 ina huntanchi, kuka tufasadda ni. Ina
chiwo, kuka ziyarche ni: ina chikkin kur-
37 kuku, kuka zo wurina. Sa'annan masu-
adilchin za su amsa masa, chewa, Ya

Ubangiji, yaushe muka gan ka ma-
yungwachi, muka chishe ka ? ko kwa
38 da ḳishi, muka ba ka abinsha ? Kuma
yaushe muka gan ka baḳo, muka shigo
da kai ? ko kwa huntu, muka tufa-
39 sadda kai ? Kuma yaushe muka gan
ka da chiwuta, ko kwa chikkin kurkuku,
40 muka zo wurinka ? Sarkin kuma za ya
amsa, ya che masu, Hakika ina che
maku, Da shi ke kuka yi wannan ga guda
ḍaya a-chikkin waḍannan yan-uwana, ko
waḍannan ma-fiya ḳanḳanta, ni kuka yi
41 ma. Sa'annan za ya che ma waḍannan ga
hannun hagunsa, Ku rabu da ni ku la-
'antatu, zuwa chikkin wuta ta har abada,
wada an shiriya ma Shaitan da malaï-
42 kunsa : gamma ina jin yungwa, ba ku ba
ni chi ba : ina jin ḳishi, ba ku ba ni
43 abinsha ba : ina baḳonta, ba ku shigo
da ni ba ; ina huntanchi ba ku tufasadda
ni ba ; ina chiwo, ina chikkin kurkuku,
44 ba ku ziyarche ni ba. Sa'annan su kuma

za su amsa, chewa, Ya Ubangiji, yaushe
muka gan ka mayungwachi, ko da
ḳishi, ko da baḳonta, ko da huntanchi, ko
da chiwuta, ko chikkin kurkuku, ba
45 mu yi maka hidima ba ? Sa'annan za ya
amsa masu, chewa, Hakika, ina che
maku, Da shi ke ba ku yi wannan ga
guda ḍaya a-chikkin waḍannan ma-fiya
ḳanḳanta, ni ne ba ku yi ma ba. Wa-
46 ḍannan kwa za su taffi chikkin hukumch'
na har abada : amma masu-adilchi chik-
kin rai na har abada.

26 ANANAN, sa'anda Isa ya gamma dukan
waḍannan zantatuka, sai ya che ma alma-
2 jiransa, Kun sani bayan kwana biyu sai
Paska, am bada Ḍan mutum kuma domin
3 a gichiye shi. Sa'annan manyan malamai
suka taru, da datiḅai na jama'a, zuwa
fadar baban liman, wanda a ke che da shi
4 Ḳayafa ; suka yi shawara kwa da za su
5 damḳe Isa da wayo, su kashe shi. Amma

suka che, Ba chikkin Idi ba, domin
kadda rigima ta taso a-wurin mutane.
6 Ananan sa'anda Isa yana chikkin
Bait'anya, chikkin gidan Siman kuturu,
7 wata mache ta zo wurinsa, tana da ḳarrau
na mai mai-tsada ḳwarai, ta zuba a-
8 kansa, yana zamne wurin chi. Amma
sa'anda almajiran suka gani, suka ji
haushi, suna chewa, Inna dalilin wannan
9 ɓarna? Gamma wannan mai ya issa
a seyar da shi kurḍi dayawa, a ba fakirai.
10 Amma Isa da ya gane, ya che masu,
Donmi ku ke wahalda machen? gamma
11 ta yi aikin alheri a-bissana. Gamma
kuna da fakirai kullum tare da ku;
12 amma ba ku da ni kullum. Gamma
zubawar man nan da ta yi a-jikina, ta
yi domin ta shiriya ni ga kushewa.
13 Hakika, ina che maku, Dukan inda za a yi
wa'azin wannan Bishara duniya duka,
abin da machen nan ta aika kuma za
a ambache shi domin tunawa da ita.

14 Sa'annan ḍaya dagga chikkin su goma
sha biyu, wanda a ke che da shi Yahutha
Iskariyoti, ya taffi wurin manyan mala-
15 mai, ya che, Mi ku ke nufi ku ba
ni, im bashe shi gareku ? Suka auna
16 masa azurfa guda talatin. Dagga sa'an
nan fa ya nemi dama ya bashe shi
*garesu.*

17 Ananan a-kan rana ta fari ga *kwana-*
*kin* gurasa mara-yeast, almajiran suka zo
wurin Isa, suna chewa, A-wanne wuri
ka ke so mu shiriya maka ka chi Paska ?
18 Ya che, Ku taffi chikkin birni wurin wane,
ku che masa, In ji Malam, Sa'ata ta kusa ;
a-gidanka ina yin Paska tare da alma-
19 jiraina. Almajiran fa suka yi yada Isa
ya umurche su ; suka shiriya Paska
20 kuma. Ananan sa'anda marechi ya yi,
yana nan zamne wurin chi tare da alma-
21 jiran goma sha biyu : suna chikkin chi,
sai ya che, Hakika, ina che maku, ḍaya
22 dagga chikkinku za ya bashe ni. Suka

yi baḳinchikki ḳwarai, *har* kowanne
ḍayansu ya yi ta che masa, Ko ni ne
23 Ubangiji ? Ya amsa, ya che, Shi wanda
ya tsoma hannunsa chikkin akushe tare
24 da ni, shi ne za ya bashe ni. Ḍan mutum
za ya wuche kammar yada an rubuta
a-kansa : amma kaiton wannan mutum
wanda am bada Ḍan mutum ta han-
nunsa ! gwoma ga wannan mutum da
25 ba a haife shi ba. Yahutha fa wanda ya
bashe shi, ya amsa, ya che, Ko ni ne,
26 ya Rabbi ? Ya che masa, Ka faḍi. Suna
chikkin chi, sai Isa ya ḍauko gurasa, ya
sa albarka, ya kariya ; ya ba almajiran,
ya che, Ku ḍauka, ku chi ; wannan jikina
27 ne. Kuma ya ḍauko tasa, ya yi godiya,
28 ya ba su kuma, yana chewa, Dukanku ku
sha dagga chikkinta ; gamma wannan
jinina ne na alkawali, wanda an zubas
domin mutane dayawa zuwa gafarar zu-
29 nubai. Amma na che maku, Nan gabba
ba ni sha *ruwan* wannan yayan itachen

annab, har randa zañ sha shi sabo tare
da ku chikkin mulkin Ubana.

30 Sa'anda suka yi raira waḳa, suka
fita zuwa duchin Zaitun.

31 Sa'annan Isa ya che masu, A-chikkin
ḍaren nan dukanku za ku yin tuntuḅe
domina: gamma an rubuta, Zan buga
makiyayi, tumakin garke kuma za su
32 watse. Amma bayanda na tashi, ni taffi
33 gabbanku zuwa chikkin Galili. Amma
Bitrus ya amsa, ya che masa, Ko duka
za su yi tuntuḅe dominka, ni ba na yin
34 tuntuḅe ba har abada. Isa ya che masa,
Hakika, ina che maka, chikkin ḍaren nan.
kamin zakara ya yi chara, za ka yi mu-
35 suna so uku. Bitrus ya che masa, Ko
ya zamma lale iñ mutu tare da kai, ba
ni musunka ba. Hakkanan kuma dukan
almajiran suka faḍi.

36 Sa'annan Isa ya zo tare da su wani
wuri wanda a ke che da shi Gethsamane,

ya che ma almajiransa, Ku zamna dag-
ganan har in taffi chan, in yi addu'a.
37 Sai ya ḍauki Bitrus da yayan Zabadi
guda biyun nan tare da shi, ya soma yin
38 baḳinchikki da damuwa ḳwarai. Sa-
'annan ya che masu, Raina ya yi baḳi
ḳwarai, har ya kai ga mutuwa: ku
zamna dagannan, ku yi tsaro tare da ni.
39 Kuma ya yi gabba kaḍan, ya faḍi a-
fuskatasa, ya yi addu'a, yana chewa,
Ya Ubana idan ya yuwu, ka bar wannan
tasa ta shuḍe mani: amma dai, ba nawa
40 nufi *za a bi* ba, sai naka. Ya zo kuma
wurin almajiran, ya iske su suna barchi,
ya che ma Bitrus, Ashe! ko sa'a ḍaya ba
41 ku iya ku yi tsaro tare da ni? Ku yi
tsaro, ku yi addu'a, kadda ku shiga
chikkin jaraba: ruhu lale ya yarda,
42 amma nama rarauna ne. Ya sake taffiya,
ta biyu, ya yi addu'a, yana chewa, Ya
Ubana, idan ba shi yuwuwa wannan ya
shuḍe, sai kwa na sha, nufinka shi

43 zamma. Ya sake zuwa, ya iske su suna
barchi, gamma idanunsu suka yi nauyi.
44 Ya bar su kuma, ya taffi, ya yi addu'a ta
45 uku, yana faḍi magana ta da. Sa'annan
ya zo wurin almajiran, ya che masu, Ku
yi ta barchi yanzu, ku yi hutunku: ga
shi, sa'a ta kusa, am bada Ḍan mutum
46 ga hannuwan masu-zunubi kuma. Tashi,
mu yi ta taffiya: ga shi, wanda ya bashe
ni yana kusa.

47 Yana tsakkar yin magana, sai ga
Yahutha, ḍaya a-chikkin su goma sha
biyu, tare da shi kuma taro mai-girma
da takuba da sanduna, dagga wurin
manyan malamai da datiḅai na jama'a.
48 Wanda ya bashe shi fa *ya rigaya* ya ba
su alama, chewa, dukan wanda na yi
masa sumba, shi ne: ku ḍauke shi.
49 Nan-da-nan fa ya zo wurin Isa, ya che,
A gaishe ka, ya Rabbi; ya yi ta yi masa
50 sumba. Isa ya che masa, Aboki, abin
da ya kawo ka, sai ka yi. Dagga

wannan kwa suka zo, suka damḳe Isa,
51 suka ḍauke shi. Ga kuma ḍaya dagga
chikkin waḍanda ke tare da Isa ya miḳe
hannunsa, ya zare takobinsa, ya buga
bawan baban liman, ya dache kunnensa.
52 Sa'annan Isa ya che masa, Mayas da
takobinka gidansa: gamma dukan wa-
ḍanda sun ḍauki takobi, da takobi za su
53 lalache. Ko kwa kuna tsamani ba ni da
iko in roḳi Ubana, ko yanzu ma shi aiko
mani rundunan malaïku ya fi goma sha
54 biyu? Ḳaḳa fa litatafai za su chikka
*da sun che* doïle ya zamma hakka?
55 A-chikkin sa'an nan Isa ya che ma taron
mutane, Kun fito tare da takuba da
sanduna garin kama ni, sai ka che wurin
mafashi ne? Kowache rana ni kan
zamna chikkin haikali, ina kwoiyasuwa,
56 ba ku ḍauke ni ba. Amma wannan duka
ya zamma domin litatafan annabawa su
chikka. Dagga wannan dukan alma-
jiran suka bar shi suka gudu.

57 Waḍanda suka ḍauki Isa suka kai
shi zuwa gidan Ḳayafa baban liman,
inda marubuta da datiḅai su ke a-
58 tatare. Amma Bitrus ya bi shi dagga
nesa, har zuwa fadar baban liman, ya
shiga kuma, ya zamna tare da dogarai,
59 domin shi ga matuḳa. Manyan mala-
mai kwa da dukan fadanchi suna ta
neman shaidun zur a-kan Isa, domin su
60 kashe shi; amma ba su samu ba, ko
da shi ke shaidun zur dayawa suka zo.
Amma dagga baya guda biyu suka zo,
61 suka che, Wannan mutum ya che, Ina
da iko in rushe wuri mai-tsarki na Allah,
in gina shi kuma chikkin kwana uku.
62 Baban liman fa ya tashi tsaye, ya che
masa, Ba ka amsawa da komi ba?
Minene wannan da waḍannan suna shaida
63 a-kanka? Amma Isa ya yi shuru. Ba-
ban liman fa ya che masa, Na gamma ka
da Allah Mai-rai, ka faḍa mana, ko kai
64 Almasihu ne Ḍan Allah. Isa ya che

masa, Ka faḍi: amma ina che maku,
Gabba nan za ku ga Ḍan mutum a-zamne
ga hannun dama na iko, yana zuwa
65 kuma bissa gizagizan samma. Sa'annan
baban liman ya tsatage tufafinsa, yana
chewa, Ya yi swaḅo: muna da sauran
66 bukatar shaidu? ga shi, yanzu kun ji
swaḅo: mi kuka gani? Suka amsa suka
67 che, Ya wajabchi mutuwa. Sa'annan suka
tofa miyau a-fuskatasa, suka mamare
shi: waḍansu kuma suka buga shi da
68 tafin hannuwansu, suna chewa, Yi mana
annabchi, kai Almasihu: wanene ya buge
ka?

69 Bitrus kwa yana zamne a-bayan
fada: wata kuyanga fa ta zo wurinsa,
tana chewa, Kai kuma da kana tare da
70 Isa Ba-Galilin nan. Amma ya yi musu
a-gabbansu duka, yana chewa, Ban san
71 abin da ki ke faḍi ba. Sa'anda ya fita
zuwa zaure, sai wata kuyanga ta gan
shi, ta kuma che ma waḍanda ke wurin,

Wannan mutum kuma da yana tare da
72 Isa Ba-Nazarat nan. Ya sake musu
kuma da rantsuwa, *yana chewa*, Ban san
73 mutumen ba. Bayan da aka jima ka-
ḍan na tsaye a-wurin suka zo, suka che
ma Bitrus, Hakika kai kuma na chikkinsu
ne; gamma harshenka ya tone ka.
74 Sa'annan ya soma la'ana da rantsuwa,
yana chewa, Ban san mutumen ba.
Nan-da-nan kwa zakara ya yi chara.
75 Bitrus kuma ya tuna da magana da Isa
ya faḍi, Tun zakara ba ya yi chara ba,
za ka yi musuna so uku. Ya fita woje,
ya yi ta kuka mai-zafi.

27 Ananan da safiya ta yi, dukan manyan
malamai da datiḅai na jama'a suka yi
2 shawara a-kan Isa su kashe shi: suka
ḍamre shi, suka taffi da shi, suka izza
shi ga Bilatus mai-mulki.

3 Sa'annan Yahutha wanda ya bashe
shi, sa'anda ya ga *an rigaya* an hu-



 

kumta shi, ya yi ladama, ya koma da
azurfan nan talatin wurin manyan ma-
4 lamai, da datiḅai, yana chewa, Na yi
zunubi da shi ke jini mara-aibi ne na
bashe shi. Amma suka che, Inna ru-
5 wanmu da wannan ? naka ne. Sai ya
jefadda azurfan chikkin wuri mai-tsarki,
kana ya fita ; ya taffi kuma ya shaḳe
6 kansa. Manyan malamai kwa suka ḍauko
azurfan, suka che, Ba ya halatta ba a sa
su chikkin ma-aje, da shi ke tamanin jini
7 ne. Suka yi shawara, kana suka seyi
saurar mai-tukani da su, wurin da za
8 a bizne baḳi. Domin wannan aka che da
sauran nan saurar jini, har yau. Sa'annan
9 aka chikka abin da aka faḍi ta bakin
annabi Irmiya, chewa,

Suka ḍauki azurfa talatin, tamanin
wanda aka yi tamaninsa,

wanda yayan Israïla suka yi tama-
10 ninsa ; suka bada su domin saurar mai-
tukani, yada Ubangiji ya umurche ni.

11 Isa kwa ya tsaya a-gabban mai-
mulkin: mai-mulkin kuma ya tamba-
ye shi, yana chewa, Ko kai Sarkin
12 Yahudawa ne? Isa ya che masa, Ka
faḍi. Sa'anda manyan malamai kuma
da datiḅai suka yi ta sarassa, ba ya amsa
13 da komi ba. Sa'annan Bilatus ya che
masa, Ba ka ji ba yada su ke shaida a-
14 kanka dayawa? Amma ko da magana
ḍaya ba ya amsa masa ba: har mai-
15 mulkin ya yi ta mamaki ķwarai. Amma
dai chikkin kwanakin Idi mai-mulkin ya
saba kwanto ma taro ḍamrere guda ḍaya,
16 wanda suka nufa. Lokachin nan fa suna
da wani ḍamrere mashahuri, sunansa
17 Barabbas. Sa'anda fa suna nan tatare,
Bilatus ya che masu, Wanne ku ke nufa
in kwanto maku? Barabbas koko Isa
wanda a ke che da shi Almasihu?
18 Gamma ya sani sabada kishi ne suka
19 bashe shi. Yana nan fa yana zamne
bissa dakalin shari'a, sai matatasa ta aiko

masa, tana chewa, Ka fita maganar mai-
adilchin nan: gamma a-chikkin mafalki
yau na yi wahalla dayawa sabada shi.
20 Manyan malamai fa da datiḅai suka
rinjayi taron jama'a su yi roḳo domin
21 Barabbas, a halaka Isa. Amma mai-
mulkin ya amsa, ya che masu, A-chikkin
biyuḍin nan wanne ku ke nufi in kwanto
22 maku? Suka che, Barabbas. Bilatus
ya che masu, Mi zan yi fa da Isa wanda
a ke che da shi Almasihu? Dukansu suka
23 che, A gichiye shi. Ya che, Donmi,
wache mugunta ya yi? Amma suka yi
ihu ḳwarai, suna chewa, A gichiye shi.
24 Sa'anda Bilatus fa ya ga ba ya rinjaya
ba ko kaḍan, har ma rigima tashi ta ke
yi, sai ya ḍauki ruwa, ya wanke hannu-
wansa a-gabban taro, yana chewa, Na
barata dagga jinin wannan mai-adilchi:
25 wannan naku ne. Dukan mutane kwa
suka amsa, suka che, Jininsa shi zamna a-
26 kanmu da yayanmu. Sa'annan ya kwanto

masu Barabbas: amma ya yi ma Isa bulala
kana ya bashe shi domin a gichiye shi.
27 Sa'annan yan-yaķin mai-mulkin su-
ka shigadda Isa chikkin fada, suka tara
28 masa dukan taron yan-yaķi. Suka tuɓe
tufafinsa, suka yafa masa wata alkyaba
29 ja. Suka tubka rawani na ķaya, suka
ɗibiya masa a-kai, suka sa gora chik-
kin hannun damansa; suka durķussa
a-gabbansa, suna ta yi masa ba'a, suna
chewa, A gaishe ka, Sarkin Yahudawa!
30 Suka tofa masa miyau, suka karɓi goran,
31 suka buga shi a-kai. Sa'anda suka yi
masa ba'a kuma, suka tuɓe masa alkya-
ban, suka yafa masa nasa tufafi, suka
taffi da shi domin a gichiye shi.
32 Sa'anda suna fitowa, suka iske wani
mutumen Ķairowani, sunansa Siman:
suka tilasa shi ya taffi tare da su, domin
33 shi ɗauki gichiyensa. Kuma sa'anda
suka issa wani wuri, sunansa Juljutha,
34 wato fasarassa, Wurin ķwaluwa, suka

ba shi wine garwoye da matsaramama,
domin shi sha: amma sa'anda ya ḍan-
35 ḍana, ya ḳi sha. Sa'anda suka gichiye
shi, suka raraba tufafinsa a-chikkinsu,
36 suna jefa kuri'a: daggachan kwa suka
37 zamna suna zuba masa ido. A-bissa
kansa kwa suka sa sarassa a-rubuche,
WANNAN ISA NE SARKIN YAHUDAWA. Sa-
38 'annan tare da shi an gichiye mafassa
guda biyu, ḍaya ga hannun dama, ḍaya
39 ga na hagu. Waḍanda su ke wuchewa
suka yi masa baḳar magana kuma, suna
40 kaḍa kansu, suna chewa, Kai mai-rushen
wuri mai-tsari mai-gina shi kuma chikkin
kwana uku, chechi kanka: idan kai Ḍan
41 Allah ne, ka sabko dagga gichiye. Hak-
kanan kuma manyan malamai suna yi
masa ba'a, tare da marubuta da datiḅai,
42 suka che, Ya chechi waḍansu, ya kasa
cheton kansa. Sarkin Israïla ne shi; shi
sabko yanzu dagga gichiye, mu kwa
43 mu a bada gaskiya gareshi. Yana dogara

ga Allah ; bari ya fishe shi yanzu, idan
44 yana sonsa : gamma ya che, Ni Ḍan
Allah ne. Mafassan nan kuma waḍanda
aka gichiye su tare da shi suka zuba masa
wannan baḳar magana.

45 Tun dagga sa'a ta shidda kuma har
sa'a ta tara dufu ya yi bissa dukan ḳassa.
46 Wojen sa'a ta tara kuma Isa ya yi kirra da
muriya mai-ḳarfi, yana chewa, Eli, Eli,
lama sabachthani ? wato, Ya Allahna,
Ya Allahna, Donmi ka yashe ni ? Waḍansu
47 dagga chikkin na tsaye a-wurin, da suka
ji, suka che, Wannan mutum yana kirran
48 Iliya. Nan-da-nan fa wani dagga chik-
kinsu ya gudu, ya ḍauko soso, ya chikka
shi da ruwan tsami, ya sa shi a-kan gora,
49 ya ba shi domin ya sha. Sauran suka
che, Bari kurum. Mu gani ko Iliya ya
50 zo ya cheche shi. Isa kwa ya sake kirra
da muriya mai-ḳarfi, kana ya sakki ru-
51 hunsa. Ga kwa zani na kariyar wuri mai-
tsarki ya tsagu ya rabu biyu, tun dagga

bissa har ḳassa : duniya kuma ta raurawa ;
52 pannu suka tsatsagu ; kabarbari kuma
suka bubuḍe ; jikuna dayawa kuma na
tsarkaka waḍanda sun rigaya sun yi
53 barchi suka tashi ; suka fito dagga chik-
kin kabarbari bayan tashinsa, *kana* suka
shiga chikkin birni mai-tsarki, suka ba-
54 yanna ga *mutane* dayawa. Zarmai fa da
waḍanda su ke tare da shi suna tsaron
Isa, sa'anda suka ga raurawar duniya, da
al'amuran da aka yi, suka ji tsoro ḳwarai,
suna chewa, Hakika wannan Ḍan Allah
55 ne. Mata fa dayawa suna nan suna
kallo dagga nesa, waḍanda suka bi Isa
tun dagga Galili, suna yi masa hidima :
56 a-chikkinsu da Maryamu Magdaliya, da
Maryamu uwar Yaḳub da Yosi, da kuma
uwar yayan Zabadi.

57 Sa'anda marechi ya yi kuma, sai
wani mai-arziki ya zo dagga Arramati,
sunansa Yusufu, shi da kansa ma alma-
58 jirin Isa ne : wannan mutum fa ya taffi

wurin Bilatus, ya roḳi jikin Isa. Sa'annan
Bilatus ya umurchi a-bayasda shi. Yu-
59 sufu kwa ya ḍauki jikin, ya naḍe shi a-
60 chikkin likafani mai-tsabta, ya aje shi
chikkin nasa sabon kabari, wanda ya
rigaya ya sasaḳa dagga chikkin duchi:
ya gunguro da wani baban duchi har ḳo-
61 far kabari, ya tashi. Maryamu Mag-
daliya kuma tana nan, da wachan Mar-
yamu, suna zamne daura ga kabari.

62 Washegari kwa, wato kashegarin
Shiriyar *Paska*, manyan malamai da
Farisawa suna nan a-tatare wurin
63 Bilatus, suna chewa, Ya Sidi, mun tuna,
tun wannan mai-yaudara yana da rai,
ya che, Bayan kwana uku in tashi kuma.
64 Ka umurta fa a tabattadda kabarin har
rana ta uku, domin kadda almajiransa
su zo su sache shi, su che ma mutane,
Ya tashi dagga matatu: ruḍami na
65 ḳarshe shi fi na fari ḅarna. Bilatus ya
che masu, Kuna da matsara: ku taffi,

ku tabattadda shi yada za ku iya.
66 Suka taffi fa, suka tabattadda kabarin,
suna buga ma duchi hatimi, matsara
suna tare da su.

28 ANANAN a-ḳarewar ran assabachi sa-
'anda rana ta fari ga bakwoi ta kusa
wayewa, Maryamu Magdaliya da wa-
chan Maryamu suka zo domin su ga
2 kabarin. Sai ga baban raurawar duni-
ya ta faru; gamma malaïkan Ubangiji
ya sabko dagga samma, ya zo ya gungu-
3 radda duchi, ya zamna a-kansa. Sifassa
tana kamma da walḳiya, tufassa kuma
4 fari fat kammar snow. Domin tsoronsa
fa matsara suka yi rawan jiki, suka
5 zamma kammar matatu. Amma ma-
laïka ya amsa, ya che ma matan, Kadda
ku ji tsoro: gamma na sani kuna neman
6 Isa, wanda an gichiye. Ba shi nan:
gamma ya tashi kammar yada ya faḍi.
Ku zo, ku duba wurin da Ubangiji ya

7 kwanta. Ku taffi da samli kwa, ku faḍa
ma almajiransa, Ya tashi dagga matatu;
ga shi kwa yana taffi gabbanka zuwa
chikkin Galili; chan za ku gan shi: ga
8 shi, na faḍa maku. Da samli fa suka
tashi dagga kabarin da tsoro da farin-
chikki mai-girma, suka taffi a-guje domin
9 su kai ma almajiransa labari. Sai ga Isa
ya gammu da su, yana chewa, A gaishe
ku. Suka zo, suka rungume ķaffafunsa,
10 suka yi masa sujada. Sa'annan Isa ya che
masu, Kadda ku ji tsoro: ku taffi, ku
faḍa ma yan-uwana su taffi zuwa chikkin
Galili, chan fa za su gan ni.

11 Ananan suna chikkin taffiya, sai ga
waḍansu dagga chikkin matsara suka
shiga chikkin birni, suka faḍa ma manyan
malamai dukan al'amuran da suka faru.
12 Kuma sa'anda suna tatare tare da dati-
ḅai, har suka yi shawara, sai suka ba yan-
13 yaķi kurḍi mai-yawa, suna chewa, Ku
che, Almajiransa suka zo da da dare,

14 suka sache shi tun muna barchi. Idan
kwa wannan ya shiga kunnen mai-mul-
kin, mu a rinjaye shi, mu kwantadda
15 hankalinku. Su fa suka karɓi kurɗi,
suka yi abin da aka sa masu a-baka:
wannan batu kwa ya watsu koinna wurin
Yahudawa, *ya wanzu* kuma har yau.

16 Amma almajiran goma sha ɗaya
suka taffi chikkin Galili, zuwa duchin
17 da Isa ya umurche su. Sa'anda suka
gan shi, suka yi masa sujada: amma
18 waɗansu suka yi shakka. Isa kwa ya
zo wurinsu, ya yi zanche da su, yana
chewa, Dukan hukumchi a-chikkin sam-
19 ma da kassa am bayas gareni. Ku taffi
fa, ku almajirtadda dukan al'ummai,
kuna yi masu baptisma zuwa chikkin
sunan Uba da Ɗa da Ruhu Mai-tsarki:
20 kuna kwoiya masu su kiyaye dukan iyakar
abin da na umurche ku: ga shi kwa ina
tare da ku kullayaumi har matuƙar
zamani.

# BISHARA DAGGA HANNUN MARḲUS.

---

1 FARKON Bishara ta Isa Almasihu, Ḍan
2 Allah. Kammar yada an rubuta chikkin
litafin annabi Ishaya,

Duba, ina aike manzona a-gabbanka,
Wanda za shi shiriya hanyarka;
3 Muriyar mai-kirra a-chikkin jeji,
Ku shiriya hanyar Ubangiji,
Ku daidaita tafarkunsa;

4 Yohanna ya zo, shi wanda ya yi baptisma
a-chikkin jeji, ya yi wa'azi na baptismar
5 tuba zuwa gafarar zunubai. Dukan ḳas-
sar Yahudiya, da dukan *mutanen* Ḳuddus
kuma, suka fita wurinsa; ya yi masu
baptisma chikkin kogin Urdun, suna
6 faḍin zunubansu. Yohanna ma yana

yafe da gashin raḳumi, yana da ḍamara
ta fata a-gindinsa, yana chin fara da
7 zuma ta jeji. Ya yi wa'azi, yana chewa,
Wani yana zuwa dagga bayana wanda ya
fi ni iko, maḅallen takalmansa ban issa
8 ba in durḳussa in kwanchẹ. Ni na yi
maku baptisma da ruwa; amma shi za
ya yi maku baptisma da Ruhu Mai-
tsarki.

9 Ananan a-chikkin kwanakin nan, Isa
ya fito dagga Nazarat ta Galili, Yohanna
ya yi masa baptisma chikkin Urdun.
10 Sa'anda yana fitowa dagga chikkin ruwa
nan-da-nan, ya ga sammai suka keche,
Ruhu kwa da kammar kurchiya yana sab-
11 kowa a-bissansa: muriya kwa ta fito
dagga sammai, Kai ne Ḍana ḳamnatache,
da kai raina ya ji daḍi sarai.

12 Nan-da-nan kwa Ruhu ya kora shi
13 zuwa jeji. Yana chikkin jeji kwana
arbaïn, Shaitan yana jarabatasa; yana

tare da namomin jeji; malaïku suna bauta
masa.

14 Bayanda aka bada Yohanna, Isa
ya taffo chikkin Galili, yana wa'azin
15 Bishara ta Allah, yana chewa, Zamani
ya chikka, mulkin Allah kwa ya kusa:
ku tuba, ku bada gaskiya ga Bishara.

16 Yana wuchewa a-bakin bahar na
Galili, sai ya ga Siman da Andarawus
ḍan-uwan Siman suna jefa taru chikkin
17 bahar: domin su masuna ne. Isa ya
che masu, Ku zo bayana, ni kwa in sanya
18 ku ku zamma masunan mutane. Nan-
da-nan suka bar tarorin, suka bi shi.

19 Sa'anda yana wuchewa gabba kaḍan,
sai ya ga Yaḳub ḍan Zabdi, da Yohanna
ḍan-uwansa, su kuma suna chikkin jirgi,
20 suna gyaran tarori. Nan-da-nan ya kirra
su: suka bar ubansu Zabdi a-chikkin
jirgi tare da barori waḍanda a ke lada
da su, suka bi bayansa.

21 Suka shiga chikkin Kafranahum;
nan-da-nan ya shiga majami'a ran assa-
22 bachi, ya yi ta kwoiyasuwa. Suka yi
mamaki da kwoiyasuwatasa: gamma ya
kwoiya masu kammar wanda ya ke da
hukumchi, ba kammar marubuta ba.
23 Ananan a-chikkin majami'arsu akwoi
wani mutum wanda shi ke da ḳazamin
24 ruhu; ya tada muriya, yana chewa, Inna
ruwanmu da kai, ya Isa Ba-Nazarat? ka
zo domin ka halaka mu? Na san ko
25 wanene kai, Mai-tsarki ne na Allah. Isa
ya tsauta masa, yana chewa, Ka kame
26 bakinka, ka fito dagga chikkinsa. Ḳaza-
min ruhun ya murmurḍe shi ya tada
muriya da ḳarfi, kana ya fito dagga
27 chikkinsa. Dukansu suka yi mamaki, har
suka tantambayi junansu, suna chewa,
Minene wannan? sabuwar kwoiyasuwa
che! har da ḳazaman ruhohi yana umur-
ninsu da hukumchi, suna kwa jin maga-
28 natasa. Labarinsa ya taffi nan-da-nan

koïnna chikkin dukan ḳassashen Galili
na kewoye.

29 Da fitassu dagga ma-jami'a, suka
shiga gidan Siman da Andarawus, tare
30 da Yaḳub da Yohanna. Sarakwar Siman
tana kwanche tana chiwon zazaḅi; nan-
31 da-nan suka faḍa masa labarinta: ya zo
ya kama ta a-hannunta, ya tashe ta;
zazaḅi ya sakke ta, ta yi masu hidima.

32 Da marechi, lokachinda rana ta faḍi,
aka kawo masa masu-chiwo duka, da
33 masu-aljanu Birni duka ya taru a-
34 bakin ḳofa. Ya warkadda masu-chiwo
dayawa, irin chiwutassu dabam dabam,
ya fitarda aljanu dayawa; ba ya kwa
bar aljanu su yi magana ba, domin suka
san shi.

35 Da assususba ya tashi ya fita, ya
taffi wani wuri inda ba kowa, chan ya
36 yi addu'a. Da Siman da waḍanda su ke
37 tare da shi suka bi bayansa; suka same

shi, suka che masa, Dukan mutane suna
38 nemanka. Ya che masu, Bari mu taffi
wani wuri zuwa garuruwa na kusa,
domin in yi wa'azi a-chan kuma; gamma
39 dalilin fitowata ke nan. Ya shiga ma-
jami'assu chikkin dukan ḳassar Galili,
yana wa'azi yana fitarda aljanu.

40 Wani kuturu ya zo gareshi, yana
roḳonsa, yana durḳussawa a-gabbansa,
yana che masa, Idan ka yarda, kana da
41 iko ka tsarkake ni. Shi da ya ji juyayi,
ya miḳa hannunsa, ya taḅa shi, ya che
42 masa, Na yarda; ka tsarkaka. Nan-da-
nan kuturta ta rabu da shi, aka tsarkake
43 shi. Ya kwa dokache shi da ḳarfi, kana
44 ya salame shi nan-da-nan, ya che masa,
Lura kadda ka faḍa ma kowa komi:
amma yi taffiyarka, ka nuna kanka ga
malami, ka bayas domin tsarkakewarka
abin da Musa ya umurta, domin shaida
45 garesu. Amma ya fita, ya fara labar-
tadda shi dayawa, ya watsadda zanchen

nan har Isa ba ya iya koma shiga chikkin
birni a-sarari, amma yana woje chikkin
wuraren da ba kowa: suna taffowa a-
wurinsa dagga koïnna.

2 BAYAN yan kwanaki sa'anda ya koma
shiga chikkin Kafranahum, aka yi ta faḍin
2 labari yana gida. Mutane dayawa kwa
suka taru, har babu sauran sarari, ko ga
bakin ḳofa: ya kwa yi masu zanche da
3 magana. Suka zo, suka kawo masa
wani mutum, mai-chiwon inna, mutum
4 huḍu suna ḍauke da shi. Sa'anda suka
kasa issa a-wurinsa sabada taro, suka
buḍe rufin soro inda ya ke: sa'anda suka
buḍe shi, suka sabkadda shimfiḍa wada
mai-chiwon inna yana kwanchiya a-
5 bissanta. Isa kwa da ya ga bangaski-
yarsu ya che ma mai-chiwon inna, Ḍa, an
6 gafarta zunubanka. Amma akwoi wa-
ḍansu dagga chikkin marubuta suna nan
zamme, suna tunani a-chikkin zuchi-

7 yarsu, *suna chewa*, Donmi mutumen nan
ya ke faḍi hakka ? yana swaḅon *Allah* ;
wa ke da iko shi gafarta zunubai sai
8 ḍaya, Allah ? Nan - da - nan kwa Isa,
da ya gane chikkin ruhunsa suna tunani
hakka a-chikkin ransu, ya che masu,
Donmi ku ke tunanin waḍannan abu a-
9 chikkin zukatanku ? Wanne ya fi sauḳi,
da a che ma mai-chiwon inna, An gafarta
zunubanka ; da a che masa, Tashi, ka
10 ḍauki shimfiḍarka, ka yi taffiya ? Amma
domin ku sani Ḍan mutum yana da iko
a-duniya shi gafarta zunubai (ya che ma
11 mai-chiwon inna), Ina che maka, Ka
tashi, ka ḍauki shimfiḍarka, ka taffi
12 gidanka. Ya tashi, nan-da-nan ya ḍauki
shimfiḍassa, ya fita a-gabbansu duka ;
har dukansu suka yi mamaki, suka gir-
mama Allah, suna chewa, Ba mu taḅa
ganin irin wannan ba.

13 Ya fita kuma zuwa bakin bahar ;
taro duka suka taffo wurinsa, ya kwoiya



 

14 masu. Sa'anda yana wuchewa, ya ga
Lawi *ḍan* Halfa yana zamne wurin da
a ke karḅan haraje, ya che masa, Ka biyo
15 ni. Sai ya tashi ya bi shi. Ananan, yana
zamne yana chin abinchi a-gidansa, da
masu-ka·ḅan haraje dayawa da masu-
yin zunubi suna zamne tare da Isa da
almajiransa : domin suna dayawa, suna
16 binsa kuma. Marubuta na Farisawa
kuma, sa'anda suka ga yana chin abinchi
tare da masu-yin zunubi da masu-karḅan
haraje, suka che ma almajiransa, Yana
chi yana sha tare da masu-karḅan haraje
17 da masu-yin zunubi. Sa'anda Isa ya ji,
ya che masu, Lafiyeyu ba su da bukatar
mai-magani, sai masu-chiwuta : ni ban
zo domin in kirra masu-adilchi ba, amma
masu-yin zunubi.

18 Almajiran Yohanna duk da Farisawa
suna yin tatawuï : suka zo suka che masa,
Donmi almajiran Yohanna da almajiran
Farisawa su ke yin tatawuï, amma alma-

19 jiranka ba su yi ba ? Isa ya che masu,
Ya yuwu yayan ḍakin amariya su yi
tatawuï tun ango yana tare da su ?
muddar suna tare da ango, ba su iya
20 tatawuï ba. Amma kwanaki za su zuwa,
inda za a ḍauke masu ango, sa'annan za
su yin tatawuï a-chikkin kwanakin nan.
21 Ba mutum da za shi toshe tsofuwar tufa
da ḳyallen gozo ; gamma abin da aka sa
domin shi toshe, shi da kansa ke ḍiba
dagga chikkinta, sabuwa dagga tsofuwa,
22 ketuwa ta ḳaru ke nan. Kuma ba mu-
tum da ya kan sa sabon wine chikkin
tsofofin salkuna : gamma hakkanan wine
sai ya fashe salkuna, wine ya lalache, duk
da salkuna ; amma a kan sa sabon wine
a-chikkin sabobin salkuna.

23 Ananan yana taffiya yana ratsa
gonakin hatsi bissa ranar hutawa ; alma-
jiransa suka soma karyen zangarkon hatsi
24 suna chikkin taffiya. Farisawa suka che
masa, Duba, donmi su ke yin abin da ba

ya halatta ba bissa ranar hutawa ?
25 Ya che masu, Ba ku taḅa karanta abin
da Daẉuda ya yi sa'anda ya rasa, ya ji
yungwa kuma, da shi, da waḍanda ke
26 tare da shi ? Da ya shiga gidan Allah
kwanakin da Abiyatha yana baban liman,
ya chi gurasa ajiyeya, abin da ba ya ha-
latta ba sai ga malamai, kuma ya ba
27 waḍanda ke tare da shi ? Ya che masu,
Aka yi ranar hutawa domin mutum, ba
a yi mutum domin ranar hutawa ba :
28 domin hakkanan Ḍan mutum ubangiji ne
har da ranar hutawa.

**3** Ya koma shiga majami'a ; a-nan fa akwoi
wani mutum wanda ya ke da shanyayen
2 hannu. Suka zuba masa ido, *su gani*, ko
za ya warkadda shi bissa ranar hutawa ;
3 domin su sare shi. Ya che ma mutumen
nan mai-shanyayen hannu, Ka tashi
4 tsaye a-tsaḳka. Ya che masu kuma,
Ya halatta a-kan ranar hutawa a yi

nagarta, ko kwa a yi ḅarna ? a chechi
rai, ko kwa a yi kissa ? Amma suka yi
5 shuru. Sa'anda ya dudube su da fushi,
yana jin haushi sabada taurin zuchiyarsu,
sai ya che ma mutumen, Miḳo hannunka.
Ya miḳa shi ; hannunsa ya komo lafiya.
6 Farisawa suka fita, kuma da su da mu-
tanen Hirudus nan-da-nan suka ḳulla
shawara a-kansa, yada za su kashe shi.

7 Isa kwa ya toge tare da almajiransa
zuwa bakin bahar ; taro mai-yawa kwa
8 dagga Galili suka bi *shi ;* dagga Yahudiya
da Ḳuddus, da Idumiya, da ḳetaren
Urdun, kuma dagga wojen Sur da Sida,
taro mai-yawa, da suka ji labarin al-
'amura masu-girma da ya ke yi, suka zo
9 wurinsa. Ya faḍa ma almajiransa a bar
masa jirgi ḳanḳani kusa da shi sabada
10 taro, kadda su matse shi ; gamma ya
warkadda mutane dayawa ; har iyakar
waḍanda ke da chichiwuta masu-azaba
11 suka matse shi domin su taḅe shi. Ḳaza-

man ruhohi kuma yayin da suka gan shi
duka, suka faḍi a-gabbansa, suka tada
muriya, suna chewa, Kai ne Ḍan Allah.
12 Ya kwa dokache su dayawa kadda su
bayanna shi.

13 Ya hawo bissa duchin, ya kirrawo
waḍanda shi da kansa ya ke so: suka
14 je wurinsa. Ya sanya goma sha biyu,
domin su zamna tare da shi, domin kuma
15 shi aike su garin su yi wa'azi, su kuma
16 sami hukumchi da za su fitarda aljanu; ya
17 laḳaba ma Siman Bitrus; da Yaḳub kuma
*ḍan* Zabdi, da Yohanna ḍan-uwan Yaḳub;
ya laḳaba masu Buwanarjis, wato, Ya-
18 yan tsawa ke nan: da Andarawus, da
Filibbus, da Barthalamawus, da Matta,
da Toma, da Yaḳub *ḍan* Halfa, da Tad-
19 dawus, da Siman Ba-Kan'ani, da Ya-
hutha Iskariyoti, wanda ya bashe shi.

20 Ya shiga wani gida. Taro suka taru
kuma, har ba su da iko su ko chi abinchi.

21 Sa'anda abokansa suka ji wannan, suka
fita woje domin su kama shi: gamma
22 suka che, Ya ruḍe. Marubuta ḳuma
waḍanda suka taffo dagga Ḳuddus, suka
che, Yana da Ba'alzabub, kuma, Ta
wurin sarkin aljanu ya ke fitarḍa aljanu.
23 Ya kirrawo su, ya yi masu misalai, ya che,
Ḳaḳa za shi yuwu Shaitan ya fitarda
24 Shaitan? Kuma idan mulki ya ṛabu
biyu, gaba tsakanin kansa, wannan mulki
25 ba za shi iya tsayawa ba. Idan gida
kuma ya rabu biyu, gaba tsakanin kansa,
wannan gida ba shi iya tsayawa ba.
26 Idan Shaitan kuma ya tashi gaba da
kansa, ya rabu biyu, ba shi da iko shi
27 tsaya, amma ḳarewassa ta yi. Amma
ba wanda ya iya shiga gidan mai-ḳarfi,
shi washe dukiyassa, im ba ya fara ḍamre
mai-ḳarfin ba; kana shi washe gidansa.
28 Hakika ina che maku, Za a gafarta ma
yan Adam zunubansu duka, da iyachin
swaḅeswaḅe waḍanda za su yin swaḅo:

29 amma dukan wanda za ya yi swaḅon
Ruhu Mai-tsarki ba shi da gafara har
abada, amma shi mai-laifin zunubi ne
30 mara-matuḳa: domin suka che, Shina
da ḳazamin ruhu.

31 Ananan uwatasa da yan-uwansa suka
zo; suka aike a-wurinsa, suna kirransa,
32 suna tsaya a-woje. Taro kwa suna zamne
a-wurinsa; suka che masa, Ga shi, uwarka
da yan-uwanka suna woje suna nemanka.
33 Ya amsa masu ya che, Wache che uwata
34 da yan-uwana? Sa'anda ya duduba wa-
ḍanda suna zamne a-wurinsa, ya che, Ga
35 uwata da yan-uwana! Gamma iyakar
wanda za ya aika nufin Allah, shi ne
ḍan-uwana, da yar-uwata, da uwata.

4 Ya koma ya fara kwoiyasuwa a-bakin
bahar. Taro mai-yawa ḳwarai suka taru
a-wurinsa, har ya shiga chikkin jirgi, ya
zamna chikkin bahar; taro duka kwa
2 suna bakin bahar a-kan tudu. Ya kwoiya

masu abu dayawa da misalai, a-chikkin
3 kwoiyasuwassa ya che masu, Ku kassa
kunne: Duba, mai-shibka ya fita domin
4 shibka: ananan chikkin yin shibka, sai
waḍansu *iri* suka faḍi a-kan hanya,
tsuntsaye suka zo suka chanye shi.
5 Waḍansu kuma suka faḍi a-kan pa,
wurinda ba su da ḳassa dayawa; nan-
da-nan suka chirra, domin a-wurinsu
6 ḳassa ba ta da zurfi: sa'anda rana ta yi,
suka ḳone; kuma domin ba su da saiwa,
7 suka yi yaushi. Waḍansu kuma suka
faḍi a-chikkin ḳayayuwa, kayayuwa suka
yi girma, suka shaḳe su, ba su yi ḳwaya
8 ba. Waḍansu kuma suka faḍi chikkin
ḳassa mai-kyau, suka bada anfani, suna
yin girma, suna ḳaruwa; suna bada
ḳwaya, wani riḅi talatin, wani kwa riḅi
9 sattin, wani ḍari. Ya che, Wanda ya
ke da kunnuwa na ji, shi ji.

10 Sa'anda yana shi kaḍai, waḍanda su
ke wurinsa tare da su goma sha biyu

11 suka tambaye shi a-kan misalan nan. Ya
che masu, Ku aka ba da za ku san asirin
mulkin Allah: amma ga waḍanda ke
woje, ana yin dukan abu da misalai:
12 domin bissa ga gani su gani, kadda
su gane; bissa ga ji su ji, kadda su
fahimta; domin kadda su sake juyowa,
13 a yi masu gafara. Kuma ya che masu,
Ba ku san wannan misali ba? ḳaḳa fa
14 za ku san misalai duka? Mai-shibka
15 yana shibkar magana. Waḍannan da su
ke a-kan hanya, wurin da a ke shibkar
magana, ke nan; sa'anda sun ji, nan-da-
nan Shaitan ya zo, ya amshe magana da
16 an shibka a-chikkinsu. Hakkanan kwa
waḍanda a ke shibkassu wurin pa ke
nan; su, sa'anda sun ji magana, nan-da-
17 nan su kan karḅe ta da farinchikki; ba
su da asali a-garesu, amma su kan
jimre kwanaki kaḍan; sa'annan loka-
chinda wahalla ta taso ko tsanani
sabili da magana, nan-da-nan su kan yi

18 tuntuḅe. Waḍansu kuma da a ke shib-
kassu wurin ḳayayuwa ke nan; irin da
19 kan ji magana, amma ḍawoiniyar duniya,
da ruḍin dukiya, da sha'awar waḍansu
abu masu-shigowa, su kan shaḳe magana,
20 ta zamma mara-anfani. Waḍannan ku-
ma da aka shibka su a-chikkin ḳassa
mai-kyau ke nan; irin da kan ji magana,
suna karḅatta, suna bada anfani, wani
riḅi talatin, wani sattin, wani kuma
ḍari.

21 Ya che masu, A kan kawo fitilla
domin a aje ta ḳalḳashin masaki ko kwa
ḳalḳashin gado, ba a kan aje ta bissa
22 alkuki ba? Gamma ba abin da ke a-
ḅoye, da ba za ya bayanna ba; ba kwa
abin da aka asirta, sai dai domin ya
23 tono. Idan kowa yana da kunnuwa
24 na ji, shi ji. Ya che kuma, Ku yi lura
fa da abin da ku ke ji: da mudun nan da
ku ke aunawa, da shi za a auna maku:
25 za a ḳara maku kuma. Gamma wanda

shi ke da abu, shi za a ba : kuma wanda
ba shi da abu, dagga wurinsa za a amshe
abin da ke gareshi.

26 Ya che kuma, Mulkin Allah hakka ya
ke, wato kammar mutum ya watsa iri
27 a-ḳassa ; ya kwana ya tashi dare da rana,
iri kuma ya chirra ya yi girma, shi kwa
28 ba ya san yada yana yi ba. Ḳassa tana
bada anfani don kanta, soshiya tukuna,
kana zangarniya, bayan wannan zan-
garniya da ḳwaya nunana a-chikki.
29 Sa'anda anfani ya nuna, nan-da-nan sai
ya sa magirbi, domin lokachin girbi
ya yi.

30 Ya che kuma, Ḳaḳa za mu kwatanta
mulkin Allah ? da wanne misali kuma za
31 mu misalta shi ? Yana kamma da ḳwa-
yar mustard, wada, sa'anda aka shibka ta
a-chikkin ḳassa, ko da ta fi kowanne irin
32 da ke chikkin ḳassa ḳanḳanta, duk da
hakka sa'anda aka shibka ta ta kan yi

girma, ta kan zamma ta fi dukan ganye
girma, ta kan miḳa rassa masu-girma;
har tsuntsayen samma sun iya sabka
ḳalḳashin innuwatata.

33 Da misalai dayawa irin waḍannan
ya faḍa masu zanche, gwalgwadon iya-
34 kachin jinsu: kuma ba ya yi masu zanche
ba sai da misali: amma dagga asiri ya
buḍe ma nasa almajirai azanchin dukan
komi.

35 A-chikkin ranan nan, sa'anda mare-
chi ya yi, ya che masu, Bari mu taffi zuwa
36 wanchan ḳetare. Suka rabu da taro,
suka ḍauke shi tare da su hakkanan
chikkin jirgi. Akwoi waḍansu jirage ku-
37 ma suna tare da shi. Baban hadari kwa
na iska ya tashi, raḳuman ruwa suka
bubuge jirgi, ruwa ya shiga, har jirgi
38 yana ta chikka. Shi da kansa yana
dagga ḳarshen jirgi, yana barchi a-kan
shimfiḍa: suka falkadda shi, suka che

masa, Malam, ba ka kulla mu halaka ba ?
39 Ya falka, ya tsauta ma iska, ya che ma
bahar, Ka natsu, ka yi shuru. Iska ya
40 kwanta, babar natsuwa ta samu. Ya che
masu, Donmi ku ke tsorata ? har yanzu
41 ba ku da bangaskiya ? Suka ji tsoro
ḳwarai, suka che ma junansu, Wanene
wannan fa wanda har iska da bahar suna
biye masa ?

5 Suka zo wanchan ḳetaren bahar, chikkin
2 ḳassar Garasinawa. Sa'anda ya fita
dagga chikkin jirgi, nan-da-nan wani
mutum mai-ḳazamin ruhu ya gammu da
shi, yana fitowa dagga chikkin kabar-
3 bari, wurin zammansa ke nan chikkin
kabarbari: ba wanda yana da iko shi
4 ḳara ḍamre shi, ko da sarḳa ; gamma aka
ḍamre shi dayawa da maruruwa da sara-
ḳoḳi, ya tsuntsunke saraḳoḳi, maruruwa
kuma ya karkarye su : ba wanda yana da
5 iko shi yi masa foro. Kullum kwa, dare

da rana, a-chikkin kabarbari da duwatsu,
yana kururuwa, yana tsatsage jikinsa da
6 duwatsu. Sa'anda ya hangi Isa dagga
nesa, ya sheḳo a-guje, ya yi masa su-
7 jada; ya tada muriya da ḳarfi, ya che,
Inna ruwana da kai, ya Isa, kai Ḍan
Allah Maḍaukaki? Na gamma ka da
8 Allah, kadda ka yi mani azaba. Gamma
ya che masa, Ka fito dagga chikkinsa, ya
9 kai ḳazamin ruhu. Ya tambaye shi,
Ḳaḳa sunanka? Ya che masa, Sunana
10 Tulli ne; gamma muna dayawa. Ya
roḳe shi dayawa kadda ya kore su dagga
11 chikkin ḳassan nan. A-wurin nan fa
akwoi taron gursunai mai-yawa, suna
12 kiwo a-gangaren duchi. Suka roḳe shi,
suna chewa, Ka aike mu a-chikkin gur-
13 sunai, domin mu shiga chikkinsu. Ya
kwa yarda masu. Ḳazaman ruhohi suka
fita, suka shiga chikkin gursunai: garke
kwa suka rugunto a-gangare, suka
faḍa chikkin bahar, suka yi wojen alfin;

14 suka shaḳe chikkin bahar. Masu-ki-
wonsu kuma suka gudu, suka bada labari
chikkin birni, da ḳauyuka kuma. Aka
15 fito domin a duba abin da ya faru. Aka
zo wurin Isa, aka ga wannan wanda ya
ke da aljanu yana zamne, yana sanye
da tufafi, yana chikkin hankalinsa, shi
wanda ya ke da tullin *aljanu*: suka ji
16 tsoro. Waḍanda suka gani, suka ba
su labari yada aka yi ma wanda ya
ke da aljanu, da *labarin* gursunai kuma.
17 Aka soma roḳonsa ya fita dagga iya-
18 kansu. Sa'anda yana shiga jirgi, shi
wanda ya ke da aljanu da ya roḳe shi shi
19 zamna tare da shi. Amma ba ya bar shi
ba, ya che masa, Ka taffi gidanka zuwa
wurin abokanka kuma, ka ba su labarin
al'amura masu-girma da Ubangiji ya yi
20 maka, ya jiḳanka kuma. Ya yi taffi-
yaṣsa, ya fara shela chikkin Dikafolis
al'amura masu-girma da Isa ya yi masa:
mutane duka suka yi mamaki.

21 Sa'anda Isa ya koma taffiya a-
chikkin jirgi zuwa wanchan ḳetare, taro
suka taru a-wurinsa: yana bakin bahar.
22 Wani dagga chikkin masu-hukumchin ma-
jami'a ya zo, sunnasa Yayirus; da
23 ganinsa ya faḍi a-gabbansa, yana ta ro-
ḳonsa dayawa, yana chewa, Ḍiyata ḳan-
ḳanuwa tana bakin mutuwa: ina biḍi
gareka, ka zo ka ḍibiya mata hannuwa,
24 domin ta sami lafiya, ta rayu kuma. Ya
taffi tare da shi; taro mai-yawa suna
binsa, suna matsa shi.

25 Wata mache kuma, wada tana zubar
26 jini shekara goma sha biyu, ta sha
wahalla dayawa kwa ga hannuwan masu-
magani dayawa, ta ḅatar da dukan abin
da ke wurinta, ba ta anfani komi ba,
27 amma chiwuta sai daḍuwa ta ke yi, da
shi ke ta ji labarin Isa, ta shiga chikkin
28 taro ta baya, ta taḅi rigatasa. Gamma
tana chewa, Idan na taḅa ko tufafinsa
29 kaḍai, zan sami lafiya. Nan-da-nan zu-

bar jininta ta ḳaffe ; ta ji a-chikkin jikinta
30 ta warke dagga azaban nan tata. Nan-
da-nan Isa, sa'anda ya sani a-chikkin
ransa iko dagga chikkinsa ya fita, ya
waiwaya a-chikkin taro, ya che, Wanene
31 ya taḅa tufafina ? Almajiransa suka che
masa, Kana ganin taro suna matsa ka,
32 kana fa chewa, Wanene ya taḅa ni ? Shi
ma ya duduba domin ya gan ta wada
33 ta yi abin nan. Amma machen ta zo
tana jin tsoro, tana rawan jiki, domin
tana sane da abin da aka yi mata, ta faḍi
a-gabbansa, ta faḍa masa gaskiya duka.
34 Ya che mata, Ḍiya, bangaskiyarki ta
warkadda ke ; ki taffi lafiya, ki zamma
lafiya *kina huta* da azabarki.

35 Yana nan yana chikkin magana, aka
zo dagga gidan mai-hukumchin majami'a,
suna chewa, Ḍiyarka ta mutu : donmi ka
36 ke ḳara wahalda Malam ? Amma Isa ba
ya lura da magana da aka faḍi, ya che
ma mai-hukumchin majami'a, Kadda ka

37 ji tsoro, sai dai ka bada gaskiya. Ba ya
bari kowa ya bi tare da shi, sai Bitrus, da
Yaḳub, da Yohanna ḍan-uwan Yaḳub.
38 Suka zo gidan mai-hukumchin majami'a ;
ya ga ana hayaniya, ana kuka, ana kuru-
39 ruwa dayawa. Sa'anda ya shiga, ya che
masu, Donmi ku ke yin hayaniya, kuna
kuka kuma ? yarinya ba matachiya ta ke
40 ba, amma barchi ta ke yi. Suka yi masa
dariyar ganganko. Amma sa'anda ya
fitarda dukansu woje, ya ḍauko uban
yarinya da uwatata da waḍanda ke tare
da shi, ya shiga wurinda yarinya ta ke.
41 Ya kama hannun yarinya, ya che mata,
Talitha kumi; wato azanchin wannan,
42 Yarinya, ina che maki, Ki tashi. Nan-
da-nan yarinya ta tashi, ta yi yawo;
gamma shekarunta goma sha biyu ne.
Suka yi mamaki nan-da-nan da mamaki
43 mai-girma. Ya dokache su kadda kowa
ya san wannan: ya che kuma a ba ta
abinchi.

6 YA fita dagga chan ; ya zo garinsa ; alma-
2 jiransa suka bi shi. Sa'anda ranar
hutawa ta yi, ya fara kwoiyasuwa a-
chikkin majami'a : mutane dayawa sa-
'anda suna jinsa suka yi mamaki, suna
chewa, Dagga inna wannan mutum yana
da waḍannan abu ? da, Wanne azanchi ke
nan da aka ba mutumen nan, waḍannan
ayuka fa masu-iko da su ke firfita dagga
3 hannunsa ? Wannan ba shi ne ma-
sasaḳin nan ba, ḍan Maryamu, ḍan-
uwan Yaḳub, da Yosi, da Yahutha, da
Siman ? Yan-uwansa mata fa ba tare
da mu su ke ba ? Ya zamma abin yin
4 tutuḅe a-garesu. Isa ya che masu, An-
nabi ba shi kan rasa daraja ba, sai
chikkin garinsa, a-wurin danginsa kuma,
5 da chikkin gidansa kuma. Ba ya iya
kowanne aiki mai-iko ba a-wurin nan, sai
dai ya sa hannuwansa a-bissa waḍansu
marasa-lafiya kaḍan, ya warkadda su.

6 Ya yi mamaki sabada rashin bangaski-
yarsu.
Ya rika yawo kuma a-chikkin kau-
yuka yana kwoiyasuwa.
7 Ya kirrawo su goma sha biyu, ya
fara aike su *su taffi* biyu biyu; ya ba su
8 iko kuma bissa kazaman ruhohi; ya
dokache su kadda su taffi da komi domin
hanya, sai sanda kadai; banda gurasa,
banda jaka, banda kurdi a-chikkin da-
9 marassu; sai a taffi da takalmai a-kaffa:
10 kadda a yafa da riga biyu kuma. Ya che
masu kuma, Kowanne wurin da kuka
shiga gida, ku zamna nan har sa'anda za
11 ku fita wurin. Dukan wurin da ba a
karbe ku ba, kuma ba su ji maganarku
ba, sa'anda kuna fita chikki, ku karkade
kura da ke kalkashin sawayenku domin
12 shaida a-kansu. Suka fita, suka yi wa'azi
13 mutane su tuba. Suka fitarda aljanu
dayawa, marasa-lafiya kuma dayawa suka
shafe su da mai, suka warkadda su.

14 Sarki Hirudus ya ji *labarinsa ;* gam-
ma sunansa ya zamma sanane : ya che
fa, Yohanna mai-yin baptisma ya tashi
dagga matatu, domin wannan waḍannan
15 ikoki suna aiki a-chikkinsa. Waḍansu
kuma suka che, Iliya ne. Waḍansu
kuma suka che, Wani annabi ne, kammar
16 wani dagga chikkin annabawa. Amma
Hirudus sa'anda ya ji, ya che, Yohanna,
wanda na yanke kansa, shi ne ya tashi.

17 Gamma da Hirudus da kansa ya aike,
ya kama Yohanna, ya ḍamre shi chikkin
kurkuku sabada Hirudiya matar Filibbus
18 ḍan-uwansa : gamma ya amre ta. Gam-
ma Yohanna ya che ma Hirudus, Ba ya
halatta ba a-gareka kana da matar ḍan-
19 uwanka. Ita fa Hirudiya ta ḍauki gaba
da shi, tana so ta kashe shi ; ba ta iya
20 ba ; gamma Hirudus yana jin tsoron Yo-
hanna, domin ya sani shi mai-adilchi ne,
mai-tsarki ne kuma, ya tsare shi da
kyau. Sa'anda ya ji shi kuma, ya ruḍe

dayawa; yana kwa jinsa da farinzuchiya.
21 Sa'anda rana ta zo inda Hirudus yana da
zarafi, da za shi yin buki bissa rana da
aka haife shi ga manya manyan mutan-
ensa, da zaramawa, da sarakunan Galili;
22 sa'anda ḍiyar Hirudiya da kanta ta shiga
ta yi rawa, ta gami Hirudus duk da wa-
ḍanda ke zamne suna chin abinchi tare
da shi; sarki fa ya che ma buduruwan,
Iyakar abin da ki ke nufa sai ki roḳe ni,
23 sai kwa im ba ki. Ya yi mata rantsuwa
kuma, Kominene da za ki roḳe ni, sai
24 im ba ki, har da sashin mulkina. Ta fita,
ta che ma uwatata, Mi zan roḳa? Ta
che, Kan Yohanna mai-yin baptisma.
25 Nan-da-nan ta shiga da hamzari wurin
sarki, ta yi roḳo, tana chewa, Ina so ka
ba ni yanzu yanzu kan Yohanna mai-yin
26 baptisma a-chikkin akushi. Zuchiyar
sarki ta ḅache dayawa; amma sabada
rantsuwa da ya yi, kuma sabada waḍanda
ke zamne wurin abinchi, ba ya so ya

27 hana ta ba. Nan-da-nan sarki ya aike
wani ḍan-yaḳi dagga chikkin matsar-
ansa, ya umurta a kawo kansa: ya taffi
28 ya yanke kansa a-chikkin kurkuku, ya
kawo kansa a-chikkin akushi, ya ba
yarinya shi; yarinya kwa ta ba uwatata.
29 Sa'anda almajiransa suka ji labari, suka
zo suka ḍauki gangan jikinsa, suka aje
shi a-chikkin kabari.

30 Manzani suka tataru wurin Isa;
suka faḍa masa abu duka, iyakar abin
da suka yi duka, da abin da suka kwoiyas
31 duka. Ya che masu, Ku zo ku komo
woje ḍaya ku ḍayanku wurinda ba kowa,
ku huta kaḍan. Gamma masu-kai da
kawowa suna dayawa, ba su da dama da
32 za su ko chi abinchi. Suka taffi kuma
chikkin jirgi woje ḍaya wurinda ba kowa.
33 Aka gan su suna chikkin taffiya, mutane
dayawa suka san su, da ḳaffa suka yi gudu
tare, suka taffi chan dagga dukan birane,
34 suka rigaye su. Ya fito ya ga taro mai-

yawa, ya ji juyayinsu, gamma kammar
tumaki su ke waḍanda ba su da ma-
kiyayi : ya fara kwoiya masu abu dayawa.
35 Sa'anda rana ta rigaya ta kusa faḍuwa,
almajiransa suka zo wurinsa, suka che,
Wurin nan ba kowa, kuma rana ta rigaya
36 ta kusa faḍuwa : ka salame su, domin su
taffi chikkin karakarai da ḳauyukan da
su ke kewoye, su seyo wa kansu abinchi.
37 Amma ya amsa, ya che masu, Ku ku ba
su su chi. Suka che masa, Mu taffi mu
seyo gurasa ta penny metin, mu ba su
38 su chi ? Ya che masu, Dunḳuli guda
nawa ke wurinku ? ku taffi ku duba.
Sa'anda suka sani, suka che, Guda biyar
39 ne, da kifi biyu. Ya umurche su duka
su zamna tirika tirika a-bissa ḍanyar
40 chiyawa. Suka zamna sahu sahu, wa-
ḍansu sahu ḍari ḍari, waḍansu sahu
41 hamsin hamsin. Ya ḍauki dunḳulin nan
biyar da kifi biyu, ya tada idanunsa sam-
ma, kana ya albarkache su, ya karkarye ;



 

ya ba almajiran domin su aje a-gab-
bansu; kifin nan biyu kuma ya raraba
42 masu duka. Duka suka chi, suka ḳoshi.
43 Suka tatara ɓarɓashi, chikke da samfo
goma sha biyu, duk da na kifaye kuma.
44 Waḍanda suka chi dunḳulan nan mazaje
hamsa ne.

45 Nan-da-nan ya lizimta ma alma-
jiransa su shiga jirgi, su taffi gabbansa
zuwa wanchan ḳetare har Baitsaida,
46 kafin shi ya salami taron. Bayanda ya
salame su, ya taffi zuwa chikkin duchi
47 garin yin addu'a. Sa'anda marechi ya
yi, jirgi yana tsakkar bahar, yana shi
48 ḍayansa a-kan tudu. Sa'anda ya gan su
suna fama da tuḳin jirgi, gamma iska
yana gaba da su, ya zo wurinsu a-chikkin
*wakachin* tsaro na huḍu, yana taka ba-
49 har; da za ya wuche su: amma su,
sa'anda suka gan shi yana taka bahar,
suka yi tsamani fatalwa che, suka
50 tada muriya: gamma dukansu suka

gan shi, hankalinsu ya tashi kuma.
Amma nan-da-nan ya yi magana da su,
ya che masu, Hakalinku shi kwanta : ni
51 ne ; kadda ku ji tsoro. Ya hawo jirgi ya
shiga wurinsu ; iska ya kwanta : suka yi
52 mamaki ḳwarai a-chikkin ransu ; gamma
ba su fahimchi zanchen dunḳulan nan ba,
amma zuchiyassu ta taurara.

53 Sa'anda suka zo ḳetare, suka issa
ḳassar Janisarat, suka ḍamri jirgi a-bakin
54 gaḅa. Sa'anda suka fita jirgi, nan-da-
55 nan mutane suka sansanche shi, suka yi
ta gudu koïnna a-chikkin dukan ḳassan
nan, suka fara ḍauko marasa-lafiya a-
bissa shimfiḍunsu, wurinda suka ji ya ke.
56 Kuma dukan wurin da ya shiga, ko chik-
kin ḳauyuka, ko chikkin birane, ko chik-
kin karakarai, suka aje marasa-lafiya
chikkin kasuwai, suna roḳonsa su taḅa
ko shafin rigatasa : kuma iyakar waḍanda
suka taḅa shi suka warke.

7 FARISAWA suka taru a-wurinsa, da kuma
waḍansu dagga chikkin marubuta, wa-
2 ḍanda suka zo dagga Ḳuddus, suka ga
waḍansu dagga chikkin almajiransa suna
chin gurasarsu da hannuwa marasa-
tsarki, wato marasa-wanke ke nan.
3 Gamma Farisawa, da Yahudawa duka, ba
su kan chi ba, im ba su wanke hannuwa
da himma, suna kiyayi tadar tsofofi:
4 sa'anda su kan fita dagga chikkin
kasuwa kuma, ba su kan chi ba, sai sun
yi wanka tukuna: akwoi waḍansu abu
kuma dayawa, da sun karḅa domin a
kiyaye, da wankewar tasoshi da tukani,
5 da santula. Farisawa da marubuta suka
tambaye shi, *suka che*, Donmi alma-
jiranka ba su bi tadar tsofofi, amma suna
chin gurasa da hannuwa marasa-tsarki?
6 Ya che masu, Daidai Ishaya ya yi an-
nabchi a-kanku, ku masa-riya, kammar
yada an rubuta,

Wannan Al'umma tana girmama ni
da lebunansu,
Amma zuchiyarsu tana nesa da ni.
7 Amma banza su ke yi mani sujada,
Sanin da su ke kwoiyasuwa zantatu-
kan mutane ne.
8 Kuna barin dokar Allah, kuna rike da
9 tadar mutane. Ya che masu, Sarai ne
kuna kin dokar Allah, domin ku kiyayi
10 tadarku. Gamma Musa ya che, Ka bada
girma ga ubanka da uwarka; kuma,
Wanda ya zagi uba ko uwa, shi mutu
11 lalai: amma ku kuna chewa, Idan mutum
ya che ma ubansa ko kwa uwatasa, Moriya
wada za ka samu a-gareni Korban ne,
12 wato, Am bayas ga Allah; ba ku kara
barinsa shi yi ma ubansa ko uwatasa
13 aikin komi; kuna maida maganar Allah
wofi ke nan sabada tadarku, wada kuka
bayas: abu dayawa kuma kammar wan-
14 nan ku kan yi. Ya sake kirrawo taro,
ya che masu, Ku ji ni ku duka, ku fa-

15 hinta kuma : babu abin da ke dagga woje
ga mutum, garin shiga chikkinsa ya iya
ḳazamtadda shi : amma abubuwan da ke
fitowa dagga chikkin mutum su ne suna
17 ḳazamtadda mutum. Sa'anda ya rabu
da taro ya shiga gida, almajiransa suka
18 tambaye shi misalin nan. Ya che masu,
*Har* ku ma kun rasa fahimi hakka ?
Ba ku gane ba, iyakar abu dagga woje
wanda ya shiga chikkin mutụm, ba ya
19 iya ḳazamtadda shi ba ; gamma ba ya
shiga chikkin zuchiyatasa ba, amma
chikkin chikkinsa, ya fita kuma chikkin
salga ? Wannan ya faḍi garin ya maida
20 abinchi duka halal. Ya che kuma, Abin
da ke fita dagga chikkin mutum, shi ke
21 ḳazamtadda mutum. Gamma dagga
chikki, dagga chikkin zuchiyar mutum,
22 miyagun tunani ke fitowa, fasikanchi,
sata, kissankai, zina, kwaḍai, mugunta,
hayinchi, mugun ƃuri, mayita, zage-
23 zage, girman kai, wauta : dukan waḍ-

23 annan miyagun abu dagga chikki su kan
fita, su ke ḳazamtadda mutum.
24 Dagga chan ya tashi kuma, ya taffi
chikkin iyakan ḳassar Sur da Sida. Ya
shiga chikkin wani gida, ba ya yarda
kowa shi sani ba; amma ba shi ḅoyuwa.
25 Amma nan-da-nan wata mache, wada
ḍiyatata ḳanḳanuwa tana da ḳazamin
ruhu, sa'anda ta ji labarinsa, ta zo ta
26 faḍi a-gabbansa. Machen nan Ba-Hel-
leniya che, ga asalinta Ba-Surofiniḳiya
che. Ta roḳe shi ya fitarda aljan dagga
27 chikkin ḍiyatata. Ya che mata, Bari
yayan gida su ḳoshi tukuna: gamma
ba ya yi kyau ba a ḍauki abinchin yaya
28 a jefa ma karnuka. Amma ta amsa
masa, ta che, I, Ubangiji: ko karnuka
ḳalḳashin table su kan chi ḅarḅashin
29 abinchi na yaya. Ya che mata, Domin
wannan magana ki yi taffiyarki;
aljan ya fita dagga chikkin ḍiyarki.
30 Ta taffi gidanta, ta iske yarinya

bissa shimfiḍa a-kwanche, aljan kwa
ya fita.
31 Ya koma fita dagga iyakan ḳassar
Sur, ya ratsa Sida zuwa bahar na Galili,
32 yana ratsa iyakan Dikafolis. Suka kawo
masa wani kuruma, mai-ana'ana kuma;
33 suka roḳe shi shi ḍibiya masa hannu. Ya
taffi dą shi woje ḍaya raḅe da taro, ya sa
yatsochi a-chikkin kunnuwansa, ya tofa
34 miyau, ya taḅa harshensa; ya aje zuchiya,
yana duban samma, ya che masa, Iffatha,
35 wato, Ka buḍe. Kunnuwansa suka
buḍe, abin da ya ḍamre harshensa ya
36 kwanche, ya yi magana sosai. Ya do-
kache su kadda su faḍa ma kowa: amma
komi ya daḍa dokache su, ba abin da
suka yi sai daḍa wa'azin labarinsa da-
37 yawa. Suka yi mamaki gabba da kwa-
tanchi, suna chewa, Ya aika abu duka
ḍa kyau; har da kurmaye yana sa su su ji,
bebaye kuma su yi magana.

8 A-CHIKKIN waḍanchan kwanaki, sa'anda
akwoi kuma taro mai-yawa, ba su kwa
da abin da za su chi, ya kirrawo alma-
2 jiransa, ya che masu, Ina jin juyayin
taron nan, gamma kwanansu uku yanzu
suna tare da ni, kuma ba su da abin da
3 za su chi: idan na salame su su taffi
gidansu da yungwa, su a suma a-kan
hanya; waḍansu fa a-chikkinsu dagga
4 nesa sun zo. Almajiransa suka amsa
masa, Dagga inna za shi yuwu a ḳosa da
waḍannan mutane da gurasa a-nan chik-
5 kin jeji? Ya tambaye su, Dunḳuli nawa
6 ke gareku? Suka che, Bakwoi ne. Ya
faḍa ma taro su zamna a-ḳassa: ya
ḍauko dunḳulin nan bakwoi, ya yi godiya,
kana ya karkarye, ya ba almajiransa, su
aje a-gabbansu; su kuma suka aje su a-
7 gabban taro. Suna da waḍansu yan
kifaye kaḍan: sa'anda ya sa masu albarka,
ya umurta a aje waḍannan kuma a-

8 gabbansu. Suka chi, suka ḳoshi: suka
tatara ḅarḅashin da ya ragu, chikke da
9 kwando bakwoi. Suka yi wojen *mutum*
10 arba: ya salame su. Nan-da-nan ya
shiga chikkin jirgi tare da almajiransa,
suka zo ḳassar Dalmanutha.

11 Farisawa suka fito, suka fara yi masa
tantambaya, suna neman alama dagga
12 samma a-gareshi, suna gwoda shi. Ya
aje zuchiya da ḳarfi a-chikkin ruhunsa,
ya che, Donmi mutanen zamanin nan
suna neman alama ? hakika ina che maku,
Ba za a ba mutanen zamanin nan alama
13 ba. Ya rabu da su, ya koma shiga
chikkin jirgi, ya taffi zuwa wanchan
ḳetare.

14 Suka manta su ḍauko gurasa; dun-
ḳulin gurasa kuma da ke wurinsu a-
chikkin jirgi ba ya fi guda ḍaya ba.
15 Ya dokache su, yana chewa, Ku yi lura,
ku yi hankali da yeast na Farisawa da

16 na Hirudus. Suna yin binchikke da
junansu, suna chewa, Ba mu da gurasa.
17 Isa domin ya gane hakka ya che masu,
Donmi ku ke yin binchikke, domin ba
ku da gurasa ? Ko ba ku gane ba tu-
kuna, ba ku fahimta ba ? kuna da zuchiya
18 tataura ? Kuna da idanu kuma, ba ku
gani ba ? kuna da kunnuwa, ba ku ji ba ?
19 Ba ku tuna ba ? Sa'anda na karkarye
dunḳulin nan biyar a-chikkin mutum
hamsa, samfo nawa chikke da ɓarɓashi
kuka tatara ? Suka che masa, Guda
20 goma sha biyu. Sa'anda bakwoiḍin nan
kuma a-chikkin mutum arba, kwando
nawa chikke da ɓarɓashi kuka tatara ?
21 Suka che masa, Guda bakwoi. Ya che
masu, Har yanzu ba ku fahinta ba ?

22 Suka zo Baitsaida. Aka kawo masa
wani makafo, aka roḳe shi ya taɓa shi.
23 Ya kama hannun makafo, ya kawo shi
dagga bayan ḳauye ; kuma ya yi ma ida-
nunsa tofi, ya ḍibiya masa hannuwansa,

kana ya tambaye shi, Kana ganin komi ?
24 Ya duba bissa, ya che, Ina duban mu-
tane ; gamma ina ganinsu kammar ita-
25 tuwa, suna yawo. Sa'annan ya sake
ḍibiya hannuwansa bissa idanunsa ; shi
ma ya kaffa ido, aka warkadda shi, ya
26 ga komi sarai. Ya salame shi ya taffi
gidansa, yana chewa, Ko chikkin ḳauye
kadda ka shiga.

27 Isa kuma ya fita, da shi da alma-
jiransa, ya shiga chikkin ḳauyuka na
Ḳaisariya Filibbi : a-kan hanya ya tam-
bayi almajiransa, yana che masu, Mu-
28 tane suna che da ni ko wanene ? Suka
faḍa masa, suna chewa, Yohanna mai-yin
baptisma : waḍansu kuma, Iliya ; amma
waḍansu, Wani dagga chikkin anna-
29 bawa. Ya tambaye su, Amma ku kuna
che da ni ko wanene ? Bitrus ya amsa,
30 ya che masa, Kai Almasihu ne. Ya
dokache su kadda su faḍa ma kowa laba-
31 rinsa. Ya fara kwoiya masu, *yana chewa,*

Doïle sai Ḍan mutum ya sha wahallar
abu dayawa, datiḅai, da manyan mala-
mai, da marubuta su ḳi shi, a kashe shi,
32 bayan yini uku za ya tashi kuma. Batun
nan ya faḍi a-sarari. Bitrus ya ḍauko
33 shi, ya fara tsauta masa. Amma ya
waiwaya, kuma da ya ga almajiransa, ya
tsauta ma Bitrus, ya che, Ka koma
bayana, ya Shaitan: gamma ba ka tatalin
abin da ke na Allah ba, sai na mutane.
34 Ya kirrawo taro tare da almajiransa, ya
che masu, Idan kowanne mutum yana
nufi shi bi bayana, sai shi yi musun kansa,
35 shi ḍauki gichiyensa, shi biyo ni. Gamma
dukan wanda ya ke nufi shi chechi ransa,
ḅadda shi ya ke yi; amma dukan wanda
ya ke ḅadda ransa sabili da ni da Bishara
36 chetonsa ya ke yi. Gamma inna abin da
mutum ya ribato, shi sami dukan duniya,
37 ya ruḅusadda ransa? Gamma inna abin
da mutum za ya bayas musayar ransa?
38 Gamma dukan wanda za ya ji kumya



 

sabada ni da maganata a-chikkin tsaran
nan mazinachiya mai-yawan zunubi, Ḍan
mutum kuma za ya ji kumya sabada shi,
lokachin da yana zuwa da darajar Ubansa
9 tare da malaïku masu-tsarki. Ya che
masu, Hakika ina che maku, Akwoi wa-
ḍansu a-nan, a-chikkin na tsaye a-wurin
nan, waḍanda ba za su ḍanḍana mutuwa
ba daḍai, sai sun ga mulkin Allah ya zo
da iko tukuna.

2 Bayan kwana shidda Isa ya ḍauki
Bitrus, da Yaḳub, da Yohanna, ya kai su
bissa chikkin wani duchi mai-tsawo su
kaḍai woje ḍaya: kammatasa ta sake a-
3 gabbansu: tufafinsa suka yi sheḳi, farare
fat da gaske; har babu mai-faranta tufafi
chikkin duniya da za ya faranta su hakka.
4 Iliya da Musa kuma suka bayanna garesu:
5 suna zanche da Isa. Bitrus ya amsa, ya
che ma Isa, Ya Rabbi, ya yi mana kyau
da muna nan: bari mu yi bukoki uku;
ḍaya dominka, ḍaya domin Musa, ḍaya

6 kwa domin Iliya. Gamma ya rasa ma-
gana da za ya mayas; domin suna jin
7 tsoro dayawa. Sai ga girgije ya zo ya
innuwantadda su: muriya kwa ta fito
dagga chikkin girgije, Wannan Ḍana ne
8 ḳamnatachena: ku ji shi. Ba labari,
suna chikkin dudubawa, ba su ḳara
ganin kowa ba, sai Isa kaḍai tare
da su.

9 Da suna sabkowa dagga bissa duchi,
ya dokache su kadda su faḍa ma kowa
abin du suka gani, sai Ḍan mutum ya
rigaya ya tashi dagga chikkin matatu
10 tukuna. Suka kiyayi batun nan, suna
tantambaya a-chikkin junansu ko mi-
nene azanchin tashi dagga chikkin ma-
11 tatu. Suka tambaye shi, suna chewa,
Marubuta su kan che, sai Iliya ya fara
12 zuwa tukuna. Ya che masu, Gaskiya
Iliya ya fara zuwa, yana kwa mayar da
abu duka: ḳaḳa fa an rubuta zanchen
Ḍan mutum, za ya sha wahallar abu

13 dayawa za a ḳanḳanta shi ? Amma ina
che maku, Iliya ya rigaya ya zo, kuma sun
yi masa iyakar abin da suka so, kammar
yada an rubuta a-kansa.

14 Sa'anda suka zowurin almajiran, suka
ga taro mai-yawa a-wurinsu, marubuta
15 kuma suna yi masu tantambaya. Taro
duka, sa'anda suka gan shi, nan-da-nan
suka yi mamaki dayawa, suka sheḳo
16 masa a-guje suka gaishe shi. Ya tam-
baye su, Minene ku ke tantambaya
17 da su ? Dagga chikkin taro wani ya
amsa, *ya che*, Malam, na kawo maka
ḍana, wanda ya ke da ruhu na bebanche ;
18 wurin da ya kai shi duka kwa, sai ya
fyaḍe shi : ya kan yi kumfa, ya kan
tamna haḳoransa, yana lalachewa : kuma
na yi magana da almajiranka domin su
19 fitarda shi ; amma ba su iya ba. Ya amsa
masa, ya che, Ya tsara mara-bangaskiya,
har yaushe zan zamna tare da ku ? har
yaushe zan jimre da ku ? ku kawo shi

20 wurina. Suka kawo shi wurinsa : sa'anda
ya gan shi, nan-da-nan ruhun nan ya
murmurḍe shi da zafi ; ya faḍi a-ḳassa,
21 yana birgima, yana kumfa. Ya tam-
bayi ubansa, Tun yaushe wannan ya same
22 shi ? Ya che, Tun yana yaro. So da-
yawa kwa ya kan jefa shi chikkin wuta, da
chikkin ruwa kuma, domin ya halaka
shi : amma idan ka iya komi, ka yi mana
23 jinḳai, ka taimake mu. Isa ya che masa,
Idan ka iya ! Dukan abu ya yuwu ga
24 wanda ya ke bada gaskiya. Nan-da-nan
uban yaron ya tada muriya, ya che, Ina
bada gaskiya ; ka taimake ni da rashin
25 bangaskiyata. Sa'anda Isa ya ga taro
suna taruwa a-guje, ya tsauta ma ḳaza-
min ruhu, yana che masa, Ya kai ruhu
na bebanchi da na kurumta, na umurche
ka, ka fito dagga chikkinsa, kadda ka ḳara
26 shiga chikkinsa kuma. Bayanda ya yi
ḳara, ya kuma murmurḍe shi dayawa, ya
fita : yaron ya zamma kammar matache ;

har yawanchin *mutane* suka che, Ya mutu.
27 Amma Isa ya kama hannunsa, ya tashe
28 shi; shi ma ya tashi *tsaye*. Sa'anda ya
shiga chikkin gida kuma, almajiransa suka
tambaye shi dagga ḅoye, *suka che*, Mu
29 ba mu iya fitarda shi ba. Ya che masu,
Wannan iri ba shi fituwa da komi, sai
addu'a.

30 Suka fita dagga chan, suka ratsa *ḳassar*
Galili; ba ya yarda kowa ya sani.
31 Gamma ya kwoiya ma almajiransa, ya
che masu, Am bada Ḍan mutum a-
chikkin hannuwan mutane, za su kashe
shi; sa'anda an kashe shi, bayan yini
32 uku za ya tashi kuma. Amma ba su
fahimchi batun nan ba, suna kwa jin
tsoro su tambaye shi.

33 Suka zo Kafranahum: sa'anda yana
chikkin gida ya tambaye su, Gardamar
34 mi ku ke yi a-kan hanya? Amma suka
yi shuru; gamma suka yi gardama da

juna a-kan hanya, ko wanene baba a-
35 chikkinsu. Ya zamna, ya kirrawo su
goma sha biyu ; ya che masu, Idan kowa
yana so ya zamma na fari ; shi za ya
zamma na bayan duka, mai-hidiman duka
36 kuma. Ya ḍauko ḳaramin yaro, ya
sanya shi a-tsakkarsu : da ya rungume
37 shi, sai ya che masu, Dukan wanda za ya
karḅi ḍaya dagga chikkin yara ḳanḳa-
nana irin wannan, a-chikkin sunana, ni
ya ke karḅa : kuma dukan wanda ya ke
karḅana, ba ni ya ke karḅa ba, amma shi
wanda ya aiko ni.

38 Yohanna ya che masa, Malam, mun
ga wani yana fitarda aljanu chikkin
sunanka : muka hana shi, domin ba ya
39 bi mu ba. Amma Isa ya che, Kad-
da ku hana shi : gamma ba wanda za shi
yin aiki mai-iko chikkin sunana, ya kwa
iya ambatona da baḳar magana a-garaje.
40 Gamma wanda ba shi gaba da mu a-
41 wojenmu ya ke. Gamma dukan wanda

za ya ba ku ḳoḳon ruwa ku sha, domin
ku na Almasihu ne, hakika ina che maku,
42 ba za ya rasa ladansa ba. Kuma dukan
wanda za shi sa guda ḍaya a-chikkin
ḳanḳananan nan masu-bada gaskiya ga-
reni shi yi tuntuḅe, gwoma dai a-gareshi
a rataya ma wuyansa baban duchin niḳa,
43 a jefa shi chikkin bahar. Kuma idan
hannunka ya sa ka yi tuntuḅe, ka yanke
shi : gwoma a-gareka ka shiga chikkin rai
dungu, da ka taffi Jahannama da han-
nunka biyu, chikkin wuta wada ba ta
45 ḅituwa. Kuma idan ḳaffarka ta sa ka
yi tuntuḅe, ka yanke ta : gwoma a-
gareka ka shiga rai gurgu, da a jefa ka
chikkin Jahannama da ḳaffarka biyu.
46 Kuma idan idonka ya sa ka yi tuntuḅe,
ka chirre shi : gwoma a-gareka ka shiga
mulkin Allah da idonka ḍaya, da a jefa
ka chikkin Jahannama da idonka biyu ;
48 wurin da tsutsarsu ba ta mutuwa ba,
49 kuma wutan ba ta ḅituwa. Gamma za

a tsarkake kowa da wuta *kammar yada*
50 *a ke yi da gishiri*. Gishiri yana da
kyau: amma idan gishiri ya rabu da
zaḳinsa, da mi za ku gyara shi? Ku
kasanche da gishiri a-chikkin kanku, ku
zamma lafiya kuma da junanku.

10 YA tashi dagga chan, ya zo chikkin
iyakar ḳassar Yahudiya da kuma ḳe-
taren Urdun: taro dayawa suka sake
taruwa a-wurinsa; shi kuma, bissa ga
2 aladatasa, ya koma kwoiya masu. Fa-
risawa kwa suka zo wurinsa, suka tam-
baye shi, Ko halal ne ga mutum ya sakki
3 matatasa? suna gwoda shi. Ya amsa
masu, ya che, Mi Musa ya yi maku
4 doka? Suka che, Musa ya bari a rubuta
takarda ta kissan amre, a sakke ta.
5 Amma Isa ya che masu, Sabada taurin
zuchiyarku ya rubuta maku wannan
6 doka. Amma tun dagga farkon halita,
na miji da ta mata *Allah* ya haliche su.

7 Sabada wannan mutum za ya bar u-
bansa da uwatasa, shi manne ma ma-
8 tatasa ; su biyu fa za su zamma nama
ḍaya : hakka fa su ba biyu ba ne nan
9 gabba, amma nama ḍaya ne. Abin fa da
Allah ya gamma, kadda mutum ya raba.
10 A-chikkin gida kuma almajiran suka
11 sake tambayatasa zanchen nan. Ya
che masu, Dukan wanda ya sakki ma-
tatasa, ya kwa amri wata, yana zina bissa
12 kanta : kuma idan ita da kanta ta sakki
mijinta, ta amri wani, zina ta ke yi.

13 Suka kawo masa yara ḳanḳanana,
domin shi taḅa su : almajiran suka
14 kwaḅe su. Sa'anda Isa ya ga wannan,
hankalinsa ya tashi da haushi, ya che
masu, Ku bari yara ḳanḳanana su zo
gareni ; kadda ku hana su : gamma ga
irin waḍannan mulkin Allah ya ke.
15 Hakika ina che maku, Dukan wanda ba
za ya karḅi mulkin Allah kammar yaro
ḳanḳani, ba za ya shiga chikkinsa ba

16 daḍai. Ya rungume su, ya sa masu
albarka, ya ḍibiya masu hannuwa.
17 Sa'anda yana fita zuwa kan hanya,
wani ya sheḳo masa a-guje, ya durḳussa
a-gabbansa, ya tambaye shi, Ya Malami
managarchi, mi zan yi domin in gaji rai
18 na har abada ? Isa ya che masa, Donmi
ka ke che da ni managarchi ? babu wani
19 managarchi sai ḍaya, Allah. Ka san
dokokin, Ḳadda a yi kissankai, Kadda a
yi zina, Kadda a yi sata, Kadda a yi
shaidar zur, Kadda a yi zalumchi, A bada
20 girma ga ubanka da uwarka. Ya che
masa, Malam, duk na kiyayi waḍannan
21 tun ina sarmayi. Isa da dubansa ya
ḳamnache shi, ya che masa, Abu ḍaya ka
rasa: ka taffi, ka seyar da abin da ka
ke da shi duka, ka ba fakirai, za ka sami
wadata a-samma: ka zo, ka biyo ni.
22 Amma gabbansa ya faḍi sabada wannan
batu, ya taffi yana baḳinchikki: gamma
shi mai-arziki ne ainun.

23 Isa fa ya duduba a-wurin, ya che ma
almajiransa, Da kyar kammar mi masu-
dukiya su shiga chikkin mulkin Allah!
24 Almajiran suka yi mamaki sabada zan-
chensa. Amma Isa ya sake amsawa, ya
che masu, Yayana, waḍanda ke dogara
ga dukiya da kyar kammar mi su shiga
25 chikkin mulkin Allah! Da mawadachi
ya shiga chikkin mulkin Allah, ya fi
sauḳi raḳumi ya shiga ta kaffar alura.
26 Suka yi mamaki gabba da misali, suna
che masa, Wanene fa chetọnsa ya yuwu?
27 Isa ya dube su, ya che, A-wurin mutane
ba shi yuwuwa, amma ga Allah ba hakka
ba ne: gamma ga Allah abu duka ya
28 yuwu. Bitrus ya soma che masa, Ga
29 mu mun bar abu duka, mun bi ka. Isa
ya che, Gaskiya ina che maka, Babu mu-
tum wanda ya bar gida, ko yan-uwa
maza, ko yan-uwa mata, ko uwa, ko uba,
ko yaya, ko gonaki, sabili da ni, da
30 Bishara, da ba za ya karḅi riḅanya ḍari

yanzu chikkin wannan zamani, gidaje, da
yan-uwa maza, da yan-uwa mata, da
uwaye, da yaya, da gonaki, gamme da
tsanani; a-chikkin zamani mai-zuwa ku-
31 ma rai na har abada. Amma dayawa
da ke na farko za su zamma na
ḳarshe; na ḳarshe kuma za su zamma na
farko.
32 Suna kan hanya, suna taffiya zuwa
Ḳuddus; Isa yana taffiya a-gabbansu:
suna yin mamaki; waḍanda suna bin
baya kuma suna jin tsoro. Ya sake
ḍauko su goma sha biyu ya fara faḍa
masu al'amuran da za su same shi, yana
33 chewa, Ga mu, muna taffiya zuwa Ḳud-
dus; za a bada Ḍan mutum ga *hannun*
manyan malamai da marubuta; za su
hukumta masa mutuwa, za su kuma
34 bashe shi ga *hannun* Al'ummai: za su yi
masa ba'a kuma, za su tofa masa miyau,
za su yi masa bulala, za su kashe shi;
bayan yini uku za ya tashi kuma.

35 Yaḳub da Yohanna yayan Zabdi
suka guso wurinsa, suna che masa, Ya
Malam, muna so ka yi mamu kominene
36 da za mu roḳa a-gareka. Ya che masu,
37 Mi ku ke so in yi maku ? Suka che masa,
Ka yarda mu zamna, ḍaya ga hannun
damanka, ḍaya kuma ga hannun ha-
38 gunka, a-chikkin darajakka. Amma Isa
ya che masu, Ba ku san abin da ku ke
roḳo ba. Kuna da iko ku sha tasa da ni
ke sha ? ko kwa a yi maku baptisma da
baptisma da a ke yi mani ? Suka che
39 masa, Muna da iko. Isa ya che
masu, Tasa da ni ke sha ku a sha;
baptisma kuma da a ke yi mani da bap-
tisman nan za a yi maku baptisma:
40 amma zamma ga hannun damana ko
hannun haguna ba nawa ba ne da zan
bayas: amma ga waḍannan da an tanada
41 masu. Sa'anda su goma suka ji, hanka-
linsu ya soma tashi da haushi a-kan
42 Yaḳub da Yohanna. Isa ya kirrawo su,

ya che masu, Kun sani su waḍanda an
sanya su su mallaki Al'ummai su kan
gwoda masu sarauta; manyansu kuma
43 su kan yi hukumchi bissansu. Amma ba
hakka ya ke a-chikkinku ba: amma du-
kan wanda ya ke so shi zamma baba a-
chikkinku, barranku za ya zamma:
44 kuma wanda ya ke so shi zamma na fari
a-chikkinku, bawan duka za ya zamma.
45 Gamma hakika Ḍan mutum ya zo ba
domin a yi masa bauta ba, amma domin
shi bauta ma, shi bada ransa kuma abin
pansar mutane dayawa.

46 Suka zo Ariha: sa'anda yana fita
dagga chikkin Ariha, tare da almajiransa
da taro mai-yawa, ga wani makafo mai-
barra, Bartimawus, ḍan Timawus, yana
47 zamne a-kan hanya. Sa'anda ya ji Isa
Ba-Nazarat ne, ya fara tada muriya, yana
chewa, Ya Isa ḍan Dawuda, ka yi mani
48 jinḳai. Mutane dayawa suka tsauta masa,
shi yi shuru: amma sai ya daḍa tada muriya

dayawa, *yana chewa*, Ya kai ḍan Dawuda,
49 ka yi mani jinḳai. Isa ya tsaya, ya che, Ku
kirrawo shi. Suka kirrawo makafon, su-
na che masa, Ka yi farinzuchiya: ka
50 tashi, yana kirranka. Shi ma, da ya
yasda rigatasa, ya zaburra, ya zo wurin
51 Isa. Isa ya amsa masa, ya che, Mi ka ke
so in yi maka? Makafon ya che masa,
52 Malam, in sami ganin gari. Isa ya che
masa, Ka yi taffiyarka; bangaskiyarka
ta warkadda kai. Nan-da-nan ya sami
ganin gari, ya bi shi chikkin hanya.

11 SA'ANDA suka kusato Ḳuddus, da Bait-
faji da Bait'anya, wojen duchin Zaitun,
ya aike guda biyu dagga chikkin alma-
2 jiransa, ya che masu, Ku yi taffiyarku
chikkin ḳauyen da ke gabbanku: nan-da-
nan da shigarku a-chikkinsa, za ku iske
aholaki a-ḍamre, wanda ba mutumen da
ya taḅa hawansa; ku kwanche shi, ku
3 kawo. Kuma idan kowa ya che maku,

Donmi ku ke yin wannan ? sai ku che,
Ubangiji yana bukatassa ; nan-da-nan
4 kwa za ya aiko shi nan. Suka taffi, suka
iske aholaki a-ḍamre a-bakin ḳofa dagga
woje a-kan hanya ; suka kwanche shi.
5 Waḍansu a-chikkin na tsaye a-wurin nan
suka che masu, Mi ku ke yi, kuna
6 kwanche aholaki ? Suka faḍa masu kam-
mar yada Isa ya faḍi : suka sakke su.
7 Suka kawo aholakin wurin Isa, suka
ḍibiya masa tufafinsu ; ya kwa zamna a-
8 kansa. Mutane dayawa kuma suka shim-
fiḍa tufafinsu a-hanya ; waḍansu kuma
*suka zuba* ganyaye waḍanda suka saro
9 dagga gonaki. Da na gabba, da na biye
kuma, suka tada muriya *suna chewa*,
Hosanna ; Mai-albarka ne shi mai-zuwa
10 chikkin sunan Ubangiji : Mai-albarka
kuma mulki mai-zuwa, mulkin ubanmu
Dawuda : Hosanna chikkin ḍaukaka.

11 Ya shiga chikkin Ḳuddus, *har* chik-
kin haikali ; sa'anda ya duduba dukan

komi, ya fita ya taffi Bait'anya tare da
su goma sha biyu, mareche ya rigaya
ya yi.

12 Washegari, sa'anda suka fita Bait-
13 'anya, ya ji yungwa. Da ya hangi wani
itachen ḅaure mai-ganyaye dagga nesa,
ya zo, ko halama shi sami wani abu a-
gareshi: sa'anda ya issa a-wurinsa, ya
iske babu komi sai ganyaye; gamma ba
14 lokachin ḅaure ba ne. Ya amsa, ya che
masa, Kadda kowa ya chi yaya dagga
wurinka nan gabba har abada. Alma-
jiransa suna ji.

15 Suka zo Ḳuddus: ya shiga chikkin
haikali, ya fara fitarda masu-seyasuwa da
masu-seye chikkin haikali, ya jirkitadda
16 gadajen masu-seyarda kurchiyoyi; ba ya
kwa bari kowa shi ratsa haikali yana
17 ḍauke da tukunya ba. Ya yi kwoi-
yasuwa, ya che masu, Ba a rubuta ba,
Za a che da gidana gidan addu'a domin

dukan al'ummai ? amma kun maishe shi
18 kogon mafassa. Manyan malamai da
marubuta suka ji, suka nemi yada za su
halaka shi : gamma suna jin tsoronsa,
domin dukan taro suna yin mamaki da
kwoiyasuwassa.

19 Kowanne marechi fa ya kan fita
birni.

20 Da safe kuma sa'anda su ke wuchewa,
suka ga itachen ḅaure ya yi yaushi tun
21 dagga saiwoyinsa. Bitrus sa'anda ya
tuna ya che masa, Ya Rabbi, ka duba,
itachen ḅauren nan wanda ka la'anta shi
22 ya yi yaushi. Isa ya amsa ya che
23 masu, Ku yi bangaskiya ga Allah. Ha-
kika ina che maku, Dukan wanda za ya
che ma duchin nan, Ka chirru, ka jefu
chikkin bahar ; shi kwa ba ya yi shakka
a-ransa ba, amma ya bada gaskiya abin
da ya ke faḍi za ya faru ; za ya samu.
24 Sabada wannan ina che maku, Dukan

iyakar abin da ku ke addu'a kuna roḳo
kuma, ku bada gaskiya kun rigaya kun
25 karḅa, za ku samu. Kuma kowanne
lokachin da kun tsaya kuna addu'a, idan
kuna da wani abu gamme da wani, ku yi
gafara; domin Ubanku kuma wanda ke
chikkin samma shi gafarta maku kura-
kuranku.

27 Suka sake zuwa Ḳuddus kuma: sa-
'anda yana ṭaffiya chikkin haikali, man-
yan malamai, da marubuta, da datiḅai
28 kuma suka zo wurinsa; suka che masa,
Da wanne iko ka ke yin waḍannan al-
'amura? ko kwa wanene ya ba ka wannan
iko da za ka yin waḍannan al'amura?
29 Isa ya che masu, Ni tambaye ku magana
guda ḍaya, ku amsa mani, ni kuma in
faḍa maku da ko wanne iko ni ke yin
30 waḍannan al'amura. Baptismar Yo-
hanna, dagga samma ta ke, ko kwa
dagga wurin mutane che? ku amsa mani.
31 Suka yi binchikke da junansu, suna

chewa, Idan mun che, Dagga samma;
sai shi che, Donminene fa ba ku gaskanta
32 shi ba? Amma idan mun che, Dagga
wurin mutane—suna jin tsoron taron:
gamma duka suna maida Yohanna annabi
33 ne lalai. Suka amsa ma Isa suka che,
Ba mu sani ba. Isa kwa ya che masu,
Ni ma ba ni faḍa maku da ko wanne iko
ni ke yin waḍannan al'amura.

12 Ya fara yi masu zanche da misalai.
Wani mutum ya dassa gonar annab, ya
kewoye ta da shinge, ya gina rami na
matsewar annab, ya gina hasumiya, ya
bar ta ga waḍansu manoma, ya taffi
2 wata ḳassa. Sa'anda lokachi ya yi ya
aike wani bawa wurin manoman, domin
shi karḅa dagga chikkin anfanin gona
3 a-hannun manoman. Suka kama shi,
suka duke shi, suka salame shi hannu wofi.
4 Ya sake aike masu wani bawa kuma;
wannan kuma suka yi masa rauni a-kai,

5 suka yi masa wulakanchi. Ya koma aike
wani; wannan suka kashe shi: da wa-
ḍansu dayawa; ana dukan waḍansu, ana
6 kissan waḍansu. Yana da saura guda
ḍaya, ḍa ne ḳamnatache: ya aike shi
a-garesu dagga bayan su duka, yana
7 chewa, Su a ga kwarjinin ḍana. Amma
waḍannan manoma suka che ma ju-
nansu, Wannan magaji ne; mu zo, mu
kashe shi, gado fa ya zamma namu.
8 Suka kama shi, suka kashe shi, suka
9 yasda shi bayan gona. Mi ubangijin
gona za ya yi? ya zo shi halaka ma-
noman, shi bayasda gona ga waḍansu.
10 Ba ku karanta ko wannan nassi ba;
Duchin da magina suka ḳi,
Shi ne aka maishe shi kan kusuru-
wa:
11 Wannan dagga wurin Ubangiji ne,
Abin al'ajibi ne kwa a-idanunmu?
12 Suka nemi su damḳe shi; amma suna jin
tsoron taro; gamma suka gane ya faḍi

wannan misali a-kansu: suka bar shi,
suka taffi.
13 Suka aike masa waḍansu dagga
chikkin Farisawa da mutanen Hirudus
waḍanda za su sami huja a-chikkin zan-
14 chensa. Sa'anda suka zo, suka che masa,
Ya Malam, mun sani kai mai-gaskiya
ne, ba ka kwa kulla da kowa ba: gamma
ba ka taran mutane ba, amma da gaskiya
ka ke kwoiyas da tafarkin Allah: Halal
ne a bada gandu ga Ḳaisar, ko kwa ba
hakka ba? Mu bayar, ko kwa kadda mu
15 bayar? Amma shi, domin ya san ma-
kirchinsu, ya che masu, Donmi ku ke
auna ni? Ku kawo mani penny, domin
16 in gan shi. Suka kawo. Ya che masu,
Wannan sura da rubutun nan na wa-
nene? Suka che masa, Na Ḳaisar ne.
17 Isa ya che masu, Ku ba Ḳaisar abin
da ke na Ḳaisar, Allah kuma abin
da ke na Allah. Suka yi mamaki
dayawa.

18 Kuma Saduḳiyawa suka zo wurinsa,
waḍanda suna chewa babu tashi *dagga*
*matatu;* suka tambaye shi, suna chewa,
19 Ya Malam, Musa ya rubuta mamu, Idan
ḍan-uwan wani ya mutu, ya bar matatasa
a-bayansa, ba ya bar ḍa ba, sai ḍan-
uwansa shi amri matatasa, ya samo ma
20 ḍan-uwansa iri. Da akwoi waḍansu mu-
tum bakwoi yan-uwan juna: na fari ya
amro mache, ya mutu ba ya bar iri ba;
21 na biyu kuma ya amre ta, ya mutu
kuma, ba ya bar iri a-bayansa ba; na
22 uku kuma hakka: har su bakwoi ba su
bar iri ba. Bayansu duka sai machen
23 kuma ta mutu. A-chikkin tashin ma-
tatu za ta zamma matar wanene a-
chikkinsu? gamma su bakwoi suka yi
24 amre da ita. Isa ya che masu kuma,
Rashin sanin litatafai da ikon Allah, ba
25 shi ba ne ya sa kun saḅa? Gamma sa-
'anda za su tashi dagga matatu, ba su
yi amre ba, ba a kwa amradda su; amma

suna kamma da malaïku chikkin samma.
26 Amma ga zanchen matatu, da tashinsu;
ba ku karanta a-chikkin litafin Musa,
nassin Kuringa, Allah ya yi masa ma-
gana, yana chewa, Ni Allahn Ibrahim ne,
Allahn Ishaḳu, Allahn Yaḳub kuma?
27 Shi ba Allahn matatu ba ne, amma na
masu-rai ne! kun saḅa dayawa.

28 Wani a-chikkin marubuta ya zo, ya
ji su suna tantambayar junansu, ya sani
kuma *Isa* ya amsa masu da kyau, ya
tambaye shi, Wache doka che ta fari
29 chikkin duka? Isa ya amsa, Ta fari ke
nan, Ku ji, ya Israïla; Ubangiji Allahn-
30 mu, Ubangiji ḍaya ne: kuma ka yi ḳam-
nar Ubangiji Allahnka da dukan zuchi-
yarka, da dukan ranka, da dukan azan-
31 chinka, da dukan ḳarfinka. Ta biyu ke
nan, Ka yi ḳamnar makusanchinka kam-
mar ranka. Babu wata doka wada ta fi
32 waḍannan girma. Marubuchin ya che
masa, Hakika, Malam, ka faḍi daidai shi

33 ḍaya ne; babu wani kuma sai shi: kuma
yin ḳamnatasa da dukan zuchiya, da
dukan azanchi, da dukan ḳarfi, da yin
ḳamnar makusanchinka kammar ranka,
*wannan* ya fi gabban bayebaye na
34 ḳonawa da sacrifice duka. Sa'anda Isa
ya gane ya amsa da hankali, ya che masa,
Ba ka da nisa da mulkin Allah ba.
Bayan wannan ba wanda ya yi ḳarfin hali
da za ya tambaye shi komi.

35 Isa a-chikkin kwoiyasuwatasa a-ma-
jami'a, ya amsa ya che, Ḳaḳa marubuta
su ke chewa, Almasihu ḍan Dawuda ne?
36 Dawuda da kansa chikkin Ruhu Mai-
tsarki ya che,

Ubangiji ya che ma Ubangijina,
Ka zamna ga hannun damana,
Har in maida maḳiyanka matashin
sawayenka.

37 Dawuda da kansa yana kirransa Uban-
giji; dagga inna fa ya zamma ḍansa?
Taron mutane suka ji shi da murna.

38 A-chikkin kwoiyasuwassa ya che, Ku
yi hankali da marubuta, masu-son yawo
da riguna masu-tsawo, *a yi masu* gaisuwa
39 chikkin kasuwai, da mazamnai na man-
ya chikkin majami'u, da maḍaukakan
40 wurare chikkin bukukuwa: masu-chin
gidajen gwamraye ke nan, masu-yin
addu'oï da tsawo domin riya kuma,
su ne za a yi masu hukumchi ma-fi
girma.

41 Ya zamna kuma dagga gabban ma-
aji, ya duba taro suna zuba kurḍi a-
chikkin ma-ajin kurḍi: mawadata da-
42 yawa suna zuba mai-yawa a-chikki. Wata
gwamruwa matalauchiya ta zo, ta zuba
43 falasi biyu a-bakin farthing guda. Ya
kirrawo almajiransa ya che masu, Gas-
kiya ni ke faḍa maku, Abin da wannan
gwamruwa matalauchiya ta zuba ya fi
nasu duka da suka zuba chikkin ma-aji:
44 gamma waḍannan duka dagga chikkin
falalassu suka zuba a-chikki; amma

iṭa dagga tsiyatta ta zuba abin da ta
ke da shi duka, iyakar abin zamman
garinta.

13 YANA fita dagga chikkin haikali, sai
wani dagga chikkin almajiransa ya che
masa, Malam, ka duba, waḍanne irin
duwatsu ke nan, waḍanne irin ginegine
2 kuma ke nan! Isa ya che masa, Kana
ganin waḍannan ginegine masu-girma?
Ba za a rage wani duchi dagga nan bissa
wani da ba za a rushe shi ba.

3 Sa'anda yana zamne bissa duchin
Zaitun a-gabban haikali, Bitrus da Ya-
ḳub da Yohanna da Andarawus suka
4 tambaye shi a-ḅoye, Ka faḍa mana,
yaushe waḍannan al'amura za su zamma?
Wache alama za a yi kuma sa'anda wa-
ḍannan al'amura suna shirin chikkawa?
5 Isa ya fara che masu, Ku yi lura kadda
6 kowa ya ḅashe ku. Mutane dayawa za
su zo chikkin sunana, suna chewa, Ni ne

shi ; za su kwa ḅadda mutane dayawa.
7 Sa'anda kun ji labarin yaḳoḳi da zizar
yaḳoḳi, kadda hankalinku ya tashi:
*waḍannan* al'amura doïle za su faru ;
8 amma matuḳa ba ta yi ba tukuna. Gam-
ma al'umma za ta tạsa ma al'umma, mulki
kuma za ya tasa ma mulki : za a yi raye-
rayen duniya wurare dabam dabam ; za
a yi yungwa : waḍannan al'amura su ne
mafarin wahalla.

9 Amma ku yi lura da kanku : gamma za
su bashe ku ga Sanhedrin ; a-chikkin ma-
jami'u kwa za a duke ku ; za ku tsaya
a-gabban mahukumta da sarakuna sa-
10 bili da ni, domin shaida garesu. Doïle
kuma sai an yi wa'azin Bishara ga al-
11 'ummai duka tukuna. Sa'anda sun jawo
ku *a-wurin shari'a*, sun bashe ku kuma,
kadda ku yi alhini a-kan abin da za ku
faḍi : amma iyakar abin da za a ba ku
a-chikkin sa'an nan, wannan za ku faḍi :
gamma ba ku ba ne kuna magana, amma

12 Ruhu Mai-tsarki ne. Ḍan-uwa za shi
bada ḍan-uwansa ga mutuwa, uba kuma
*za ya bada* ḍansa ; yaya kuma za su tasa
13 ma iyayensu, su sa a kashe su. Za ku
zamma abin ḳi ga dukan mutane sabili
da sunana : amma wanda ya jimre har
matuḳa, shi ne za ya chira.

14 Amma sa'anda kun ga ḳyamar ris-
ḅewa tana tsaye wurinda ba ya kamata
ba (bari mai-karantawa shi fahimta),
sa'annan waḍanda ke chikkin Yahudiya
15 su gudu zuwa wurin duwatsu : wanda ya
ke a-kan bene kwa kadda ya sabko, kadda
ya shiga chikki, garin shi ḍauko wani abu
16 dagga chikkin gidansa : wanda ke chikkin
saura kuma kadda shi koma garin shi
17 amso mayafinsa. Amma kaitonsu masu-
juna biyu da masu-bada mama a-chikkin
18 waḍannan kwanaki ! Ku yi addu'a fa
kadda wannan ya zamma chikkin da-
19 mana. Gamma waḍannan kwanaki za su
zamma na ḳunchi, irin da ba a taḅa yin

kammatta ba tun farkon halita wada
Allah ya halita har yanzu, ba kwa za a
20 yi ba daḍai. Da ba domin Ubangiji ya
gajerta waḍannan kwanaki, da ba mai-
rai da za ya chira : amma sabili da zaḅaḅu,
waḍanda shi ya zaḅa su, ya gajerta
21 kwanakin. Sa'annan kwa idan kowa ya
che maku, Duba, ga Almasihu nan ; ko
kwa, Duba chan ; kadda ku gaskanta :
22 gamma masu-ķariyan Almasihu za su
tashi, da masu-ķariyan annabchi kuma,
za su gwoda alamomi da al'ajibai, domin
su ḅatas da ko zaḅaḅu da kansu da ya
23 yuwu. Amma ku yi lura : ga shi, na
rigaya na faḍa maku dukan abu.

24 Amma a-chikkin waḍannan kwanaki,
bayan wannan ķunchi, rana za ta yin
dufu, wata ba za ya bada haskensa ba,
25 tamrari suna ta faḍuwa dagga samma,
ikokin da ke chikkin sammai za su rau-
26 rawa. Sa'annan za su ga Ḍan mutum
yana zuwa chikkin gizagizai tare da

27 iko mai-girma da ḍaukaka. Sa'annan za
a aike malaïku, za ya tatara zaḅaḅunsa
dagga kusuruwoyi huḍu, dagga iyakar
duniya zuwa iyakar samma.

28 Dagga itachen ḅaure fa sai ku kwoiyi
misalinsa : sa'anda rashinsa ya rigaya ya
yi tabshi, yana kwa hudo da ganyaye, kun
29 sani bazara ta kusa ; hakkanan ku kuma,
lokachinda kun ga waḍannan al'amura
suna faruwa, ku sani ya yi kusa, *har*
30 bakin ḳofa. Hakika ina che maku, Wan-
nan tsara ba za ta shuḍe ba, sai an chikka
31 waḍannan abu duka. Samma da duniya
za su shuḍe : amma zantatukana ba za
32 su shuḍe ba. Amma zanchen ranan nan
da sa'an nan ba wanda ya sani, ko malaïku
33 chikkin samma, ko Ḍa, sai Uba. Ku yi
lura, ku yi tsaro ku yi addu'a : gamma
ba ku san lokachinda sa'a ta ke ba.
34 Kammar mutum yana baḳonchi a-chik-
kin wata ḳassa, ya rigaya ya rabu da
gidansa, ya bada iko ga bayinsa, ga

kowanne aikinsa, ya umurchi sarkin ḳofa
35 shi yi tsaro. Ku yi tsaro fa: gamma ba
ku san lokachin da ubangijin gida yana
zuwa, ko da mareche, ko da tsakkar dare,
36 ko da charar zakara, ko da safe; kadda
ya iske ku kuna barchi da zuwansa ba
37 labari. Abin da ni ke che maku, ina
che ma duka, Ku yi tsaro.

14 BAYAN kwana biyu *idin* paska ya yi da
na gurasa mara-yeast: manyan mala-
mai da marubuta suka nemi yada
za su kama shi da wayo, su kashe
2 shi: gamma suka che, Ba chikkin idi
ba, domin kadda rigima ta taso chikkin
mutane.

3 Sa'anda yana chikkin Bait'anya chik-
kin gidan Siman kuturu, yana zamne
yana chin abinchi, sai wata mache ta zo
tana da ḳarau na mai wanda ana che da
shi nard, mai-chada dayawa; ta passa

4 ḳarau, ta zuba ma kansa *man*. Amma
akwoi waḍanda suna jin haushi chikkin
ransu, suna chewa, Garin mi an ḅarna-
5 tadda man nan? Gamma wannan mai
ya issa a seyarda shi a-bakin abin da ya
fi penny ḍari uku, a ba fakirai. Suka yi
6 gunaguni a-kanta. Amma Isa ya che,
Ku bar ta; donmi ku ke wahallashe ta?
7 ta yi mani aikin alheri. Gamma kuna da
fakirai kullum tare da ku, lokachin da ku
ke so duka kuma kuna da zarafi ku yi
masu alheri: amma ba ku da ni kullum
8 ba. Ta yi abin da ta iya; ta shafe jikina
9 domin tanadin kushewa. Kuma hakika
ina che maku, Dukan inda za a yi wa-
'azin Bishara a-chikkin duniya duka,
abin nan kuma da machen nan ta
aika za a ambache shi domin tunawa
da ita.

10 Yahutha Iskariyoti, ḍaya dagga chik-
kin su goma sha biyu, ya taffi wurin
manyan malamai, domin ya bashe shi a-

11 garesu. Su kwa, sa'anda suka ji, suka
yi murna, suka yi masa alkawali su ba shi
kurḍi. Shi fa ya nemi dama yada za
ya bashe shi a-garesu.

12 A-kan rana ta fari ga kwanakin
gurasa mara-yeast, sa'anda su kan yanke
paska, almajiransa suka che masa, A-
wanne wuri ka ke so mu taffi mu shiriya
13 domin ka chi paska? Ya aike guda biyu
dagga chikkin almajiransa, ya che masu,
Ku taffi chikkin birni, dagga chan wani
mutum za ya gammu da ku yana ḍauke
14 da tulun ruwa: ku bi shi; inda ya shiga
duka, ku che ma mai-gidan nan, In ji
Malam, Inna ḍakin baḳi, inda zan chi
15 paska tare da almajiraina? Shi da kansa
ma za ya nuna maku wani baban bene da
kaya chikki a-shiriye gyartache ne kuma:
16 sai ku shiriya mana a-chan. Almajiran
suka fita, suka shiga chikkin birni, suka
iske kammar yada ya faḍa masu: suka
shiriya paska.

17 Sa'anda mareche ya yi ya zo tare da
18 su goma sha biyu. Suna zamne suna
chi, sai Isa ya che, Hakika ina che maku,
Ḍaya dagga chikkinku za ya bashe ni,
19 wanda ya ke chi tare da ni. Suka soma
yin baḳinchikki, suna ta che masa da ḍaya
20 ḍaya, Ko ni ne? Ya che masu, Ḍaya
ne dagga chikkin goma sha biyuḍin, shi
wanda ya ke sa hannu tare da ni a-chik-
21 kin akushi. Gamma Ḍan mutum yana
taffiya, kammar yada an rubuta a-kansa:
amma kaiton wannan mutum wanda am
bada Ḍan mutum ta hannunsa! gwoma
ga wannan mutum da ba a haife shi ba.

22 Suna chikkin chi, sai ya ḍauko gu-
rasa, sa'anda ya sa albarka, ya karya,
ya ba su, ya che, Ku ḍauki: wannan
23 jikina ne. Ya ḍauko tasa, sa'anda ya yi
godiya, ya ba su: dukansu suka sha dagga
24 chikkinta. Ya che masu, Wannan jinina
ne na alkawali, wanda an zubas domin
25 mutane dayawa. Hakika ina che maku,

Ba ni ḳara shan *ruwan* yayan annab, har
wachan rana da zan sha shi sabo a-
chikkin mulkin Allah.

26 Sa'anda suka yi raira waḳa, suka fita
zuwa duchin Zaitun.

27 Isa kuma ya che masu, Dukanku za
ku yi tuntuḅe: gamma an rubuta, Zan
buga makiyayi, tumaki kuma za su
28 watse. Amma bayanda na tashi, ni taffi
29 gabbanku zuwa chikkin Galili. Amma
Bitrus ya che masa, Ko duka za su yi tun-
30 tuḅe, banda ni. Isa ya che masa, Ha-
kika ina che maka, Yau a-chikkin daren
nan, kamin zakara ya yi chara so biyu,
31 za ka yi musuna so uku. Amma ya yi
magana da ḳarfi ḳwarai, Idan doïle ne
zan mutu tare da kai, ba ni yin musunka
ba. Hakkanan kuma dukansu suka faḍi.

32 Suka zo wani wuri wanda a ke che da
shi Gathsamani: ya che ma almajiransa,
Ku zamna dagganan, tukuna ina addu'a.

33 Sai ya ḍauki Bitrus da Yaḳub da Yohanna
tare da shi, ya soma damuwa dayawa,
34 yana wahalla mai-zafi. Ya che masu,
Raina ya yi baḳi ḳwarai har ya kai ga
mutuwa; ku zamna dagganan, ku yi
35 tsaro. Kuma ya yi gabba kaḍan, ya faḍi
a-ḳassa, ya yi addu'a, da ya yuwu sa'an
36 ta shuḍe masa. Ya che, Ya Abba, Uba,
abu duka ya yuwu a-gareka; ka kawas
mani da wannan tasa: amma dai ba
37 yada ni ke so ba, yada ka ke so. Ya zo,
ya iske su suna barchi, Ya che ma Bitrus,
Siman, kana barchi? ba ka iya tsaro ko
38 sa'a ḍaya ba? Ku yi tsaro ku yi addu'a,
domin kadda ku shiga chikkin jaraba:
gaskiya ruhu ya yarda, amma jiki ra-
39 rauna ne. Ya sake taffiya, ya yi addu'a,
40 yana faḍin magana ta da. Ya sake zuwa,
ya iske su suna barchi, gamma idanunsu
suka yi nauyi dayawa; suka rasa ma-
41 gana da za su amsa masa. Ya zo kuma
zuwa na uku, ya che masu, Ku yi ta

barchi yanzu, ku yi hutunku: ya issa;
sa'a ta yi; duba, am bada Ḍan mutum ga
42 hannuwan masu-zunubi. Ku tashi, mu
taffi: ga shi, wanda ya ke bashe ni yana
kusa.

43 Nan-da-nan, yana tsakkar yin ma-
gana, sai Yahutha, ḍaya dagga chikkin
su goma sha biyu, ya zo, tare da shi kuma
taro mai-girma da takuba da sanduna,
dagga wurin manyan malamai da ma-
44 rubuta da datiḅai. Wanda ya ke bashe
shi ya rigaya ya ba su alama, yana chewa,
Wanda na yi masa sumba duka, wannan
ne; ku damḳe shi, ku sa shi gabba a-
45 tsare. Sa'anda ya isso, nan-da-nan ya zo
wurinsa, ya che masa, Ya Rabbi; ya yi
46 ta yi masa sumba. Suka sa masa hannu,
47 suka damḳe shi. Amma ḍaya dagga
chikkin waḍanda ke tsaye a-wurin ya
zare takobinsa, ya bugi bawan baban
48 liman, ya dache kunnensa. Isa ya amsa,
ya che masu, Kun fito, tare da takuba da

sanduna garin kama ni, sai ka che wurin
49 mafashi ne. Kowache rana ina tare da
ku a-chikkin haikali ina kwoiyasuwa, ba
ku damḳe ni ba: amma *an yi wannan*
50 domin maganar litatafai ta chikka. Du-
kansu suka bar shi, suka gudu.

51 Wani sarmayi ya bi baya tare da
shi, yana yafe da farin zanne, jikinsa a-
52 huntanche: suka damḳe shi; amma ya
bar farin zanne, ya gudu tsirara.

53 Suka kai Isa zuwa wurin baban
liman: dukan manyan malamai da da-
tiḅai da marubuta kuma suka taru a-
54 wurinsa. Amma Bitrus ya bi shi dagga
nesa, har zuwa chikkin fadar baban li-
man; yana zamne tare da dogarai, yana
55 jin ḍumin wuta. Manyan malamai kwa
da dukan fadanchi suna ta neman shaida
a-kan Isa da za su kashe shi; amma ba
56 su samu ba. Gamma mutane dayawa
suka kawo shaidar zur a-kansa, amma

57 shaidarsu ba ta yi baki ḍaya ba. Wa-
ḍansu kwa suka tashi tsaye, suka yi
58 shaidar zur a-kansa, suna chewa, Muka
ji shi yana chewa, Ni rushi haikalin nan
wanda an yi da hannuwa, chikkin yini
uku kuma in gina wani, ba da hannuwa
59 ba. Duk da hakka shaidarsu ba ta yi
60 baki ḍaya ba. Baban liman fa ya tashi
tsaye a-tsakka, ya tambayi Isa, yana
chewa, Ba ka amsawa da komi ba?
Minene wannan da waḍannan su ke
61 shaida a-kanka? Amma ya yi shuru, ba
ya amsa da komi ba. Baban liman ya
sake tambayatasa, ya che masa, Kai ne
62 Almasihu, Ḍan Mai-albarka? Isa ya
che, Ni ne shi: kuma za ku ga Ḍan mu-
tum a-zamne ga hannun dama na iko,
yana zuwa kuma tare da gizagizan samma.
63 Baban liman ya tsatsage tufafinsa, ya
che, Muna da sauran bukatar shaidu?
64 Kun ji swaḅo: mi kuka gani? Duk suka
hukumta masa shari'a, mutuwa ta lizimche

65 shi. Waḍansu fa suka fara tofa masa
miyau, suna rufe fuskatasa, suna ma-
mare shi, suna che masa, Ka yi annabchi:
dogarai kuma suka ḳarḅe shi da duka.
66 Bitrus kuma yana ḳassa a-chikkin
fada, sai wata yarinya dagga chikkin ma-
67 aikatan baban liman ta zo; da ta ga
Bitrus yana jin ḍumin wuta, ta dube shi,
ta che, Kai ma kana tare da Ba-Nazarat
68 nan, Isa. Amma ya yi musu, yana
chewa, Ban san abin da ki ke faḍi ba,
ban kwa fahimta ba: ya fita zuwa zaure;
69 zakara ya yi chara. Yarinyan ta gan shi,
ta fara che ma na tsaye a-wurin kuma,
70 Wannan na chikkinsu ne. Amma ya
sake yin musu. Da aka jima kaḍan
kuma na tsaye a-wurin suka che ma
Bitrus, Hakika na chikkinsu ka ke; gam-
71 ma kai Ba-Galili ne. Amma ya soma la-
'ana da rantsuwa kuma, Ban san mutumen
72 nan ba wanda ku ke ambatonsa. Nan-
da nan zakara ya yi chara ta-biyu.

Bitrus ya tuna da magana, wada Isa ya
che masa, Tun zakara ba ya yi chara so
biyu ba, za ka yi musuna so uku. Da
ya tuna a-kan, ya yi ta kuka.

15 Nan-da-nan da safe manyan malamai
tare da datiḅai da marubuta, da dukan
fadanchi, suka yi shawara, suka ḍamre
Isa, suka ḍauke shi, suka bashe shi ga
2 Bilatus. Bilatus ya tambaye shi, Kai
sarkin Yahudawa ne? Ya amsa masa
3 ya che, Ka faḍi. Manyan malamai suka
4 kai sarassa da abu dayawa. Bilatus ya
sake tambayatasa, yana chewa, Ba ka
amsawa da komi ba? Ka duba abu daya-
5 wa da su ke sararka da su. Amma Isa ba
ya ḳara amsawa da komi ba; har Bilatus
ya yi mamaki.

6 Amma dai chikkin *kwanakin* idi ya
kan kwanto masu ḍamrere guda ḍaya
7 wanda suka roḳa a-gareshi. Akwoi wani
fa ana che da shi Barabbas, yana ḍamre

tare da waḍanda suka tayas, mutane
waḍanda suka yi kissankai chikkin taya-
8 suwa. Taro suka taffi suka fara roḳonsa
9 shi yi masu bissa ga aladatasa. Bilatus
ya amsa masu, yana chewa, Kuna so in
10 kwanto maku sarkin Yahudawa ? Gam-
ma ya gane sabada kishi manyan malamai
11 suka bashe shi. Amma manyan mala-
mai suka kutta taro, domin shi kwanto
12 masu Barabbas. Bilatus ya sake amsa
masu, *ya che*, Mi zan yi fa da wanda ku ke
13 che da shi Sarkin Yahụdawa ? Suka
tada muriya kuma, A gichiye shi!
14 Bilatus ya che masu, Donmi, wache mu-
gunta ya yi ? Amma suka yi ihu ḳwarai,
15 A gichiye shi. Bilatus, domin yana so
ya kwantadda hankalin taro, ya kwanto
masu Barabbas, bayanda ya duki Isa
kuma, ya bashe shi, domin a gichiye shi.

16 Yan yaḳi suka shigadda shi chikkin
fada, wato Praitorion ke nan; suka
17 kirrawo dukan taron yan yaḳi. Suka

yafa masa shunaiya, suka tubka rawani
18 na ḳaya, suka sa masa; suka fara gaishe
19 shi, A gaishe ka, Sarkin Yahudawa! Suka
buga kansa da gora, suka tofa masa
miyau, suka yi masa sujada, suna dur-
20 ḳussa. Sa'anda suka yi masa ba'a, suka
tuḅe masa shunaiyan, suka yafa masa
tufafinsa. Suka kai shi woje domin su
21 gichiye shi. Ga wani kuma, Siman Ba-
Kairawani, uban Iskandari da Rufus,
yana taffowa dagga karkara, yana wu-
chewa, sai suka tilasa masa shi taffi tare
da su, domin shi ḍauki gichiyensa.
22 Suka zo da shi wani wuri wai shi Golgo-
tha, wato, Wurin Ḳwaluwa ke nan, da
23 am bada fasarassa. Suka miḳa masa wine
garwaye da myrrh; amma ba ya karḅa ba.
24 Suka gichiye shi, suka raraba tufafinsa
a-chikkinsu, suna jefa kuri'a a-kansu, *a ga*
25 abin da kowa za ya ḍauka. Sa'a ta uku
26 ke nan, aka gichiye shi. Aka yi rubutun
saratasa, *aka sa shi* bissa, SARKIN

27 YAHUDAWA. Tare da shi kuma suka
gichiye mafassa biyu, aka sa su ga gi-
chiyen itache; ḍaya a-hannun damansa,
29 ḍaya kuma a-hannun hagu. Waḍanda
su ke wuchewa suka yi masa baḳar ma-
gana, suna kaḍa kansu, suna chewa,
Ashe! kai mai-rushen haikali, mai-gina
30 shi kuma chikkin kwana uku, ka chechi
31 kanka, ka sabko dagga gichiye. Hakka-
nan kuma manyan malamai suna ba'a
a-tsakaninsu tare da marubuta, suka che,
Ya chechi waḍansu; ya kasa cheton
32 kansa. Bari Almasihu, Sarkin Israïla,
ya sabko yanzu dagga gichiye, mu gani
mu bada gaskiya. Su kwa waḍanda
aka gichiye su tare da shi suka zage
shi.

33 Sa'anda sa'a ta shidda ta yi, dufu ya
yi bissa dukan ḳassa har sa'a ta tara.
34 Wojen sa'a ta tara Isa ya kirra da muriya
mai-ḳarfi, Eloï, Eloï, Lama sabachthani?
wato, Ya Allahna, Ya Allahna, donmi

ka yashe ni, ke nan, da am bada fasar-
35 assa? Waḍansu dagga chikkin na tsaye
a-wurin, da suka ji, suka che, Ku duba,
36 yana kirran Iliya. Wani ya gudu, ya
chikka soso da ruwan tsami, ya sa shi
a-kan gora, ya ba shi domin ya sha, yana
chewa, Bari kurum; mu gani ko Iliya
37 ya zo garin ya sabko da shi. Isa ma
ya tada muriya da ḳarfi, kana ya sakki
38 ruhunsa. Zanne na haikali ya tsagu
ya rabu biyu tun dagga bissa har ḳassa.
39 Sa'anda centurion wanda ya ke tsaye
a-gabbansa, ya ga yada ya sakki ransa,
ya che, Hakika wannan mutum Ḍan
40 Allah ne. Akwoi waḍansu mata kuma
suna kallo dagga nesa: a-chikkinsu da
Maryamu Ba-Magdaliya, da Maryamu
uwar Yaḳub ḳarami da Yosi, da Salome
41 kuma; su ne suka bi shi, suna bauta
masa sa'anda yana chikkin Galili; da
waḍansu mata kuma waḍanda suka zo
Ḳuddus tare da shi.

42 Sa'anda mareche ya rigaya ya yi,
domin Lokachin yin shiri ke nan, wato,
43 washegari rana assabachi che, Sai Yu-
sufu Ba-Arimathiya, wani ba-fade mai-
sarauta, wanda shi da kansa kuma yana
sauraron sarautar Allah; ya shiga wurin
Bilatus gabba gaḍi, ya roḳa *a ba shi*
44 jikin Isa. Bilatus ya yi mamaki, yana
zatto ko ya rigaya ya mutu. Ya kirrawo
**centurion,** ya tambaye shi ko ya jima
45 da mutuwa. Sa'anda ya sami labari
dagga wurin centurion, ya yarda ma
46 Yusufu gangan jiki. Shi ma ya seyo
zanne, ya sabko da shi, ya yi masa lika-
fani da zannen, ya sa shi chikkin kabari
wanda aka haḳa a-chikkin duchi; ya
gangaro wani duchi kuma a-ḳofar kabari.
47 Maryamu Ba-Magdaliya da Maryamu
uwar Yosi suka duba wurinda aka sa
shi.

16 SA'ANDA rana assabachi ta wuche, Mar-
yamu Ba-Magdaliya, da Maryamu uwar
Yaḳub, da Salome kuma, suka seyi kayan
2 ḳamshi, domin su zo su shafe shi. Tun
da wuri fa a-chikkin rana ta fari ga
bakwoi, suka zo wurin kabarin lokachinda
3 rana ta fito. Suna magana da junansu
suna chewa, Wa za ya gangaras mamu da
4 duchin nan dagga ḳofar kabari? sa'anda
suka tada ido, suka ga an rigaya an gan-
garas da duchin: gamma yana da girma
5 ḳwarai. Sa'anda suka shiga kabarin, suka
ga wani sarmayi yana zamne a-hannun
dama, yana sanye da farar riga; suka yi
6 mamaki. Shi ma ya che masu, Kadda
ku yi mamaki; kuna neman Isa, Ba-
Nazarat, wanda aka gichiye shi; ya tashi:
ba shi nan ba; ku duba, ga wurin da aka
7 sa shi! Amma ku taffi, ku faḍa ma
almajiransa da Bitrus, Yana taffiya gab-
banku zuwa chikkin Galili: chan za ku

gan shi, kammar yada ya faḍa maku.
8 Suka fita ; suka sheḳa a-guje dagga wurin
kabarin ; gamma rawan jiki da mamaki
suka kama su : ba su faḍa ma kowa komi
ba ; gamma suna jin tsoro.

9 Lokachinda ya tashi fa da wuri bissa
rana ta fari ga bakwoi, ya fara bayanna
ga Maryamu Ba-Magdaliya, ita wada ya
fitarda aljanu guda bakwoi dagga chik-
10 kinta. Ta taffi ta faḍa ma waḍanda suna
tare da shi da, suna chikkin yin baḳin-
11 chikki da hawaye. Su fa, sa'anda suka
ji labari yana da rai, har ta gan shi, suka
ḳi bada gaskiya.

12 Bayan waḍannan al'amura ya ba-
yanna da wata kamma ga mutum biyu
dagga chikkinsu, sa'anda suna taffiya, a-
13 kan hanya zuwa karkara. Suka taffi suka

faḍa ma sauran : su kwa ba su ba su
gaskiya ba.
14 Dagga baya ya bayanna ga su goma
sha ḍaya da kansu ṣa'anda suna zamne
suna chin abinchi ; ya yi masu faḍa
sabada rashin bangaskiyarsu da taurin
zuchiyarsu, domin ba su gaskanta wa-
ḍanda suka gan shi bayan tashinsa.
15 Ya kuma che masu, Ku taffi chikkin
duniya duka, ku yi wa'azin Bishara ga
16 dukan halita. Wanda ya bada gaskiya
kuma an yi masa baptisma za ya chira ;
amma wanda ya ḳi bada gaskiya za a
17 kashe shi. Waḍannan alamomi kuma
za su bi bayan masu-bada gaskiya : a-
chikkin sunana za su fitarda aljanu ; za
18 su yi magana da waḍansu harsuna ; za
su ḍauki machizai, idan sun sha ko-
wanne guba, ba za ya chiwuche su da
komi ba ko kaḍan ; za su ḍibiya han-
nuwa a-kan marasa-lafiya, za su warke
kuma.

19 Sa'annan Ubangiji Isa, bayanda ya
yi masu magana, aka karɓe shi bissa
chikkin samma, ya zamna a-hannun dama
20 na Allah. Su kwa suka taffi, suka yi
wa'azi koïnna, Ubangiji yana yin aiki
tare da su, yana ḳarfafa magana da
alamomi da ke bin su. Amin.

# BISHARA DAGGA HANNUN LUḲA

1 Da shi ke *mutane* dayawa sun ḍauka su
rubuta labari a-kan waḍannan al'amura
da sun zamma tabattatu a-wurinmu,
2 kammar yada suka bada su garemu, mu
da mu ke shaidu na ido tun dagga farko
3 da masu-hidiman magana kuma, ni kuma
na ga ya yi kyau, da shi ke tun dafari na
bibiya abu duka daidai, in rubuta maka
bissa jeranta, ya Thawufilus mafifichin
4 nagarta; domin ka sansanche inganchin
zantatukan da aka sanashe ka.

5 A-chikkin zamanin Hirudus, sarkin
Yahudawa, akwoi wani malami sunansa
Zakariya, na wojen mayeyar Abiya:
yana da matatasa dagga chikkin ḍiyan

6 gidan Haruna, sunanta Alisabatu. Su
biyu fa masu-adilchi ne a-gabban Allah,
suna taffiya chikkin dokokin Ubangiji da
7 shikashikansa duka ba laifi. Amma ba
su da ḍa, gamma Alisabatu bakarariya
che, dukansu biyu kuma daḍaḍu ne chik-
kin kwanukansu.

8 Ananan, yana chikkin aikin mayeya
9 na malamta gabban Allah, bissa ga
al'adar aikin malami, kuri'a ta faḍo masa
shi shiga chikkin haikali na Ubangiji, shi
10 ḳona turare. Dukan taron mutane suna
woje suna addu'a wakatin ḳona turare.
11 Sai malaïkan Ubangiji ya bayanna ga-
reshi, yana tsaye ga hannun dama na
12 gadon sadaka na turare. Hankalin
Zakariya ya tashi sa'anda ya gan shi,
13 tsoro ya abko masa kuma. Amma ma-
laïka ya che masa, Kadda ka ji tsoro, ya
Zakariya : gamma an ji biḍarka, matarka
Alisabatu kuma za ta haifa maka ḍa, za
14 ka ba shi suna Yohanna. Za ka sami

murna da farinchikki; *mutane* dayawa
kuma za su yi murna da haifuwatasa.
15 Gamma za ya zamma mai-girma a-gabban
Ubangiji, ba za ya sha wine ba da ko-
wanne abu mai-sa maye; za a chikka shi
da Ruhu Mai-tsarḳi tun dagga chikkin
16 chikkin uwatasa. Dayawa kuma dagga
chikkin yayan Israïla, za ya juyadda su
17 wojen Ubangiji Allahnsu. Za ya taffi
gabba gareshi kuma da ruhun Iliya da
ikonsa, domin shi juyo da zukatan ubanni
zuwa yayaye, kangararu kuma su taffi
chikkin hikimar masu-adilchi; shi shiriya
ma Ubangiji kuma jama'a shiriyaya do-
18 minsa. Zakariya ya che ma malaïka,
Ḳaḳa zan san wannan? gamma tsofo ne
ni, matata kuma ta daḍe chikkin kwa-
19 nukanta. Malaïkan ya amsa, ya che masa,
Ni ne Jibraïlu, da ni kan tsaya a-wurin
Allah; aka aiko ni domin in zantadda
20 kai, in kawo maka wannan bishara. Ga
shi kuma, za ka yi shuru, ba za ka iya

magana ba, har rada al'amuran nan suka
tabatta, da shi ke ba ka amsa kalmomina
waḍanda za a chikka su chikkin waka-
21 chinsu. Mutane fa suna nan suna sau-
raron Zakariya, suna mamaki da jinki-
22 rinsa a-chikkin haikali. Sa'anda ya fito,
ya kasa yi masu magana : suka gane ya
ga wahayi chikkin haikali : shi kwa yana
ta yi masu nuni, yana zamne shuru.
23 Ananan, sa'anda kwanakin hidimassa
suka chikka, ya taffi gidansa.

24 Bayan waḍannan kwanaki Alisabatu
matatasa ta yi chikki ; ta ḅoye kanta wata
25 biyar, tana chewa, hakkanan ne Ubangiji
ya yi mani chikkin kwanakin da ya dube
ni, domin shi chirre mani abin zargina
wurin mutane.

26 Ananan chikkin wata na shidda aka
aiko malaïka Jibraïlu dagga wurin Allah
zuwa wani birni na Galili, sunansa Na-
27 zarat, zuwa wurin wata buduruwa wada

wani namiji yana tashinta, sunansa
Yusufu ne, na gidan Dawudu; sunan
28 buduruwa kwa Maryamu. *Malaïka* ya
shiga wurinta, ya che, A gaishe ki, ke da
ki ke mai-samun alheri, Ubangiji yana
29 tare da ke. Amma hankalinta ya tashi
ḳwarai da zanchen, ta yi zulumi kwa a-
ranta ko wache irin gaisuwa che wannan.
30 Malaïka ya che mata, Kadda ki ji tsoro
ya Maryamu, gamma kin sami tagomashi
31 wurin Allah. Ga shi kwa, za ki yin
chikki, za ki haifi ḍa, za ki ba shi suna
32 ISA. Shi za ya zamma mai-girma, za
a che da shi Ḍan Maḍaukaki: Ubangiji
Allah kuma za ya ba shi kursiyi na ubansa
33 Dawuda: za shi yin mulki kuma bissa
gidan Yaḳub har abada; mulkinsa kwa
34 ba shi da matuḳa. Maryamu ta che ma
malaïka, Ḳaḳa wannan za shi zamma, da
35 shi ke ban san namiji ba? Malaïka ya
amsa, ya che mata, Ruhu Mai-tsarki za
ya jiḍo maki, ikon Maḍaukaki kuma za

ya innuwantadda ke : domin wannan kwa
abin nan da za a haifa, za a che da shi
36 mai-tsarki, Ḍan Allah. Ga kwa, Alisa-
batu danginki, ita kuma da tsufarta tana
da ḍa a-chikkinta : wannan kwa shi ne
wata na shidda gareta, ita wada aka che
37 mata bakarariya. Gamma babu magana
dagga wurin Allah da za ta rasa iko.
38 Maryamu ta che, Ga ni, baiwar Ubangiji ;
bissa ga faḍinka shi zamma mani. Ma-
laïka ya tashi, ya bar ta.

39 Maryamu kwa ta tashi chikkin kwa-
nakin nan, ta taffi ḳassa mai-duwatsu da
40 garaje, zuwa wani birni na Yahudiya ; ta
shiga chikkin gidan Zakariya, ta gaida
41 Alisabatu. Ya zamma kwa sa'anda Ali-
sabatu ta ji gaisuwar Maryamu, jariri
ya zaburra a-chikkin chikkinta. Alisa-
42 batu ta chikka da Ruhu Mai-tsarki ; ta
tada muriya da ḳarfi, ta che, Mai-albarka
ki ke chikkin mata, abin haifuwa na
43 chikkinki kuma mai-albarka ne. Dagga

inna fa wannan, har uwar Ubangijina za
44 ta zo gareni ? Gamma, ga shi, loka-
chinda muriyar gaisuwarki ta shiga kun-
nuwana, jaririn ya zaburra a-chikkin
45 chikkina domin farinzuchiya. Ita fa da
ta bada gaskiya mai-albarka che ; gam-
ma abin da an faḍa mata dagga wurin
46 Ubangiji za a chikka. Maryamu kwa ta
che,

Raina yana girmama Ubangiji,
47 Ruhuna kwa ya yi murna chikkin
Allah Mai-chetona.
48 Gamma ya duba ḳasḳantar baiwa-
tasa :
Duba fa, dagga nan gabba tsara
duka za su che da ni mai-albar-
ka.
49 Gamma shi da shi ke mai-iko ya yi
al'amura masu-girma gareni ;
Sunansa kwa mai-tsarki ne.
50 Jinḳansa kuma dagga tsara zuwa
tsara ne

Bissa masu-tsoronsa.
51 Da zira'assa ya gwoda ḳarfi ;
Masu-girman kai *kwa* na wojen shawarar zuchiyarsu ya warwatsa su.
52 Ya tuḅe masu-iko dagga kursiyinsu,
Ya ḍaukaka ḳasḳantatu.
53 Ya ḳosadda mayungwata da alherai ;
Amma ya salami mawadata *hannu* wofi.
54 Ya taimaki barransa Israïla,
Domin shi tuna da jinḳai
55 (Kammar yada ya faḍa ma ubanninmu)
Zuwa ga Ibrahim da tsatsonsa kuma har abada.

56 Maryamu kwa ta zamna wurinta wojen wata uku, kana ta komo gidanta.

57 Ananan kwanakin Alisabatu suka chikka da za ta haifu ; har kwa ta haifi ḍa.

58 Makusantanta da danginta suka ji Uban-
giji ya ḍaukaka jinḳansa a-gareta; suka
59 yi murna tare da ita. Ananan a-kan rana
ta takwas, suka zo domin su yi ma yaro
kachiya; da suna so su ba shi suna
60 Zakariya, bissa ga sunan ubansa. Amma
uwatasa ta yi magana, ta che, Ba hakka
61 ba; za a che da shi Yohanna. Suka
che mata, A-chikkin danginki babu wanda
62 a ke kirransa da wannan suna. Suka yi
nuni ga ubansa, *suna tambayassa* abin da
63 ya ke so a che da shi. Shi ya biḍi allo,
ya rubuta, Sunansa Yohanna ne. Du-
64 kansu suka yi mamaki. Nan-da-nan ba-
kinsa ya buḍe, harshensa *ya sakki*, ya yi
65 magana, yana albarkata Allah. Tsoro
ya abko ma dukan waḍanda su ke kewoye
da su: aka barbaḍa labarin waḍannan
al'amura chikkin dukan ḳassa mai-du-
66 watsu ta Yahudiya. Dukan waḍanda
suka ji suka aje a-zuchiyarsu, suna chewa,
Wannan yaro fa, ḳaḳa za ya zamma?

Gamma hannun Ubangiji yana tare da shi.

67 Ubansa Zakariya kuma ya chikka da Ruhu Mai-tsarki, ya yi annabchi, yana chewa,

68 Albarka ga Ubangiji, Allah na Israïla;
Gamma ya ziyarchi mutanensa, ya yi masu pansa,
69 Ya tayar mamu da ḳafon cheto
A-chikkin gidan barransa Dawuda,
70 (Kammar yada ya faḍi ta bakin annabawansa masu-tsarki waḍanda su ke tun farkon zamani),
71 Cheto dagga abokan gabanmu, dagga hannun maḳiyanmu duka kuma;
72 Shi aike jinḳai kuma ga ubanninmu,
Shi tuna da alkawalinsa mai-tsarki;
73 Rantsuwa *ke nan* da ya rantse ma Ibrahim ubanmu, *chewa*,
74 Za ya ba mu, mu da mu ke chetatu dagga hannun maḳiyanmu,

Mu bauta masa ba da tsoro ba,
75 Chikkin tsarki da adilchi a-gabbansa dukan kwanakinmu.
76 I, ya kai yaro kuma, za a che da kai annabi na Maḍaukaki:
Gamma za ka taffi gabban fuskar Ubangiji garin ka shiriya tafarkunsa;
77 Garin bada sanin cheto ga mutanensa
Chikkin gafarar zunubansu,
78 Sabada jinḳai mai-tabshi na Allahnmu,
Inda assubahi dagga bissa za shi ziyarto mu,
79 Garin ya haskaka ma waḍanda su ke zamne chikkin dufu da innuwar mutuwa;
Shi shiriya ḳaffafunmu zuwa chikkin tafarkin lafiya.

80 Yaron ya yi girma, ya yi ḳarfi a-
ruhu, yana chikkin jeji har ranar bayan-
nuwatasa ga Israïla.

2 ANNAN chikkin waḍannan kwanaki, shela
ta fito dagga wurin Ḳaisar Augustus, a
2 rubuta dukan mazamnan duniya. Wan-
nan rubutu na fari ne chikkin kwanakin
3 da Kiriniyus yana mulkin Suriya. Duka
fa suka taffi domin su rubuta kansu,
4 kowa zuwa nasa birni. Yusufu kuma ya
tashi dagga Galili, dagga chikkin birnin
Nazarat, zuwa Yahudiya, zuwa birnin
Dawuda wanda ana che da shi Baitalah-
mi; domin shi dagga gida da dangin
5 Dawuda ya ke; garin shi rubuta kansa
tare da Maryamu, matatasa ta riḳo, ita
6 kwa tana da chikki. Tun suna chan fa,
7 kwanaki suka chikka da za ta haifu. Ta
kwa haifi ḍan farinta; ta naḍe shi chik-
kin tsuma, ta kwantadda shi chikkin
sakarkari, gamma babu sauran wurin
zammansu a-masabki.

8 Akwoi makiyaya a-chikkin wannan
yankin ḳassa suna kwana a-fili kwa, suna

9 tsaron garkensu da da dare. Sai ga
malaïkan Ubangiji ya tsaya wojensu,
darajar Ubangiji ta haskaka daura da su :
10 suka ji tsoro ḳwarai. Malaïka ya che
masu, Kadda ku ji tsoro ; gamma, ga shi,
na kawo maku bishara ta fariṅ-chikki
mai-girma wanda za ya zamma ga dukan
11 mutane : gamma chikkin wannan rana
an haife maku dagga chikkin birnin
Dawuda Mai-cheto, shi ne Almasihu
12 Ubangiji. Alama a-gareku ke nan ; Za
ku iske jariri a-nanaḍe chikkin tsuma,
13 yana kwanche a-chikkin sakarkari. Ba
labari, sai taron rundunan samma suka
kasanche *a-nan* tare da malaïka, suna
yabon Allah, suna chewa,

14 Alhamdu ga Allah a-chikkin ma-fi
ḍaukaki,
A-duniya kuma salama wurin mu-
tanen da ya ke murna da su
sarai.

15 Ananan sa'anda malaïku suka rabu da

su suka taffi samma, makiyaya suka che
ma junansu, Bari mu taffi yanzu har
Baitalahmi, mu ga wannan al'amarin da
ya faru, wanda Ubangiji ya sanashe mu.
16 Suka zo da garaje, suka iske Maryamu
da Yusufu, da jariri kuma yana kwanche
17 a-chikkin sakarkari. Sa'anda suka gan
shi, suka bada labarin batun da aka faḍa
18 masu a-kan wannan yaro. Dukan wa-
ḍanda suka ji suka yi al'ajibi da al'a-
muran da aka faḍa masu ta bakin ma-
19 kiyaya. Amma Maryamu ta kiyayadda
waḍannan al'amura, tana bimbini da su
20 a-chikkin zuchiyatta. Makiyayan fa
suka koma, suna girmama Allah, suna
yabonsa sabada dukan al'amuran da suka
ji da suka gani, kammar yada aka faḍa
masu.

21 Sa'anda kwana takwas suka chikka
da za a yi masa kachiya, aka ba shi suna
ISA, wanda malaïka ya ambata hakka
tun ba a yi shi chikkin chikki ba.

22 Sa'anda kwanakin tsarkakewarsu
bissa ga Attaurat ta Musa suka chikka,
suka zo da shi Ḳuddus, domin su miḳa
23 ma Ubangiji (kammar yada an rubuta
chikkin Attaurat ta Ubangiji, chewa,
Kowanne namiji wanda ya buḍe chikki
za a kirra shi mai-tsarki ga Ubangiji),
24 garin su bada sadaka kuma bissa ga abin
da an faḍa chikkin Attaurat ta Ubangiji,
chewa, Kurchiya biyu, ko yan tanta-
25 barai biyu. Ga kuma, wani mutum
chikkin Ḳuddus, sunansa Siman; wan-
nan mutum mai-adilchi ne, mai-ibada,
yana zuba ido ga ta'aziya ta Israïla:
Ruhu Mai-tsarki kuma yana bissansa.
26 Aka yi masa wahayi kuma dagga wurin
Ruhu mai-tsarki, ba za ya ga mutuwa
ba, sai dai ya ga Almasihun Ubangiji
27 tukuna. A-chikkin Ruhu fa ya shiga
haikali: sa'anda iyayen suka zo da
yaro Isa, garin su yi masa bissa ga
28 al'adar Attaurat, ya karḅe shi chikkin

hannuwansa, kuma ya albarkata Allah,
ya che,

29 Yanzu ya Ubangiji, ka bar bawanka
shi taffi lafiya,
Bissa ga maganarka;
30 Gamma idanuna sun ga chetonka,
31 Wanda ka shiriya a-gabban dukan
dangogi;
32 Haske mai-bayanna ga Al'ummai,
Daraja kuma ta jama'arka Israïla.

33 Ubansa da uwatasa suna mamaki da
34 magana da aka faḍi a-kansa; Siman fa
ya albarkache su, ya che ma uwatasa
Maryamu, Ki duba, wannan *yaro* an
sanya shi domin faḍuwa da tashin mu-
tane dayawa chikkin Israïla; domin ala-
35 ma kuma wada a ke kushenta; i kuma
takobi za ya zarta ranki: domin tunani
36 dagga zukata dayawa su tonu. Akwoi
kuma wata wai ita Hannatu, annabiya
che, yar Fanuïla che, dagga asalin Ashira

(ita kwa ta daḍe chikkin kwanukanta,
bayan budurchinta shekara bakwoi ta yi
37 tare da mijinta, tana gwamruwa kuma
shekara tamanin da huḍu), ba ta rabuwa
da haikali, tana sujada tare da tatawuï
38 da addu'oï dare da rana. A-chikkin wan-
nan sa'a ta zo, *da zuwanta fa* ta bada
godiya ga Allah, ta yi zanchensa kuma
ga dukan waḍanda su ke sauraron pansar
39 Ḳuddus. Sa'anda suka chikka dukan
abin da ke bissa ga Attaurat ta Ubangiji,
suka komo chikkin Galili, zuwa nasu
birni Nazarat.

40 Yaron yana girma, ya ḳarfafa, chikke
da hikima : alherin Allah yana bissansa.

41 Iyayensa kwa kowache shekara su
42 kan taffi Ḳuddus kwanakin paska. Sa-
'anda ya yi shekara goma sha biyu, suka
43 taffi bissa ga al'adar idi ; sa'anda suka
chikka kwanaki, suna chikkin komowa,
yaro Isa ya tsaya a-baya tukuna chik-

kin Ḳuddus ; iyayensa ba su da labari ;
44 amma suka yi taffiyar wuni, suna tsa-
mani yana chikkin jama'a ; suka neme
45 shi a-wurin dangi da idonsani : sa'anda ba
su gan shi ba, suka koma Ḳuddus, suna
46 nemansa. Ananan da aka kwana uku,
suka iske shi chikkin haikali, yana zamne
a-tsakkar malamai, yana jinsu, yana kwa
47 yi masu tantambaya : dukan waḍanda
suka ji shi suka yi mamaki da fahiminsa
48 da magana da ya ke mayasuwa. Sa'anda
suka gan shi fa, suka yi mamaki : uwatasa
kwa ta che masa, Yaro, donminene ka yi
hakka da mu ? ga ubanka da ni da baḳin-
49 chikki muka ṇeme ka. Ya che masu,
Inna abin da ya sa kuka neme ni ? ba ku
sani ba wajib ne a-gareni ina chikkin
50 sha'anin Ubana ? Ba su gane zanchen
51 da ya faḍa masu ba. Ya taffi tare da su,
ya zo Nazarat ; yana biyeya da su :
uwatasa kuma ta riḳe dukan al'amuran
nan a-chikkin zuchiyatta.

52 Isa kwa yana yin gabba a-chikkin
hikima da girma, da tagomashi wurin
Allah duk da mutane.

3 ANANAN chikkin shekara ta goma sha
biyar na mulkin Tibariyus Ḳaisar, Bi-
latus Ba-Bunti yana mai-mulkin Yahu-
diya, Hirudus kuma yana muḳadashin
Galili, ḍan-uwansa Filibbus yana mu-
ḳadashin ḳassar Ituriya da Tarakunitis,
Lisaniyas kuma yana muḳadashin Abi-
2 liya, chikkin kwanakin limanchin Han-
nana da Ḳayafa, maganar Allah ta zo ga
3 Yohanna ḍan Zakariya chikkin jeji. Ya
yi taffiya chikkin dukan ḳassar da ke
bakin Urdun, yana wa'azin baptismar
4 tuba zuwa gafarar zunubai; kammar
yada an rubuta chikkin litafin zantatukan
Ishaya annabi,

Muriyar mai-kirra a-chikkin jeji,
Ku shiriya hanyar Ubangiji,
Ku daidaita tafarkunsa.

5 Za a chikka kowanne kwarri,
Kowanne duchi da tudu kuma za a yi ḳassa da su ;
Karkatatu kuma za su komo sosai,
Munanan hanyoyi su zamma bai ḍaya ;
6 Dukan mai-rai kwa za ya ga cheton Allah.

7 Ya che ma taro fa waḍanḍa suna
fitowa garin shi yi masu baptisma, Ya ku
yayan kasaye, wa ya faḍakkadda ku ku
8 guje ma fushi mai-zuwa ? Ku fito da
yaya fa masu-issa tuba, kadda ku soma
chewa chikkin ranku kuma, Muna da
Ibrahim ubanmu : gamma na che maku,
Allah yana da iko ya tada yaya ga Ibra-
9 him dagga chikkin duwatsun nan. Ko
yanzu kwa an sa gatari ga gindin itatuwa :
kowanne itache fa da ba ya fito da yaya
na ḳwarai, ana sarassa, ana jefadda shi
10 chikkin wuta. Taro fa suka tam-
baye shi, suna chewa, Ḳaḳa fa za mu yi ?

11 Ya amsa, ya che masu, Mai-riga biyu
shi bayas ga wanda ba shi da ita ; mai-
12 abinchi kuma ya yi hakka. Waḍansu
masu-karḅan kurḍin ḳassa kuma suka zo
domin a yi masu baptisma, suka che masa,
13 Ya malam, ḳaḳa za mu yi ? Ya che masu,
Kadda ku amshi gabba da abin da an
14 sanya maku. Yan yaḳi kuma suka ṭam-
baye shi, suna chewa, Mu fa, ḳaḳa za mu
yi ? Ya che masu, Kadda ku yi ma ko-
wanne mutum zalumchi, kadda ku am-
shi haram ; ku hanḳura da biyanku.
15 Taron jama'a fa suna chikkin sau-
raro, mutane duka kwa suna zatto a-
chikkin ƶukatansu a-kan Yohanna, ko
16 watakila shi Almasihu ne ; Yohanna ya
amsa, yana che masu duka, Ni dai ina
yi maku baptisma da ruwa ; amma wanda
ya fi ni iko yana zuwa, maḅallen takal-
mansa ban issa ba in kwanche su : shi
za ya yi maku baptisma da Ruhu Mai-
17 tsarki da wuta kuma : matankaḍinsa

yana chikkin hannunsa da za ya tsarkake
fazayinsa sarai, ya tatara alkamma *ya kai*
rumbunsa; amma za ya ḳone shefi da
wuta wada ba ta ḅituwa.

18 Da waḍansu maganganun galgaḍi
dayawa fa ya yi ma jama'a Bishara;
19 amma Hirudus muḳadas, da shi ke
*Yohanna* ya tsauta masa a-kan zanchen
Hirudiya matar ḳanensa, sabada kuma
dukan miyagun aikeaike da Hirudus ya
20 yi, dagga bissani ya ḳara da wannan
kuma da ya kuble Yohanna chikkin
kurkuku.

21 Ananan kwa, sa'anda aka yi ma
dukan mutane baptisma, Isa kuma, ba-
yanda aka yi masa baptisma, yana addu-
22 'a, sai samma ta buḍe, Ruhu Mai-tsarki
kwa ya sabko da misalin jiki, kammar
kurchiya, a-bissansa, muriya kwa ta fito
dagga samma, Kai ne Ḍana ḳamna-
tache; da kai raina ya ji daḍi ḳwarai.

23 Isa da kansa, sa'anda ya soma *kwoi-*
*yasuwa*, yana wojen shekara talatin, shi
kwa ḍa ne (bissa ga abin da aka tsamani,
na Yusufu)

na Hali
24 na Matthatha
na Lawi
na Malki
na Yanna
25 na Yusufu
na Mattathiya
na Amos
na Nahoma
na Hasli
na Najjaya
26 na Ma'atha
na Mattathiya
na Shim'i
na Yusufu
na Yahutha
27 na Yohanna
na Risa
na Zarubabila
na Sha'alti'ila
na Niri
28 na Malki
na Addi
na Ḳusama
na Almodama
na Iri
29 na Yosi
na Ali'azara
na Yorima
na Matthata
na Lawi
30 na Shim'on
na Yahutha
na Yusufu
na Yonana
na Aliyaḳima

31 na Malaya
na Mainana
na Mattatha
na Nathana
na Dawuda
32 na Yassa
na Obida
na Bo'aza
na Salmon
na Nahshon
33 na Amminada-
ba
na Arama
na Hasron
na Farisa
na Yahutha
34 na Yaḳub
na Ishaḳu
na Ibrahimu
na Taraha
na Hora
35 na Saroja
na Ra'o
na Falaja
na Abira
na Shalaha
36 na Ḳinana
na Arfakshada
na Sama
na Nuhu
na Lamaka
37 na Matoshalaha
na Ahnoha
na Yarida
na Mahlil'ila
na Ḳinana
38 na Anosha
na Shita
na Adamu
na Allah

4 Isa kwa, chikke da Ruhu Mai-tsarki,
ya komo dagga Urdun, Ruhu kwa ya
2 bishe shi chikkin jeji kwana arbaïn,
Shaitan yana jarabatasa. Chikkin kwa-
nakin nan ba ya chi komi ba: sa'anda
3 suka chikka, ya ji yungwa. Shaitan ya
che masa, Idan kai Ḍan Allah ne, ka
umurchi duchin nan shi zamma gurasa.
4 Isa ya amsa, *ya che* masa, An rubuta, Ba
da abinchi kaḍai ba mutum za ya rayu.
5 Ya kai shi bissa, a-chikkin ḳyabtar ido
ya gwoda masa dukan mulkokin duniya.
6 Shaitan ya che masa, A-gareka ni bada
wannan sarauta duka, da darajassu:
gamma ni am ba; dukan wanda na nufa
7 kuma, shi ni ke ba. Idan fa ka yi sujada
8 a-gabbana, duka shi zamma naka. Isa
ya amsa, ya che masa, An rubuta, Ka yi
ma Ubangiji Allahnka sujada, shi kaḍai
9 ma za ka bauta masa. Ya kai shi
Ḳuddus, ya tsaishe shi a-bissa hasumiya

ta haikali, ya che masa, Idan kai Ḍan
Allah ne, faḍa da kanka dagganan:
10 gamma an rubuta,

Za ya ba malaïkunsa umurni a-
kanka, su tsare ka:

11 kuma,

Bissa hannuwansu za su ḍauke ka,
Kadda halama ka buga ḳaffarka
bissa duchi.

12 Isa ya amsa, ya che masa, An faḍi, Kadda
ka gwoda Ubangiji Allahnka.

13 Lokachinda Shaitan ya gamma ko-
wache jaraba, ya rabu da shi tukuna.
14 Isa kwa ya komo a-chikkin ikon Ruhu
zuwa chikkin Galili: labarinsa ya taffi
15 dukan ḳassashe na kewoye. Ya yi kwoi-
yasuwa chikkin majami'unsu, yana da
daraja wurin dukan mutane.

16 Ya zo Nazarat inda aka gwoye shi:
ya shiga chikkin majami'a bissa ga
al'adatasa rana assabachi, ya tashi ṭsaye

17 garin ya yi karatu. Aka miḳa masa li-
tafin Annabi Ishaya. Ya buḍe litafi, ya
iske wurinda aka rubuta,
18 Ruhun Ubangiji yana bissa gareni,
Gamma ya shafe ni in yi Bishara ga
talakawa:
Ya aiko ni domin in yi ma ḍamraru
shela ta sakki,
Da mayaruwar gani ga makafi,
In kwanche waḍanda an ḳuje su,
19 In yi shelar shekara ayananiya ta
Ubangiji.
20 Ya naḍe litafi, ya mayar ma mai-hidi-
man, ya zamna: dukansu chikkin ma-
21 jami'a suka zuba masa idanu. Ya fara
che masu, Yau an chikka wannan fasali
22 a-chikkin kunnuwanku. Dukansu suka
shaida shi, suna mamaki da zantatukan
alheri da suka fito bakinsa: suka che, Ko
23 wannan ba ḍan Yusufu ba ne? Ya che
masu, Lalai za ku faḍa mani wannan
karin magana, Ya mai-magani, ka war-

kadda kanka: dukan iyakar abin da
mun ji an yi a-Kafranahum, sai ka yi
24 dagganan kuma a-chikkin garinka. Ya
che, Hakika ina che maku, Ba wani
annabi abin karɓa ne a-chikkin nasa
25 gari. Amma gaskiya ina che maku,
Chikkin kwanakin Iliya akwoi gwamraye
dayawa chikkin Israïla, sa'anda samma ta
rufe shekara uku da wata shidda, kwa-
nakin da yungwa mai-girma ta abko
26 ma dukan ḳassa; amma ba a aiko Iliya,
wurin ko ḍaya a-chikkinsu ba, sai zuwa
Sarfatu kaḍai, chikkin ḳassar Sida, wurin
27 wata mache da ta ke gwamruwa. Chikkin
kwanakin Aliyasha'a annabi kuma akwoi
kutare dayawa a-chikkin Israïla; amma
ba a tsarkake ko ḍaya a-chikkinsu ba,
28 sai Nu'aman Ba-Suriyani kaḍai. Du-
kansu chikkin majami'a suka chikka da
29 fushi, da suka ji wannan; suka tashi,
suka fitarda shi bayan birni, suka kai shi
har goshin tudu inda aka gina birninsu,

30 domin su jefarda shi da ka. Amma ya
ratsa ta tsakkarsu, ya yi taffiyarsa.
31 Ya zo Kafranahum kuma, wani
birni na Galili. Yana kwoiya masu bissa
32 rana assabachi: suka yi mamaki da
kwoiyasuwatasa; gamma maganatasa
33 tana da iko. A-chikkin majami'a akwoi
wani mutum wanda shi ke da ruhun
aljan mai-ḳazamta; ya tada muriya da
34 ḳarfi, *yana chewa*, A! inna ruwanmu da
kai, ya Isa Ba-Nazarat? ka zo domin
ka halaka mu? Na san ko wanene kai,
35 Mai-tsarki ne na Allah. Isa ya tsauta
masa, yana chewa, Ka kame bakinka, ka
fito dagga chikkinsa. Sa'anda aljan ya
fyade shi a-tsakka, ya fito dagga chik-
kinsa, ba ya kwa yi masa chiwuta ba.
36 Mamaki ya abko masu duka, suka yi
zanche da junansu, suna chewa, Wache
magana che wannan? gamma da iko da
ḳarfi yana umurnin ḳazaman ruhohi,
37 suna kwa fita. Labarinsa fa ya taffi

kowanne wuri chikkin ḳassa da ke ke-
woye.

38 Ya tashi dagga chikkin majami'a,
ya shiga gidan Siman. Zazaḅi mai-zafi
kwa yana kame da sarakwar Siman;
39 suka roḳe shi dominta. Shi fa ya tsaya
a-kanta, ya tsauta ma zazaḅi; ya sakke
ta: nan-da-nan ta tashi, ta yi masu
hidima.

40 Da faḍuwar rana, dukan waḍanda
su ke da marasa-lafiya da irin chiwuta
dabam dabam, suka kawo su gareshi;
ya ḍibiya masu hannuwansa, kowanne
41 ḍayansu, ya warkadda su. Aljanu kuma
suka fito dagga chikkin mutane dayawa,
suna tada muriya, suna chewa, Kai Ḍan
Allah ne. Ya tsauta masu, ba ya bar su
su yi magana ba, gamma sun sansanche
Almasihu ne shi.

42 Sa'anda gari ya waye, ya fito, ya
taffi wani wuri da ba kowa: taro suka

binchiko shi, suka zo wurinsa kuma,
suna so su tsaishe shi, kadda ya rabu
43 da su. Amma ya che masu, Doïle sai in
yi Bishara ta mulkin Allah ga sauran bi-
rani kuma: gamma sabada wannan aka
aiko ni.

44 Yana ta yin wa'azi a-chikkin ma-
jami'u na Galili.

5 ANANAN taro suna matsatsi a-wurinsa,
suna jin maganar Allah, shi kwa yana
2 tsaye a-bakin ḳorama ta Janisarata; ya
ga jirage biyu suna tsaye a-bakin ḳo-
rama: amma masuna sun rigaya sun
3 fita, suna wankin tarori. A-chikkin jir-
gin nan *biyu* ya shiga ḍaya, wanda ke
na Siman, ya roḳe shi shi zakuḍa kaḍan
dagga gaḅa. Ya zamna kuma, ya kwoi-
4 ya ma taro dagga chikkin jirgi. Sa'anda
ya dena zanche, ya che ma Siman,
A zakuḍa zuwa wuri mai-zurfi, ka jefa
5 tarorinku domin su. Siman ya amsa,

ya che *masa*, Ya Ubangiji, dukan dare
muka yi wahalla, ba mu sami komi ba:
amma bissa maganarka sai in jefa tarori.
6 Da suka yi wannan, suka kama baban
taron kifaye, har tarorinsu suna so su
7 keche; suka yafato abokan tarayansu da
ke chikkin wanchan jirgi, su zo su tai-
make su. Suka zo, suka chikka jiragen
8 nan biyu, har suka soma nutsawa. Amma
Siman Bitrus, sa'anda ya gani, ya faḍi
wurin guwawun Isa, yana chewa, Ka fita
dagga wuṛina, ya Ubangiji, gamma ni
9 mutum mai-zunubi ne. Gamma ya yi
mamaki, har da dukan waḍanda su ke
tare da shi sabada kwasowar kifaye da
10 aka yi; hakkanan kuma Yaḳub da Yo-
hanna, yayan Zabadi da su ke abokan
taraya da Siman. Isa fa ya che ma
Siman, Kadda ka ji tsoro; dagga nan
11 gabba za ka kama mutane. Sa'anda
suka zo da jiragensu a-wojen gaḅa, suka
rabu da abu duka, suka bi shi.

12 Ananan, tun yana chikkin wani
birni, sai ga wani mutum chikke da ku-
turta: sa'anda ya ga Isa, ya faḍi bissa
fuskatasa, ya roḳe shi, yana chewa, Ya
Ubangiji, idan ka yarda, kana da iko ka
13 tsarkake ni. Ya miḳe hannu, ya taɓe
shi, yana chewa, Na yarda; ka tsarkaka.
Nan-da-nan fa kuturta ta rabu da shi.
14 Ya dokache shi kadda ya faḍa ma ko-
wanne mutum: amma ka taffi, ka nuna
kanka ga malami, bissa ga umurnin
Musa kuma ka yi baiko a-kan tsarka-
15 kewarka, domin shaida garesu. Amma
labarinsa ya ḳara yawaita: taro masu-
girma kwa suka taru garin su ji, a
warkadda su kuma dagga rashin lafiyarsu.
16 Amma ya toge zuwa jeji, ya yi ta
addu'a.

17 Ananan wata rana a-chikkin kwa-
nakin nan, yana kwoiyasuwa; waḍansu
Farisawa da masanan Attaurat suna
zamne a-wurin, waḍanda suka fito dagga

kowanne ḳauye na Galili da Yahudiya da
Ḳuddus: ikon Ubangiji yana tare da
18 shi domin warkasuwa. Sai ga mutane
suna ḍauke da wani mutum a-bissa
shimfiḍa, mai-chiwon inna: suna neman
su shigo da shi, su aje shi a-gabbansa.
19 Da ba su sami *hanya* da za su shigo da
shi ba sabada taro, suka hawo bissa
rufin gida, suka sabko da shi ta chikkin
rufi, tare da shimfiḍassa, a-tsakka gabban
20 Isa. Da ganin bangaskiyarsu, ya che,
Ya kai mutum, an gafarta maka zunu-
21 banka. Marubuta da Farisawa suka
soma tunani, suna chewa, Wanene wan-
nan mai-yin swaḅo? Wa ke da iko shi
22 gafarta zunubai, sai Allah kaḍai? Amma
Isa da ya gane tunaninsu, ya amsa, ya
che masu, Mi ku ke tunani a-chikkin
23 zukatanku? Wanne ya fi sauḳi, da
a che, An gafarta maka zunubanka; da
24 a che, Tashi, ka yi taffiya? Amma do-
min ku sani Ḍan mutum yana ka iko

a-duniya shi gafarta zunubai (ya che ma
mai-chiwon inna), Ina che maka, Tashi,
ka ḍauki shimfiḍarka, ka taffi gidanka.
25 Nan-da-nan ya tashi a-gabbansu, ya
ḍauki abin kwanchiyassa, ya taffi gi-
26 dansa, yana girmama Allah. Ḍimuwa ta
kama su duka, suka girmama Allah;
suka chikka da tsoro, suna chewa, Mun
ga waḍansu baḳin al'amura yau.

27 Bayan wannan ya fita, ya duba
wani mai-karḅan kurḍin ḳassa, sunansa
Lawi, yana zamne wurin karḅan garama,
28 ya che masa, Ka biyo ni. Shi kwa ya
29 bar abu duka, ya tashi ya bi shi. Lawi
kwa ya yi masa baban buki a-chikkin
gidansa: taro mai-girma kwa na masu-
karḅan kurḍin ḳassa da na waḍansu,
30 suna zamne, suna chi tare da su. Amma
Farisawa da marubutansu suka yi ma
almajiransa gunaguni, suna chewa, Don-
minene ku ke chi da sha tare da masu-
karḅan kurḍin ḳassa da masu-zunubi?

31 Isa ya amsa, ya che masu, Masu-lafiya
ba su da bukatar mai-magani; sai dai
32 masu-chiwuta. Ni ban zo domin in
kirra masu-adilchi ba, amma masu-zu-
33 nubi su tuba. Suka che masa, Alma-
jiran Yohanna su kan yi tatawuï dayawa,
su kan yi addu'oï kuma; hakkanan kuma
*almajiran* Farisawa; amma naka suna
34 chi suna sha. Isa ya che masu, Kuna da
iko ku sa yayan ḍakin amariya sụ yi
tatawuï tun ango yana tare da su?
35 Amma kwanaki suna zuwa; sa'anda an
ḍauka masu ango kuma, sa'annan chik-
kin waḍanchan kwanaki za su yi tatawuï.
36 Ya kuma yi masu misali; *ya che*, Ba
wanda ya kan chiro ḳyalle dagga chikkin
sabuwar riga ya toshe tsofuwar riga da
shi ba; gamma hakkanan ya tsaga
sabuwa *ke nan*, ḳyalle kuma dagga chik-
kin sabuwa ba za shi haḍuwa da tsofuwa.
37 Kuma ba wanda ya kan tsiyaya sabon
wine chikkin tsofofin salkuna; gamma

hakkanan sabon wine za ya passa sal-
kuna, shi da kansa ya zube, salkuna
38 kuma sai su lalache. Amma sai a sa
sabon wine chikkin sabobin salkuna.
39 Kuma ba mutum wanda sa'anda ya
rigaya ya sha tsofon wine ya kan so
sabon: gamma za ya che, Tsofon yana
da kyau.

6 Ananan bissa wata rana assabachi, yana
taffiya yana ratsa gonakin hatsi; alma-
jiransa suka karye zangarkun hatsi, suka
chi, suna murmurassu chikkan hannu-
2 wansu. Amma wadansu dagga chikkin
Farisawa suka che, Donmi ku ke yin
abin da ba ya halatta a yi bissa rana
3 assabachi? Isa ya amsa ya che, Ko
wannan ba ku karanta ba, abin da
Dawuda ya yi, sa'anda ya ji yungwa, da
4 shi, da wadanda ke tare da shi: da ya
shiga gidan Allah, ya dauko gurasa aji-
yaya, ya chi, ya kuma ba wadanda

ke tare da shi; abin da ba ya halatta
5 a chi sai ga malamai kadai? Ya che
masu, Dan mutum ubangijin assaba-
chi ne.

6 Ananan bissa wani assabachi, ya
shiga majami'a, ya yi ta kwoiyasuwa:
Wani mutum kwa yana nan, wanda
7 hannun damansa ya shanye. Marubuta
da Farisawa suka zuba masa ido, *su gani*
ko za ya yi warkasuwa a-kan assabachi;
8 domin su sami yada za su sare shi. Amma
shi ya san tunaninsu; ya kwa che ma
mutum wanda ya ke da shanyayen hannu,
Ka tashi, ka tsaya a-tsakka. Ya tashi,
9 ya mike tsaye. Isa ya che masu, Ina
tambayarku, Ya halatta rana assabachi
a yi nagarta ko kwa a yi barna? a chechi
10 rai, ko kwa a halaka? Ya duduba du-
kansu, ya che masa, Miko hannunka.
Ya yi *hakka;* hannunsa ya komo lafiya.
11 Amma suka chikka da hauka, suka yi
shawara da junansu abin da za su yi da Isa.

12 Ananan chikkin waḍannan kwanaki,
ya fita ya je wurin duchin garin ya yi
addu'a; dukan dare fa ya kwana yana
13 addu'a ga Allah. Sa'anda gari ya waye,
ya kirra almajiransa: dagga chikkinsu
ya zaḅe goma sha biyu, ya che da su
14 Manzani; Siman, wanda ya kuma che da
shi Bitrus, da Andarawus ḍan-uwansa, da
Yaḳub da Yohanna, da Filibbus da
15 Barthalamawus, da Matta da Toma, da
Yaḳub, *ḍan* Halfa, da Siman wanda
16 ana che da shi Mai-kishi, da Yahutha *ḍan*
Yaḳub, da Yahutha Iskaryoti, wanda
17 shi ke ma-chi amana; ya gangaro tare
da su, ya tsaya a-chikkin wani wuri mai-
fili, baban taro kwa na masu-binsa, da
mutane dayawa dagga chikkin dukan
Yahudiya, da Ḳuddus, da bakin bahar
na Sur da Sida, waḍanda suka zo garin
su ji shi, domin kuma a-warkadda su
18 dagga chiwuchechiwuchensu; waḍanda
ke fama da ruhohi masu-ḳazamta kuma,

19 aka warkadda su. Dukan taro fa suka
nemi su taḅa shi, gamma iko yana fitowa
dagga wurinsa, yana warkadda dukansu.
20 Ya tada idanunsa wojen almajiransa,
ya che, Masu-albarka ne ku matalauta;
21 gamma mulkin Allah naku ne. Masu-
albarka ne ku da ku ke da yungwa yanzu:
gamma za a ḳosadda ku. Masu-albarka
ne ku da ku ke kuka yanzu: gamma za
22 ku yi dariya. Albarka tana gareku sa-
'anda mutane suna ḳinku, su kan ware ku
dabam, suna zarginku, suna maida su-
23 nanku mugu, sabili da Ḍan mutum. A-
chikkin ranan nan ku yi murna, ku yi
tsalle *don farinchikki*: gamma duba,
ladanku mai-girma ne chikkin samma:
gamma hakkanan ubanninsu suka yi
24 ma annabawa. Amma kaitonku ma-
wadata! gamma kun rigaya kun sami
25 taku ta'aziya. Kaitonku, ku da ku ke
ḳosasu yanzu! gamma za ku ji yungwa.
Kaitonku, ku masu-dariya yanzu! gam-

ma za ku yi baḳinchikki da kuka.
26 Kaitonku, lokachin da dukan mutane za
su yabe ku ! gamma hakkanan ubanninsu
27 suka yi wa maḳariyatan annabchi. Am-
ma ku masu-ji, ina che maku, Ku yi
ḳamnar magabtanku, ku yi ma ma-
28 ḳiyanku nagarta, ku albarkachi masu-
zaginku ; waḍanda su ke wulakanta ku,
29 ku yi masu addu'a. Wanda ya mare ka
a-wannan kumatu ka juya masa wannan
kuma ; wanda ya amshe maka mayafi
30 kadda ka hana *masa* riga kuma. Ka
bayas ga kowanne mai-roḳonka ; wanda
ya ḳwache maka dukiyarka kuma, kadda
31 ka biḍe su *a-qareshi*. Kuma kammar
yada ku ke so mutane su yi maku, ku
32 yi masu hakkanan kuma. Idan kwa
kuna ḳamnar masu-ḳamnarku, wanne
abin yabo ne gareku ? gamma har da
masu-zunubi suna ḳamnar masu-ḳam-
33 nansu. Idan kuma kuna yin nagarta ga
waḍanda su ke yi maku nagarta, wanne

abin yabo ne gareku ? gamma har da
34 masu-zunubi suna yin wannan. Idan
kwa kuna bada ramche ga waḍanda ku
ke sa zuchiya za ku sami a-garesu, wanne
abin yabo ne gareku ? har da masu-
zunubi suna bada ramche ga masu-
zunubi, domin su sami kuma misalin *abin*
35 *da suka bayas.* Amma ku yi ḳamnar
magabtanku, ku yi masu nagarta, ku
bada ramche, kadda ku fidda zuchiya
daḍai ; ladanku kwa mai-girma ne, za ku
zamma yayan Maḍaukaki, gamma shi
mai-alheri ne ga marasa-godiya da mi-
36 yagu. Ku zamma masu-jinḳai, kammar
37 yada Ubanku mai-jinḳai ne. Kadda ku
zartas, ku kuma ba za a zartas maku :
kadda ku kayas, ku kwa ba za a kashe ku
ba : ku kwanche, za a kwanche ku kuma :
38 ku bayas, za a ba ku, mudu mai-kyau,
danḳarare, girgizaje, mai-zuba, za su
bayas chikkin ḳirjinku. Gamma da mudu
da ku ke aunawa da shi za a auna maku.

39 Ya kuma yi masu misali, Makafo
yana da iko shi ja ma makafo gora ? ko
duka biyunsu ba za su faḍi chikkin rami
40 ba ? Almajiri ba gabba da malaminsa
ya ke ba : amma kowa sa'anda ya chikka
41 za shi zamma kammar malaminsa. Don-
mi fa ku ke duban ḍan hakin da ke chik-
kin idon ḍan-uwanka, amma gungumen
da ke chikkin idonka ba ka kulla da shi
42 ba ? Ko kwa ḳaḳa kana da iko ka che
ma ḍan-uwanka, Ya ḍan-uwana, bari in
chirre ḍan hakin da ke chikkin idonka,
kai kwa da kanka ba ka lura da gungu-
men da ke chikkin ido naka ? Kai mai-
riya, ka fara chirre gungumen dagga
chikkin ido naka, kana za ka gani sarai
da za ka chirre ḍan hakin da ke chikkin
43 idon ḍan-uwanka. Gamma babu itachen
kirki da ke fidda munanan yaya ; ba
kwa mumunan itache da ke fidda yayan
44 kirki. Gamma kowanne itache bissa ga
yaya nasa a ke sansanche shi. Gamma

dagga wojen ḳaya ba a kan chirro ḅaure
ba, ba kwa dagga wojen sarḳaḳiya a kan
45 chirro annab ba. Mutum nagari dagga
chikkin ajiya mai-kyau ta zuchiyatasa ya
kan fito da abin da ke mai-kyau ; mugu
kwa dagga chikkin mugunyar ajiyatasa
yana fito da abin da ke mugu : gamma
dagga chikkin yalwar zuchiya bakinsa
ya ke zanche.

46 Donminene kwa kuna kirrana, Uban-
giji, Ubangiji, amma ba ku yin abubuwan
47 da na faḍi? Dukan wanda ke zuwa
gareni, yana kwa jin zantatukana, yana
aikata da su, ni kwatanta maku wanda
48 ya ke kamma da shi : yana kamma da
mutum mai-gina gida, ya yi haḳi har ya
yi zurfi, ya kaffa gindi bissa pa : sa'anda
rigyawa ta yi, ruwa ya kikilme gidan nan,
ba ya da iko ya raurawadda shi : domin
49 an gina shi da kyau. Amma wanda ya
ji, ba ya aikata ba, yana kamma da mu-
tum wanda ya gina gida bissa ḳassa ba

gindi ba ; rigyawa ta kikilme shi, nan-da-
nan ya faḍi ; risḅewar wannan gida kwa
mai-girma che.

7 BAYANDA ya gamma dukan batutuwansa
a-chikkin kunnuwan mutane, ya shiga
Kafranahum.
2 Sai wani bawan zarmai wanda ya
ke ma-ji daḍinsa, yana chiwo, yana bakin
3 mutuwa. Sa'anda ya ji labarin Isa, ya
aike masa datiḅai na Yahudawa, yana
biḍassa ya zo ya warkadda bawansa.
4 Su kwa, da suka zo wurin Isa, suka roḳe
shi da himma suna chewa, Ya issa da za
5 ka yi masa wannan : gamma yana son
al'ummarmu, da kansa kwa ya gina mamu
6 majami'armu. Isa ya taffi da su. Tun
ba ya yi nisa da gida ba tukuna, zarmai
ya aike abokai gareshi, suna che masa,
Ya Ubangiji, kadda ka yi wahalla ; gamma
ban issa ba da za ka shiga ḳalḳashin
7 rufina : domin wannan kuma ban maida

kaina na issa in zo gareka ba : amma ka yi
magana, yarona kuma za ya warke.
8 Gamma ni kuma mutum ne a-ḳalḳashin
hukumchi, ina kwa da yan yaki a-han-
nuna : ni kan che ma wani, Je ka, ya
kan je ; in che ma wani, Ya ka, sai ya zo ;
in che ma bawana, Ka yi kaza, sai ya yi.
9 Sa'anda Isa ya ji wannan, ya yi mamaki
da shi, ya waiwaya wojen taron da ke
binsa, ya che masu, Ina che maku, Ko
chikkin Israïla ban iske bangaskiya da
10 girma hakka ba. Su waḍanda aka aiko
su, da suka koma gida, suka iske bawan
sarai.

11 Ananan da aka jima kaḍan ya taffi
wani birni wanda ana che da shi Nayin ;
almajiransa suka taffi tare da shi, da kuma
12 taro mai-yawa. Ananan da ya kusanchi
ḳofar birni, sai ga wani matache, ana
ḍauke da shi, tilo ne ga uwatasa, ita kwa
gwamruwa che : mutane dayawa kuma
dagga chikkin birni suna tare da ita.

13 Sa'anda fa Ubangiji ya gan ta, ya yi
juyayi bissa gareta, ya che mata, Kadda
14 ki yi kuka. Kuma ya kusato ya taḅa
ana'ashi: masu-ḍauka suka tsaya. Ya
che, Sarmayi, ina che maka, Ka tashi.
15 Matachen ya tashi zamne, ya soma yin
magana. Ya bada shi ga uwatasa.
16 Tsoro ya kama *su* duka: suka girmama
Allah, suna chewa, Wani annabi mai-
girma ya tashi dagga chikkinmu: kuma,
17 Allah ya ziyarchi mutanensa. Wannan
magana a-kansa ta yaḍu chikkin dukan
Yahudiya, da dukan ḳassa da ke kewoye.

18 Almajiran Yohanna suka ba shi la-
19 barin dukan waḍannan al'amura. Yo-
hanna kwa ya kirrawo guda biyu dagga
chikkin almajiransa, ya aike su wurin
Ubangiji, yana chewa, Kai ne shi mai-
zuwan *nan*, ko kwa mu yi sauraron wani
20 *dabam?* Sa'anda mutanen nan suka zo
wurinsa, suka che, Yohanna Mai-yin bap-
tisma ya aiko mu gareka, yana chewa

Kai ne shi mai-zuwan, ko kwa mu yi
21 sauraron wani *dabam?* A-chikkin sa'an
nan, ya warkadda *mutane* dayawa dagga
chiwuchechiwuche da alobai da miyagun
ruhohi; waḍansu dayawa kwa da su ke
22 da makamta ya ba su ganin *gari*. *Isa*
ya amsa, ya che masu, Yi taffiyarku, ku
faḍa ma Yohanna abin da kun gani
kun ji kuma; makafi suna karḅa ganin
gari, guragu suna taffiya, kutare ana
tsarkake su, kurame suna ji, ana tada
matatu, ana yi ma talakawa wa'azin
23 Bishara. Shi ne da albarka kwa, dukan
wanda ba za ya sami sanadin tuntuḅe
chikkina ba.

24 Sa'anda manzanin Yohanna suka
tashi, ya soma yi ma taro zanche a-kan
Yohanna, Kuka taffi chikkin jeji garin
duban minene? ko karra wanda iska
25 yana raurawadda shi? Amma garin du-
ban minene kuka taffi? ko mutum mai-
yafe da tufafi masu-tabshi? Ku duba fa.

waḍanda su ke yafe da tufafi masu-ḳawa,
da masu-zamman anishuwa, a-chikkin
26 faduwan sarakuna su ke. Amma kuka
fita garin duban minene? annabi ne?
I, ina che maku, har ya fi gabban annabi
27 dayawa. Shi ne wannan wanda aka ru-
buta shi,

Ku duba, ina aiko manzona a-gabban
fuskarka,
Wanda za shi shiriya tafarkinka a-
gabbanka.

28 Ina che maku, A-chikkin waḍanda an
haife su wojen mata babu wanda ya fi
Yohanna girma: duk da hakka, wanda
shi ke ḳanḳani a-chikkin mulkin Allah
29 ya fi shi girma. Dukan mutane sa'anda
suka ji, duk da masu-karḅan kurḍin
ḳassa, suka baratadda Allah, da aka yi
masu baptisma da baptismar Yohanna.
30 Amma Farisawa da masanan Attaurat
suka kakaḅe wa kansu shawarar Allah,
da ba su sami baptisma a-gareshi ba.



 

31 Da mi fa zan kwatanta mutanen tsaran
32 nan, suna kwa kamma da minene? Suna
kamma da yara waḍanda su ke zamne
chikkin kasuwa, suna kirran juna, suna
chewa, Muka yi maku busa, ba ku yi
rawa ba; muka yi kuka, ba ku yi hawaye
33 ba. Gamma Yohanna Mai-yin baptisma
ya zo, ba da chin gurasa ba, ba kwa da
shan wine ba; kun che, Yana da aljan.
34 Ḍan mutum ya zo, yana chi yana sha;
kun che, Ga mutum mai-zwarin chi, mai-
zwarin shan wine, abokin masu-karḅan
35 kurḍin ḳassa da msau-zunubi! Hikima
kwa tana barata wojen yayanta duka.

36 Wani fa dagga chikkin Farisawa ya
biḍe shi ya chi tare da shi. Ya kwa
shiga gidan Ba-Farisin, ya zamna wurin
37 chi. Sai ga wata mache, mai-zunubi,
wada tana chikkin birni; sa'anda tạ san
yana zamne wurin chi chikkin gidan Ba-
Farisin, ta kawo ḳarau na man ḳamshi,
38 tana tsaye a-baya wojen ḳaffafunsa, tana

kuka, ta soma jiḳa ḳaffafunsa da hawa-
yenta, ta shafe su da gashin kanta, ta
dinga sumbar ḳaffafunsa, ta goge su da
39 man ḳamshi. Ananan lokachinda Ba-
Farisin wanda ya kirra shi ya ga wannan,
ya yi magana a-ransa, yana chewa,
Wannan mutum, da annabi ne, da ya
gane ko wache che machen nan da ta ke
taḅa shi, da ko irinta, maï-zunubi che.
40 Isa ya amsa, ya che masa, Siman, ina
41 da abin da zan faḍa maka. Ya che,
Malam, sai ka faḍi. Wani mai-bada
bashi yana da mabarta biyu: ḍaya
penny ḍari biyar ke kansa, ḍaya kuma
42 penny hamsin. Sa'anda ba su da abin
biya, ya yafe masu duka biyu. A-chikkin
43 su fa wanene za ya fi sonsa? Siman ya
amsa, ya che, Ina tsamani, shi wanda
aka yafe masa mai-yawa. Ya che masa,
44 Ka yanka daidai. Ya waiwaya wojen
machen, ya che ma Siman, Kana ganin
machen nan? Na shiga gidanka, ba ka

ba ni ruwan *wankin* sawayena ba : amma
ita ta jiḳa sawayena da hawayenta, ta
45 shafe su da gashinta. Kai ba ka yi mani
sumba ba : amma ita, tun lokachin da na
shigo, ba ta dena yi ma ḳaffafuna sumba
46 ba. Kai ba ka goge kaina da mai ba :
amma ita, ta goge ḳaffafuna da man
47 ḳamshi. Domin wannan ina che maka,
Zunubanta da su ke dayawa, an gafarta
su ; ita fa ta yi ḳamna dayawa : amma
shi wanda an gafarta masa kaḍan, ḳamna
48 kaḍan ya ke yi. Ya che mata, An gafarta
49 *maki* zunubanki. Na zamne wojen abin-
chi tare da shi, a-chikkin ransu suka
soma chewa, Wanene wannan har da ya
50 ke gafarta zunubai ? Ya che ma machen,
Bangaskiyarki ta cheche ki ; ki taffi
lafiya.

8 ANANAN da aka jima kaḍan, ya yi ta
yawo a-chikkin birane da ḳauyuka, yana
wa'azi, yana kawo Bishara ta mulkin

Allah, tare da shi kuma su goma sha biyu,
2 da waḍansu mata da aka warkadda su
dagga miyagun ruhohi da chiwuchechi-
wuche, ita Maryamu wada ana che da ita
Magdaliya, wada aljanu bakwoi suka fita
3 dagga chikkinta, da Yuwanna matar
Kuza wakilin Hirudus, da Susannatu, da
waḍansu dayawa, da su ke yi masu
hidíma dagga chikkin dukiyarsu.

4 Sa'anda taro mai-yawa ya tataru,
dagga chikkin kowanne birni kuma suka
zo wurinsa, sai ya yi magana da misali, *ya*
5 *che*, Mai-shibka ya fita domin shi shibka
irinsa : yana chikkin yin shibka, sai wa-
ḍansu suka faḍi a-kan hanya ; aka tatake
ḳalḳashin sawaye, tsuntsayen samma suka
6 chanye. Waḍansu suka faḍi a-kan pa ;
da suka soma girma, sai suka yi yaushi,
7 don ba su da lema. Waḍansu suka faḍi
a-tsakkar ḳaya ; ḳaya suka yi girma tare,
8 suka shaḳe su. Waḍansu suka faḍi a-
chikkin ḳassa mai-kyau, suka chirro, suka

bada yaya riḅi ḍari. Yana faḍin wannan,
sai ya tada muriya, *ya che*, Wanda ya ke
da kunnuwa na ji, shi ji.

9 Almajiransa suka tambaye shi yada
10 misalin nan ya ke. Ya che, Ku aka ba
da za ku san asiran mulkin Allah : amma
ga sauran *mutane*, sai da misalai ; domin
bissa ga gani, kadda su gani, bissa ga ji,
11 kadda su fahimta. Misalin ke nan : Iri
12 maganar Allah ne. Na kan hanyan nan,
su ne sun ji ; sa'annan Shaitan ya zo ya
amshe magana a-zukatansu, domin kadda
13 su bada gaskiya su chira. Na kan pan
nan, su ne lokachinda sun ji, su kan karḅi
magana da farinchikki ; su ba su da asali,
yan kwanaki kaḍan suna bada gaskiya,
14 lokachin jaraba kuma su ridda. Waḍan-
da suka faḍi chikkin ḳaya, su ne sun ji,
kuma chikkin taffiyarsu sun shaḳe da
sha'ani, da wadata, da anishuwa ta wan-
15 nan rai, ba su bada yayan kirki ba. Na
chikkin ḳassa mai-kyau, su ne chikkin

zuchiya mai-gaskiya mai-kyau, sa'anda
sun ji magana, su kan riḳe da ita, da
hanḳuri su kan fidda yaya.

16 Kuma ba wanda ya kan kunna fitilla,
sa'annan ya rufe ta da tukunya, ko kwa
ya aje ta ḳalḳashin gado; amma bissa
alkuki za ya sanya ta, domin masu-shi-
17 gowa su ga haske. Gamma ba abin da
ke a ḅoye da ba za ya bayanna ba; ba
kwa asiri da ba za a san shi, shi tonu
18 kuma. Ku yi lura fa yada ku ke ji:
gamma dukan wanda ya ke da abu, shi
za a ba; kuma dukan wanda ba shi da
abu, dagga wurinsa za a amshe har abin
da ya ke tsamani yana da shi.

19 Ananan uwatasa da yan-uwansa suka
zo gareshi, suka kasa issa wurinsa sabada
20 taro. Aka faḍa masa, chewa, Uwarka da
yan-uwanka suna woje a-tsaye, suna so
21 su gan ka. Amma ya amsa, ya che
masu, Waḍanda suna jin maganar

Allah, suna aikata ta, su ne uwata da
yan-uwana.

22 Ananan a-kan rana ḍaya chikkin
kwanakin nan, ya shiga chikkin jirgi, da
shi da almajiransa; ya che masu, Mu
taffi wanchan ḳetaren ḳorama: suka
23 tashi. Amma sa'anda suna chikkin taffi-
ya, barchi ya ḍauke shi: hadarin iska ya
sabko bissa ḳorama; suka yi ta chikka *da*
24 *ruwa*, suna chikkin hatsari. Suka zo
wurinsa, suka falkadda shi, suna chewa,
Ya Ubangiji, Ubangiji, muna halaka. Ya
falka, ya tsauta ma iska da haukan ruwa:
25 suka huchi, natsuwa ta samu. Ya che
masu, Inna bangaskiyarku? Su da su
ke jin tsoro, suka yi mamaki, suna che ma
junansu, Wannan fa wanene, har da
iska da ruwa yana umurninsu, suna
kwa ji?

26 Suka kai ḳassar Garasinawa, wada ta
27 ke fuskantar Galili. Sa'anda ya fito ya

hawo tudu, sai wani mutum dagga chikkin
birni ya gammu da shi, yana da aljanu;
ya daḍe rabuwansa da yafa tufafi, ba ya
zamna a-gida ba, amma wurin kabarbari.
28 Sa'anda ya ga Isa, ya yi kururuwa, ya
faḍi a-gabbansa, da babar muriya ya che,
Inna ruwana da kai, ya Isa, Ḍan Allah
Maḍaukaki? Ina roḳonka, kadda ka yi
29 mani azaba. Gamma ya umurchi ḳaza-
min ruhun shi fito dagga chikkin mutumen
nan. Gamma ya daḍe yana ta kama
shi: aka tsare shi, aka ḍamre shi da sar-
ḳoḳi da maruruwa; amma ya kan tsun-
tsunke ḍamreḍamre, kana aljan ya kore
30 shi zuwa jeji. Isa ya tambaye shi, Ḳaḳa
sunanka? Ya che, Tulli; gamma aljanu
31 dayawa suka shiga chikkinsa. Suka roḳe
shi kadda ya umurche su su taffi ramin.
32 Akwoi fa garken gursunai mai-yawa a-
chan, suna kiwo bissa duchi: suka roḳe
shi shi yarda masu su shiga chikkinsu.
33 Ya kwa yarda masu. Aljanu kwa suka

fita dagga chikkin mutumen, suka shiga
chikkin gursunai: garke ya zararo gan-
garen duchi har chikkin ḳorama, suka
34 shaḳe. Sa'anda masu-kiwonsu suka ga
abin da ya faru, suka gudu, suka bada
35 labari chikkin birni da ḳauye. Aka fito
garin a duba abin da ya faru; aka zo
wurin Isa, aka iske mutum wanda aljanu
suka fita dagga chikkinsa, yana zamne a-
wojen ḳaffafun Isa, yana yafe da tufafi,
yana chikkin hankalinsa kuma: suka ji
36 tsoro. Waḍanda suka gani suka bada
labari aka chechi wanda aljanu ke mul-
37 kinsa. Dukan mutanen ḳassar Garasi-
nawa a-wojen nan, suka roḳe shi shi tashi
wurinsu; gamma baban tsoro yana riḳe
da su; ya kwa shiga chikkin jirgi ya koma.
38 Amma mutumen nan wanda aljanu suka
fita dagga chikkinsa, ya roḳe shi shi
zamna tare da shi: amma ya salame shi,
39 yana chewa, Ka koma gidanka, ka yi
shelar al'amura masu-girma da Allah ya

yi maka. Shi ma ya yi taffiyassa, yana
ta shela chikkin dukan birni al'amura
masu-girma da Isa ya yi masa.

40 Da komowar Isa, taro suka yi masa
maraba; gamma dukansu suna jiransa.
41 Ga kwa wani mutum ya zo, ana che da
shi Yaïrus, shi kwa hakimin majami'a
ne: ya faḍi a-gabban Isa, ya roḳe shi shi
42 zo chikkin gidansa; gamma yana da ḍiya
ita ḍaya, shekarunta wojen goma sha
biyu ne, tana kwanche, tana mutuwa.
Amma chikkin taffiyatasa taro suna matsa
shi.

43 Wata mache kwa wada jininta yana
zuba shekara goma sha biyu, ta kwa
ḅatar da abin zamman garinta duka
wurin masu-magani, ba ta warkuwa ga
44 kowa, ta zo dagga bayansa, ta taḅa shafin
rigatasa: nan-da-nan zubar jininta ta
45 kaffe. Isa kwa ya che, Wanene ya taḅa
ni? Sa'anda duka suka yi musu, Bitrus

da waḍanda ke tare da shi suka che, Ya
Ubangiji, taro yana matsa ka, suna go-
46 gaiya da kai. Amma Isa ya che, Wani ya
taɓa ni : gamma na gane iko ya fita dagga
47 chikkina. Sa'anda machen ta ga ba a-
ɓoye ta ke ba, ta zo da rawan jiki, ta faḍi
a-gabbansa, ta furta a-gabban jama'a
duka abin da ya sa ta taɓa shi, da warkewa
48 da ta yi kuma nan-da-nan. Ya che mata,
Ḍiya, bangaskiyarki ta warkadda ke, ki
taffi lafiya.

49 Yana chikkin magana, sai *ga* wani
yana zuwa dagga gidan hakimin ma-
jami'a, yana chewa, Ḍiyarka ta rassu ;
50 kadda ka wahalda Malam. Amma Isa
da ya ji, ya amsa masa, *ya che*, Kadda ka
ji tsoro, sai dai ka bada gaskiya, za a
51 maishe ta lafiyeya. Sa'anda ya issa
gidan, ba ya bari kowa shi shiga tare da
shi ba, sai Bitrus, da Yohanna, da Yaḳub,
52 da uban yarinya, da uwatta. Dukansu
kwa suna kuka, suna bugun ḳirjinsu sa-

bada ita: amma ya che, Kadda ku yi
kuka; gamma ba matachiya ta ke ba,
53 amma barchi ta ke yi. Suka yi masa
dariya har da reni, sun sani ta mutu.
54 Amma shi da ya ḳama ta ga hannu, ya yi
kirra, yana chewa, Yarinya, ki tashi.
55 Ruhunta ya komo, ta tashi nan-da-nan;
56 ya umurta a ba ta abinchi. Iyayenta
suka yi mamaki: amma ya dokache su
kadda su faḍa ma kowa abin da aka yi.

9 Ananan ya kirra su goma sha biyu *su
taru* wuri ḍaya, ya ba su iko da hukumchi
bissa dukan aljanu, su warkadda chi-
2 wuchechiwuche kuma. Ya aike su su
yi wa'azin mulkin Allah, su warkadda
3 marasa-lafiya. Kuma ya che masu, Kad-
da ku ḍauki komi domin taffiya, ko sanda,
ko zabira, ko gurasa, ko kurḍi; kadda ku
4 yi riga biyu. Kowanne gidan da kuka
shiga, zamna chikki, a-nan kuma za ku
5 fita. Kuma dukan waḍanda ba su karḅe

ku ba, sa'anda za ku tashi dagga chikkin
birnin nan, ku karkaḍe ḳura dagga ḳaffa-
6 funku domin shaida a-kansu. Suka tashi,
suka bibiya ḳauyuka, suna Bishara, suna
warkasuwa koinna.

7 Ananan Hirudus muḳadas ya ji la-
barin abin da aka yi duka: ya damu
dayawa, domin waḍansu suna chewa,
8 Yohanna ya tashi dagga matatu; wa-
ḍansu kwa, Iliya ya bayanna; waḍansu
kwa, Wani dagga chikkin annabawa na
9 da ya tashi. Hirudus ya che, Na yanki
kan Yohanna: amma wanene wannan
wanda ni ke jin irin al'amuran nan a-
kansa? Ya biḍi ya gan shi,

10 Manzanin kuma, lokachinda suka
komo, suka farfaḍa masa abin da suka yi.
Ya kwa ḍauke su, ya raḅa da su a-wani
gari wanda ana che da shi Baitsaida.
11 Amma taro da suka gane wannan, suka bi
bayansa: ya karḅe su, ya yi masu zanche

a-kan mulkin Allah, waḍanda su ke bu-
katar warkasuwa kuma, ya warkadda su.
12 Rana ta fara sunkwiya; su goma sha
biyu suka zo, suka che masa, Ka
salami taro domin su taffi chikkin ḳau-
yuka da karkarai da su ke kewoye, su
sabka su sami abinchi: gamma wurin da
13 mu ke ba kowa. Amma ya che masu,
Ku ku ba su su chi. Suka che, Abin da
ke garemu ba ya fi dunḳulin *gurasa* biyar
da kifi biyu ba; sai ko mu taffi mu seyo
14 ma mutanen nan duka abinchi. Gamma
mazaje suka yi wojen hamsa. Ya che
ma almajiransa, Ku zamshe su, yanki
15 wojen hamsin hamsin. Suka yi, duka
16 aka zamshe su.. Ya ḍauko dunḳulin nan
biyar da kifi biyu, da ya tada idonsa
samma, ya albarkache su, ya kakarya;
ya ba almajiran su aje a-gabban taro.
17 Su kwa suka chi, duka suka ḳoshi: abin
da ya ragu na ɓarɓashi aka ḍauka, aka
chikka samfo goma sha biyu.

18 Ananan yana addu'a shi ḍayansa,
almajiransa suna tare da shi : ya tambaye
su, yana chewa, Taro suna che da ni
19 ko wanene ? Suka amsa, suka che, Yo-
hanna Mai-yin baptisma ; amma waḍansu,
Iliya ne ; waḍansu kuma, Ḍaya dagga
20 chikkin annabawa na da ya tashi. Ya che
masu, Amma ku kuna che da ni ko wa-
nene ? Bitrus ye amsa, ya che, Almasihu
21 na Allah. Ya ḳarfafa masu magana, ya
dokache su, kadda su faḍa ma kowa
22 wannan ; yana chewa, Doïle sai Ḍan
mutum ya sha wahallar abu dayawa,
datiḅai da manyan malamai da marubuta
su ki shi, a ḳashe shi, rana ta uku kuma
23 a tashe shi. Ya che masu duka, Idan
kowanne mutum yana nufi shi bi bayana,
sai shi yi musun kansa, shi ḍauki gichi-
24 yensa kowache rana, shi biyo ni. Gamma
dukan wanda ya ke nufi shi chechi ransa,
ḅadda shi ya ke yi ; amma dukan wanda
ya ke ḅadda ransa sabili da ni, wannan,

25 chetonsa ya ke yi. Gamma inna abin da
mutum ya ribata, ko da ya sami dukan
duniya, ransa shi ḅache masa ko ya ruḅu-
26 sadda shi ? Gamma dukan wanda za ya
ji kumya sabada ni da maganata, Ḍan
mutum kuma za ya ji kumya sabada shi
lokachinda yana zuwa da darajatasa, da
ta Uba, da ta malaïku masu-tsarki.
27 Amma ina faḍa maku, hakika akwoi
waḍansu dagga chikkin na tsaye a-nan
da ba za su ḍanḍana mutuwa daḍai, sai
sun rigaya sun ga mulkin Allah.

28 Ananan bayan *faḍin* waḍannan ma-
gana, da kwana wojen takwas, kana ya
ḍauki Bitrus da Yohanna da Yaḳub, tare
da su ya hawo duchin garin yin addu'a.
29 Yana chikkin addu'a, sai kammar fuska-
tasa ta sake, tufafinsa kuma suka zamma
30 farfaru masu-walḳiya. Sai ga mutum
biyu suna magana da shi, Musa ne da
31 Iliya ; suka bayanna da daràja, suka yi
maganar rassuwassa da za ya chikka a-

32 Kuddus. Bitrus fa da waḍanda ke tare
da shi, suna jin nauyi da barchi: amma
sa'anda suka falka sarai, suka duba
darajatasa, da mutanen nan biyu waḍanda
33 suna tsaye tare da shi. Ananan da za
su rabu da shi, Bitrus ya che ma Isa, Ya
Ubangiji, ya yi mamu kyau da muna nan
zamne: bari mu yi bukoki uku, ḍaya
dominka, ḍaya domin Musa, ḍaya domin
Iliya: ba ya san abin da ya ke faḍi ba.
34 Yana chikkin faḍin waḍannan magana,
sai girgije ya zo, ya innuwantadda su:
suka ji tsoro da suka shiga girgije.
35 Muriya ta fito dagga chikkin girgije,
tana chewa, Wannan Ḍana ne, zaɓaɓena:
36 ku ji shi. Sa'anda aka yi muriyan,
aka iske Isa shi kaḍai. Suka kame ba-
kinsu, a-chikkin kwanakin nan fa ba su
faḍa ma kowa komi ba a-chikkin abin da
37 suka gani. Ananan, washegari, sa'anda
suka gangaro dagga duchi, taro mai-yawa
38 suka gammu da shi. Sai ga wani mu-

tum dagga chikkin taro ya tada muriya,
yana chẹwa, Ya Malam, ina roḳonka ka
duba ḍana ; gamma shi ḍaya ne a-gareni :
39 ga kuma wani ruhu ya kan kama shi, ba
labari sai shi yi ihu ; ya kan kuma mu-
murḍe shi har shi yi kumfa, da kyar fa ya
kan rabu da shi, yana ḳuḳuje shi da zafi.
40 Ni ma na roḳi almajiranka su fitarda shi ;
41 amma ba su da iko. Isa ya amsa, ya
che, Ya tsara mara-aminchi, mai-karka-
chewa, har yaushe zan zamna tare da ku
ina jimrewa da ku ? kawo ḍanka nan.
42 Tun yana chikkin zuwa, aljan ya fyade
shi a-ḳassa, ya mumurḍe shi da zafi
ḳwarai. Amma Isa ya tsauta ma ḳaza-
min ruhu, ya warkadda yaron, ya mayar
43 da shi wurin ubansa. Dukansu suka yi
mamaki da girman Allah.

Amma tun dukansu suna al'ajibi da
dukan abin da ya yi, ya che ma alma-
44 jiransa, Ku bari waḍannan magana su
shiga chikkin kunnuwanku : gamma za a

bada Ḍan mutum a-chikkin hannuwan
45 mutane. Amma ba su fahimchi wannan
zanche ba, kuma yana ḅoye garesu, don
kadda su gane shi : suna jin tsoro kuma
su tambaye shi a-kan wannan zanche.

46 Bimbini fa ya tashi a-chikkinsu, ko
wanene dagga chikkinsu za ya fi girma.
47 Amma sa'anda Isa ya ga bimbinin zuchi-
yassu, ya ḍauko ḍan yaro ḳarami, ya sa
48 shi daura da shi, ya che masu, Dukan
wanda za ya karḅi ḍan ḳaramin yaron
nan a-chikkin sunana, ni ya ke karḅa :
kuma dukan wanda za ya karḅe ni, yana
karḅi wanda ya aiko ni : gamma wanda
shi ke ḳanḳani a-chikkinku duka, shi ne
baba.

49 Yohanna ya amsa, ya che masa,
Ubangiji, muka ga wani yana fitarda
aljanu chikkin sunanka ; muka hana
shi, domin ba tare da mu ya ke bi ba.
50 Isa ya che masa, Kadda a hana *shi* :

gamma wanda ba shi gaba da ku yana
wojenku.

51 Ananan, sa'anda kwanaki suka kusa
chikka da za a karḅe shi a-samma, ya
52 fuskanta sosai garin ya taffi Ḳuddus, ya
kuma aike manzani a-gabbansa : su kwa
suka taffi suka shiga wani ḳauye na
53 Samaritawa garin su shiriya masa. Am-
ma ba su karḅe shi ba, domin fuskatasa
54 ta nufi wojen Ḳuddus. Sa'anda alma-
jiransa Yaḳub da Yohanna suka ga
*wannan*, suka che, Ya Ubangiji kana so
mu umurchi wuta ta sabko dagga samma
55 ta chanye su ? Amma ya waiwaya ya
56 tsauta masu. Suka taffi wani ḳauye.

57 Suna chikkin taffiya, sai wani mutum
ya che masa, Ni bi ka inda za ka taffi
58 duka. Isa ya che masa, yanyawa suna
da ramumukansu, tsuntsayen samma ku-
ma suna da sheḳunansu, amma Ḍan
mutum ba shi da wurin da za ya sa

59 kansa. Ya che ma wani kuma, Ka biyo
ni. Amma shi ya che, Ya Ubangiji, ka
yarda mani in taffi tukuna in bizne
60 ubana. Amma ya che masa, Ka bari
matatu su bizne matatunsu; amma ka
taffi kai, ka yi shelar mulkin Allah.
61 Wani kuma ya che masa, Ni bi ka ya
Ubangiji; amma ka yarda mani in yi
salama tukuna da waḍanda su ke chikkin
62 gidana. Amma Isa ya che masa, Ko-
wanne mutum wanda ya sa hannunsa
ga keken noma, idan ya duba baya, ba ya
chanchanchi mulkin Allah ba.

10 BAYAN wannan, Ubangiji ya sanya wa-
ḍansu sabaïn, ya aike su biyu biyu a-
gabbansa zuwa kowanne birni da ko-
wanne wurin da ya ke shirin zuwa da
2 kansa. Kuma ya che masu, Girbi da-
yawa ya ke, amma ma-aikata kaḍana ne:
ku yi addu'a fa ga Ubangijin girbi shi
3 aike ma-aikata chikkin girbinsa. Ku yi

taffiyarku : ga shi na aike ku kwatanchin
yayan tumaki chikkin tsakkar karketai.
4 Kadda ku ḍauki jikka ko zabira ko
takalmai : kadda ku gaida kowanne mu-
5 tum bissa tafarki. Kowanne gidan da
kuka shiga chikki kuma, sai ku fara che,
6 Salama ga wannan gida. Idan ḍan salama
yana nan, salamarku za ta zamma a-
kansa : im ba shi, sai ta koma maku kuma.
7 Ku zamna chikkin gidan nan fa, kuna chi
kuna sha abin da suka bayas : gamma
ma-aikachi ya issa biyansa. Kadda ku
8 bibiya gidaje. Dukan kowanne birni
kuma da kuka shiga chikki, suka karḅe
ku, ku chi abin da aka sa gabbanku :
9 ku warkadda marasa-lafiyan da ke chikki,
ku che masu, Mulkin Allah ya zo kusa
10 da ku. Amma kowanne birnin da kuka
shiga chikki, ba su karḅe ku ba, ku fita
11 zuwa chikkin hanyoyinsa, ku che, Ko
ḳura dagga chikkin birninku da ke manne
ga ḳaffafunmu, muna karkaḍewa bis-

sanku : duk da hakka, ku san wannan,
12 mulkin Allah ya zo kusa. Ina che maḳu,
Bissa ga wanchan birni ya fi sauḳi ga
13 Saduma, a-chikkin wachan rana. Kai-
tonki Korasinu ! kaitonki Baitsaida !
gamma da chikkin Sur da Sida aka yi
ayuka masu-iko kammar yada aka yi
chikkinku, da sun tuba tun da daḍewa,
14 a-zamne chikkin tsumoki da toka. Am-
ma a-chikkin shari'a za a yi ma Sur da
15 Sida rangwami bissa gareku. Ya ke
Kafranahum kuma, ḍaukaka ki har sam-
ma za a yi ? za a kaḅanta ki zuwa Hades.
16 Wanda ya ke jinku yana jina ; wanda
ya ḳi ku ya ḳi ni ; wanda ya ḳi ni ya ḳi
wanda ya aiko ni.

17 Su sabaïn suka komo da farinzu-
chiya, suna chewa, Ya Ubangiji, duk da
aljanu suna ḳalḳashin ikonmu chikkin
18 sunanka. Ya che masu, Na ga Shaitan
faḍaḍe kammar walḳiya dagga samma.
19 Duba, na ba ku iko da za ku taka ma-

chizai de kunamai, da kuma bissa dukan
ikon magabchi: babu abin da za ya
20 chiwuche ku ko kaḍan. Amma domin
wannan kadda ku ki murna, chewa,
ruhohi suna ḳalḳashin ikonku; amma
ku yi murna sabada an rubuta sunayenku
chikkin samma.

21 A-chikkin wannan sa'a ya yi murna
ta wurin Ruhu Mai-tsarki, ya che, Ina
gode maka ya Uba, Ubangijin samma
da ḳassa, da ka ḅoye waḍannan al'amura
dagga wojen masu-hikima da masu-fahi-
mi, ka bayanna su ga jarirai: I, ya Uba;
gamma hakkanan ya gamshe ka sarai.
22 Dukan abu Ubana ya bayas a-gareni:
kuma ba wanda ya sansanche ko wanene
Ḍa, sai Uba; ba kwa wanda ya san-
sanche ko wanene Uba, sai Ḍa, da dukan
wanda Ḍa ya ke nufi shi bayanna masa.
23 Ya waiwaya wojen almajiran, dagga
asiri ya che, Idanun da ke duban abin
24 da ku ke duba masu-albarka ne: gamma

ina che maku, annabawa da sarakuna
dayawa suka yi nufi su duba abin da ku
ke duba, ba su gani ba ; su ji abin da ku
ke ji, ba su kwa ji ba.

25 Ga kuma wani masanin Attaurat
ya tashi tsaye yana gwoda shi, yana
chewa, Ya Malam, mi za ni yi domin in
26 gaji rai na har abada ? Ya che masa,
Mi ke a-rubuche a-chikkin Attaurat ?
27 ḳaḳa ka ke karantawa ? Ya amsa, ya
che, Sai ka ḳamnachi Ubangiji Allahnka
da dukan zuchiyarka, da dukan ranka,
da dukan ḳarfinka, da dukan azanchinka ;
da makusanchinka kuma kammar ranka.
28 Ya che masa, Ka amsa daidai : aika
29 wannan, za ka yi rai. Amma shi domin
yana so ya baratadda kansa, ya che ma
30 Isa, Wanene fa makusanchina ? Isa ya
amsa, ya che, Wani mutum yana kan
taffiya dagga Ḳuddus zuwa Ariha ; ya
faḍo ma mapassa, suka yi masa tsiraichi,
suka duduke shi, suka tashi, suka bar shi

31 tsakanin rai da mutuwa. Ya arala fa
wani malami yana bin wannan hanya:
sa'anda ya gan shi, ya raḅa ta wanchan
32 sasai, ya wuche. Hakkanan kuma wani
Lawi, sa'anda ya zo wurin, ya gan shi,
shi kuma ya raḅa ta wanchan sasai, ya
33 wuche. Amma wani Ba-Samariyi, yana
chikkin taffiya, ya kawo wurinda shi ke:
sa'anda ya gan shi, ya yi juyayi, ya zo
34 wurinsa, ya naḍe raunukansa, yana zuba
masu mai da wine; ya hawashe shi bissa
dabbansa, ya zo da shi wani mashidi,
35 ya yi ḍawoiniya da shi. Washegari
kuma ya fito da penny biyu, ya bada su
ga ubangijin mashidi, ya che, Ka yi
ḍawoiniya da shi; iyakar abin da za ka
ḅatas gabba da wannan, sa'anda na
36 komo, ni mayar maka. A-chikkin wa-
ḍannan uku fa, wa ka azza, ya zamma ma-
kusanchi ga wanda ya faḍo ma mapassa?
37 Ya che, Wannan da ya gwoda masa jinḳai.
Isa ya che masa, Je ka, ka yi hakkanan.

38 Ananan suna chikkin taffiyarsu, ya
shiga wani ḳauye: wata mache kwa
sunanta Martha ta karɓe shi chikkin
39 gidanta. Tana da yar-uwa ana che da
ita Maryamu, wada ta kan zamna a-
wurin ḳaffafun Ubangiji, tana jin maga-
40 natasa. Amma Martha ta damu sabada
yawan hidima; ta zo wurinsa, ta che, Ya
Ubangiji, ko ba ka kulla ba yar-uwata
ta bar ni in yi hidima ni kaḍai? ka che
41 mata ta taimake ni. Amma Ubangiji ya
amsa, ya che mata, Martha, Martha, kin
damu, kina wahalla kuma a-kan abu
42 dayawa: amma bukata ḍaya che: gam-
ma Maryamu ta zaɓi rabo mai-kyau, ba
kwa za a amshe mata ba.

11 ANANAN yana addu'a a-wani wuri, sa-
'anda ya dena, sai wani dagga chikkin
almajiransa ya che masa, Ya Ubangiji,
ka kwoiya mana yin addu'a, kammar
yada Yohanna kuma ya kwoiya ma nasa

2 almajirai. Ya che masu, Sa'anda kuna
yin addu'a, ku che, Ya Uba, A-tsarkake
3 sunanka. Mulkinka shi zo. Ka ba mu
4 yau da gobe abinchin yini. Ka gafarta
mana zunubanmu; gamma mu da kanmu
kuma muna gafarta ma dukan wanda ya
ke da laifinmu. Kadda ka kai mu chik-
kin jaraba.

5 Kuma ya che masu, Wanene dagga
chikkinku idan yana da aboki, ya kwa
taffi wurinsa da tsakkar dare, ya che
masa, Aboki, ka ranta mani dunḳulin
6 gurasa uku; gamma wani abokina ya zo
wurina dagga taffiya, ba ni da abin da
7 zan sa gabbansa; shi kwa dagga chikki
ya amsa, ya che, Kadda ka dame ni;
ḳofa tana kuble yanzu, yayana kuma
suna tare da ni chikkin shimfiḍa; ba ni
8 iya tashi im ba ka? Ina che maku, Ko
ba ya tashi ya ba shi, domin shi abokinsa
ne, amma sabada nachiyassa ya tashi ya
ba shi gwalgwadon abin da ya ke bukata.

9 Kuma ina che maku, Ku roḳa, za a ba
ku; ku nema, za ku samu; ku ḳwan-
10 ḳwassa, za a buḍe maku. Gamma ko-
wanne mai-roḳo yana karḃa; mai-nema
kuma yana samu; wanda ya ke ḳwan-
11 ḳwassawa kuma, za a buḍe masa. Wa-
nene dagga chikkinku da shi ke uba,
ḍansa za ya roḳi dunḳulin *gurasa*, shi
kwa ya ba shi duchi? ko kwa kifi, ya ba
12 shi kuma machiji maimakon kifi? Ko
kwa idan ya roki ḳwoi, ya ba shi kuna-
13 ma? Idan ku fa da ku ke miyagu,
kun sani ku ba yayanku alherai, bale
fa Ubanku na samma za ya bada
Ruhu Mai-tsarki ga waḍanda su ke
roḳonsa.

14 Yana chikkin fitar da wani aljan
*wanda shi ke* bebe. Ananan, sa'anda
aljan ya fita, beben nan ya yi magana;
15 taro suka yi al'ajibi. Amma waḍansu
dagga chikkinsu suka che, Ta wurin
Ba'alzabub, sarkin aljanu, ya ke fitarda

16 aljanu. Waḍansu kuma suna gwoda *shi*,
17 suna biḍa alama dagga samma. Am-
ma shi, domin ya san tunaninsu, ya che
masu, kowanne mulkin da ya rabu biyu,
gaba tsakanin kansa, ya wofinta; gida
kwa da ke gaba da gida za ya faḍi.
18 Shaitan kuma idan ya rabu biyu, gaba
tsakanin kansa, ḳaḳa mulkinsa za ya
tsaya? gamma kun che ta wurin Ba'al-
19 zabub ni ke fitarda aljanu. Idan ni fa
ina fitarda aljanu ta wurin Ba'alzabub,
ta wurin wa yayanku su ke fitarda su?
a-kan wannan za su zamma masu-shari-
20 'anku. Amma idan da yatsan Allah ni
ke fitarda aljanu, mulkin Allah ya zo
21 maku ke nan. Sa'anda mai-ḳarfi, da
makamai gareshi, yana tsaron nasa gida,
22 dukiyassa a-lafiya su ke: amma sa'anda
wanda ya fi shi ḳarfi ya faḍo masa, ya chi
shi, sai shi amshi masa dukan makamai
inda ya ke dogara, shi raraba dukiyassa.
23 Wanda ba shi wojena, gaba da ni ya

ke; wanda ba ya tarawa tare da ni,
24 warwatsawa ya ke yi. Ḳazamin ruhu
lokachinda ya fita dagga chikkin mutum,
ya kan bi ta chikkin wurare marasa-
ruwa, yana neman hutawa; da ba ya
samu ba, sai ya che, Na koma gidana inda
25 na fito. Sa'anda ya isso, ya iske shi
26 sharare ne gyartache ne kuma. Sai ya
taffi, ya ḍauko waḍansu ruhohi bakwoi
waḍanda sun fi shi mugunta; su shiga
su zamna chan: ḳarshen zamman wan-
nan mutum ya fi na fari mugunta.

27 Ananan, yana chikkin faḍin wa-
ḍannan abu, sai wata mache dagga chik-
kin taro ta tada muriyatta, ta che masa,
Chikkin da ya haife ka mai-albarka ne, da
28 kuma nonan da ka sha. Amma ya che, Ma-
sau, masu-albarka ke nan waḍanda suna
jin maganar Allah, suna kiyaye ta kuma.

29 Ananan taro suna taruwa a-wu-
rinsa, sai ya soma chewa, Wannan tsara

mugunyar tsara che : tana neman alama
ba kwa za a ba ta alama ba sai
30 ta Yonana. Gamma daidai yada Yo-
nana ya zamma alama ga Ninawitawa,
hakkanan kuma Ḍan mutum za ya zam-
31 ma ga wannan tsara. Sarauniyar kudu
za ta tashi tsaye a-ranar shari'a tare da
mutanen tsaran nan, za ta kwa kashe su :
gamma dagga nisar duniya ta zo garin
ta ji hikimar Sulaimanu ; ga kwa wanda
32 ya fi Sulaimanu girma a-nan. Nina-
witawa za su tashi tsaye a-ranar shari'a
tare da wannan tsara, za su kwa kashe
su : gamma su suka tuba da wa'azin
Yonana ; ga kwa wanda ya fi Yonana
girma a-nan.

33 Babu mutumen da ya kan kunna
fitilla, ya sa ta chikkin rami, ko kwa
ḳalḳashin masaki, sai dai bissa alkuki,
34 domin masu-shigowa su ga haske. Fitil-
lar jikinka idonka ne : kadan idonka sosai
ne, dukan jikinka kuma chikke da haske

ya ke; amma kadan mugu ne, jikinka
35 kuma chikke da dufu ya ke. Duba fa
ko hasken da ke chikkinka dufu ne.
36 Idan kwa duk jikinka chikke ya ke da
haske, ba da dufu a-kowanne wuri
ba, za ya zamma chikke da haske
sarai, misalin fitilla lokachinda ta
ke ba ka haske da walkiyatta mai-sha-
'awa.

37 Yana chikkin magana, sai wani Ba-
Farisi ya biḍe shi shi karya kumallo
tare da shi: ya fa shiga ya zamna garin
38 chi. Sa'anda Ba-Farisin ya gani, ya yi
mamaki da ba ya fara wanka ba tukuna
39 ya chi. Ubangiji ya che masa, Ku Fari-
sawa, gyara bayan tasa da tangaran ku
ke yi; amma chikkinku chikke ya ke da
40 zalumchi da ḳeta. Ku wawaye, shi
wanḍa ya yi bayan, ba shi ya yi chikki
41 kuma ba? Amma ku bada abin da kun
iya sadaka; ga shi kwa, abu duka mai-
tsabta ne gareku.

42 Amma kaitonku Farisawa! gamma
kuna karḅa ushira ga na'a-na'a da rue
da kowanne irin ganye, kuna ḳetaren
shari'a da ḳamnar Allah: waḍannan fa
wajib ne a-gareku ku yi, ba kwa a fasa
43 waḍanchan ba. Kaitonku ku Farisawa!
gamma kuna so mazamnai masu-daraja
chikkin majami'u, da a gaishe ku kuma
44 chikkin kasuwai. Kaitonku! gamma ku-
na kamma da kusheyi da ba a gane su ba,
masu-taka a-bissansu kwa ba su sani ba.

45 Wani ḍaya kuma dagga chikkin ma-
sanan Attaurat ya amsa, ya che masa,
Ya Malam, da faḍin wannan kana sa
46 mamu zargi ke nan. Ya che, Kaitonku
ku masanan Attaurat kuma! gamma
kuna azza ma mutane kaya masu-wuyan
ḍauka, ku da kanku kwa ba ku ko taḅa
47 kaya da yatsanku guda ḍaya. Kaiton-
ku! gamma ku kuna ginan kabarbarin
annabawa, ubanninku suka kashe su.
48 Hakkanan fa kun zamma shaidu, kuna

kwa yarda da ayukan ubanninku: gam-
ma su suka kashe su, ku kuna gina
49 kusheyinsu. Domin wannan fa in ji
hikimar Allah kuma, Ni aike masu anna-
bawa da Manzani; waḍansu a-chikki za
50 su kashe su, za su tsananche su; domin
a biḍi jinin annabawa duka da aka zuba
tun farkon duniya ga wannan tsara;
51 tun dagga jinin Habila zuwa jinin Zaka-
riya wanda ya halaka tsakanin gadon
sadaka da wuri mai-tsarki: hakika ina
che maku, Ga wannan tsara za a biḍe
52 shi. Kaitonku masanan Attaurat!
gamma kuka ḍauke mabuḍin sani: ku
da kanku ba ku shiga ba, masu-shiga
kwa kuka hana su.

53 Sa'anda ya fito dagga chan, da ma-
rubuta da Farisawa suka soma tasa masa,
suna ta neman bakinsa shi yi zanche a-
54 kan al'amura dayawa; suna sauraronsa,
domin su farauche wani abu dagga
bakinsa.

12 ANANAN a-chikkin lokachin nan, sa'anda
dubbain mutane suka tataru, har suna
taka juna, ya soma che ma almajiransa
tukuna, Ku yi hankali da yeast na Fari-
2 sawa, riya ke nan. Amma babu abin da
ke rufe da ba za ya tono ba : ba kwa abin
3 da ke ḅoye da ba za a sani ba. Domin
wannan ƒa iyakar abin da kuṇ faḍi a-
chikkin dufu, za a ji shi chikkin haske ;
abin da kun faḍi kuma a-kunne chikkin
lolokai, za a yi shelassa a-bissa benaye.
4 Ku abokaina fa, ina che maku, Kadda
ku ji tsoron waḍannan da su ke kissan
jiki, dagga baya ba su da sauran wani abin
5 da za su yi. Amma ni, in sansanche ku
wanda za ku ji tsoronsa : Ku ji tsoron shi
wanda bayanda ya kashe yana da iko ya
jefas chikkin Jahannama ; ina che maku,
6 hakika, Shi za ku ji tsoro. Ba a kan seyar
da tsada biyar a-bakin falasi biyu ba ?
ko ḍaya kwa a-chikkinsu ba a manta da

7 shi wurin Allah ba. Amma har da gasu-
suwan kanku dukansu an ḳididige su.
Kadda ku ji tsoro : kun fi tsadani masu-
8 yawa daraja. Kuma ina che maku, Ko-
wanene da za shi shaida ni a-gabban mu-
tane, Ḍan mutum kuma za ya shaida shi
9 a-gabban malaïkun Allah : amma wanda
za ya yi musuna a-gabban mutane, za a
yi musunsa a-gabban malaïkun Allah.
10 Kuma dukan wanda za ya aibata Ḍan
mutum, za a gafarta masa : amma wanda
ya ke yi ma Ruhu Mai-tsarki maganar
11 swaḅo, ba za a gafarta masa ba. Kuma
sa'anda za su kawo ku a-gabban ma-
jami'u da sarakuna da masu-iko, kadda
hankalinku ya tashi irin amsawa da za ku
12 yi, da abin da za ku faḍi : gamma a-
chikkin sa'an nan Ruhu Mai-tsarki za
ya kwoiya maku abin da ya wajaba ku
faḍi.

13 Sai ḍaya dagga chikkin taro ya che
masa, Ya Malam, ka che ma ḍan-uwana

14 shi raba gado da ni. Amma ya che masa,
Ya mutum, wanene ya sanya ni alḳali
15 ko mai-raba musu a-bissanku? Ya
kuma che masu, Ku yi lura, ku tsari
kanku dagga dukan ḳyashi: gamma ba da
yalwar dukiya da mutum ya ke da ita
16 ransa ke tsayawa ba. Ya kuma yi masu
misali, yana chewa, Ḳassar wani ma-
17 wadachi ta bada anfani dayawa: shi ma
ya yi tunani a-chikkin ransa, yana chewa,
Mi zan yi, gamma ba ni da inda zan tatara
18 anfanina? Ya che, Abin da zan yi ke
nan: in rushi rumbunana, in gina wa-
ḍanda sun fi girma; nan zan aje hatsina
19 da wadatana. In che ma raina kuma, Ya
raina, kana da wadata mai-yawa a-aje da
za su kai shekaru dayawa; yi hutunka,
20 ka chi, ka sha, ka yi anishuwa. Amma
Allah ya che masa, Kai wawa, yau da da
daren nan ana neman ranka a-gareka;
abin da ka shiriya fa, ga wa su ke?
21 Hakkanan kwa mai-aje wa kansa dukiya,

shi kwa ba mawadachi ba ne ga
Allah.
22 Ya che ma almajiransa, Domin wan-
nan ina che maku, Kadda ku yi alhini ga
zamman duniya, abin da za ku chi ; ko
23 kwa ga jiki, abin da za ku yafa. Gamma
rai ya fi gabban abinchi, jiki kuma ya fi
24 gabban tufafi. Ku lura da hankaki, ba
su kan shibka ba, ba su kan yi girbi ba ;
ba su da wurin ajiya, ba su da rumbu ;
Allah ke chiyadda su : darajakku ga tsun-
25 tsaye fa, inna misalin fikonta ! Wanene
fa a-chikkinku bissa ga yawan tunaninsa
yana da iko ya ḳara ko kamu ḍaya ga
26 tsawonsa ? Idan fa ba ku da iko ku yi
ko abin da ya fi ḳanḳanta, donmi ku ke
27 alhini a-kan saura ? Ku lura da lily fa,
da girman da su ke yi : ba su kan yi
wahalla, ba su kan yi kaḍi ba ; amma duk
da hakka, ina che maku, Ko Sulaimanu
chikkin sarautassa duka ba ya yafa ḳawa
28 kammar guda ḍayansu ba. Amma idan

Allah ya yi ma ganyaye chikkin jeji sutura
hakka, abin da ke *rayuwa* yau, gobe ana
jefa chikkin tunderu ; bale ku, ku masu-
29 ḳanḳantar bangaskiya ? Kuma kadda ku
nemi abin da za ku chi da abin za ku sha,
30 kadda kwa ku yi zuchiya biyu. Gamma
dukan waḍannan abu al'umman duniya
suna ta biḍa : amma Ubanku ya sani kuna
31 bukatar waḍannan abu. Amma ku biḍi
mulkinsa, dukan waḍannan abu kuma za
32 a ḳara maku su. Ku ḳaramin garke,
kadda ku ji tsoro ; gamma Ubanku yana
33 jin daḍin ba ku mulki. Ku seyar da duki-
yarku, ku bada sadaka ; ku yi wa kanku
jikkuna waḍanda ba su tsufa ba, abin
ajiya chikkin samma da ba shi ḳarewa,
inda ɓarawo ba shi kusatowa, assu kuma
34 ba shi ɓatawa. Gamma wurinda aji-
yarku ta ke, nan zuchiyarku ta ke
kuma.

35 Ku kasanche da ḍamarra a-gindi,
36 fitillunku suna chi ; ku da kanku kuma ku

yi kammar mutane masu-duban hanyar
ubangijinsu, sa'anda za ya komo dagga
anganchi; domin sa'anda ya zo ya ḳwan-
ḳwassa ḳofa, nan-da-nan su buḍe masa.
37 Masu-albarka ne bayin nan, waḍanda
ubangiji, sa'anda ya zo, za ya iske suna
jirache: ina che maku, hakika za ya yi
wa kansa ḍamarra, ya zamshe su wurin
38 chi, ya zo ya yi masu hidima. Ko a-
chikkin tsaro na biyu ya zo, ko chikkin na
uku, kadan ya iske su hakka, masu-
39 albarka ke nan. Amma sai ku san wan-
nan, da a che ubangida ya san sa'anda
ɓarawo ke zuwa, da ya yi tsaro, ba ya
40 bari a huda masa gida. Ku ma hak-
kanan, ku yi shiri: gamma chikkin sa'a
da ba ku sa tsamani, Ḍan mutum yana
zuwa.

41 Bitrus ya che, Ya Ubangiji, wannan
misali, mu ka ke yi ma, ko kwa har ga
42 dukan mutane? Ubangiji ya che, Inna
wakili mai-aminchi, mai-azanchi, wanda

ubangijinsa za ya sa shi a-bissa iyalin
gidansa, domin shi *riḳa* raba masu abin-
43 chinsu a-lotonsa? Wannan bawa mai-
albarka ne wanda ubangijinsa, sa'anda ya
44 zo, za ya iske shi yana yin hakka. Ina
che maku, Hakika za ya sanya shi bissa
45 abin da ya ke da shi duka. Amma idan
bawan nan za ya faḍi chikkin zuchiyassa,
Zuwan ubangijina ya yi jinkiri, har ya
tasa ma dudukan ma-aikata, maza da
mata, ya chi, ya sha, ya yi maye;
46 ubangijin wannan bawa za ya zo ran da ba
ya sa tsamani ba, chikkin sa'a inda ba ya
sani ba, za ya yanke shi, ya sanya masa
47 rabonsa tare da marasa-aminchi. Wan-
nan bawa kwa wanda ya san nufin ubangi-
jinsa, ba ya shiriya ba, ba ya kwa aikata
bissa nufinsa ba, za a duke shi dayawa;
48 amma wanda ba ya sani ba, ya kwa yi
abin da ya issa duka, za a duke shi *duka*
kaḍan. Kuma dukan wanda am ba shi
dayawa, za a nema dayawa a-gareshi:

wanda kwa an sanya masa dayawa a-
hannu, a-wurinsa za su fi biḍa.

49 Na zo domin in jefa wuta bissa du-
niya; mi ni ke so fa, dama ta rigaya ta
50 huru? Amma ina da baptisma da za a
yi mani baptisma; na fa matsu har a
51 gamma! Kuna tsamani na zo garin im
bada lafiya chikkin duniya? A'a; na
52 faḍa maku, sai dai rabuwa: gamma dagga
nan gabba, *za a iske* mutum biyar chikkin
gida ḍaya sun rabu, uku gaba da biyu,
53 biyu gaba da uku. Za su rabu, uba gaba
da ḍa, ḍa gaba da uba; uwa gaba da ḍiya,
ḍiya gaba da uwa; sarakwa gaba da sarak-
watta, da ita kuma gaba da sarakwatta.

54 Ya che ma taron mutane kuma,
Sa'anda kun ga girgije yana fitowa dagga
yamma, nan-da-nan ku kan che, Ruwa
yana zuwa; hakka kwa ya kan zamma.
55 Lokachin da iska yana hurawa dagga
wojen kudu, ku kan che, Za a yi zafi;



 

56 hakka kwa ya kan zamma. Ya ku masu-
riya, kun iya rarabe fuskar duniya da ta
samma, amma wannan zamani, inna abin
da ya sa ba ku iya rarabe shi ba?
57 Donmi kwa ku da kanku ba ku hukum-
58 ta abin da ke daidai? Gamma tun
kana tare da abokin husumanka, za ku
wurin mahukumchi, a-kan hanya sai ka
yi ḳoḳari ka fiche masa; kadda ya zamma
watakila shi kai ka wurin alḳali, alḳali
shi bashe ka ga dogari, dogari kwa shi
59 jefa ka chikkin kurkuku. Ina che maka,
daḍai ba ka fitowa chan ba, sai ka biya
har iyakar falasi.

13 A-CHIKKIN lokachin nan, waḍansu mutane
suna nan wurin, suka faḍa masa labarin
Galilawa waḍanda Bilatus ya chuḍaya
2 jininsu da sacrifice nasu. Ya amsa, ya
che masu, Kuna tsamani waḍannan Gali-
lawa masu-zunubi ne gabba da Galilawa
duka, da shi ke sun sha wahalla irin

3 wannan ? Na faḍa maku, Ba hakka ba :
amma, dukanku hakka za ku halaka, sai
4 fa kun tuba. Ko kwa waḍannan ashirin
biyu babu, da bene ya abko masu chikkin
Silwami, ya kashe su, kuna tsamani su
masu-alhaki ne gabba da dukan ma-
5 zamna chikkin Ḳuddus ? Na faḍa maku,
Ba hakka ba : amma, ku duka hakka za
ku halaka, sai fa kun tuba.

6 Ya faḍi wannan misali, *ya che*, Wani
mutum yana da itachen ɓaure dassashe
chikkin gonatasa ; ya zo neman yaya
7 wurinsa, ba ya samu ba. Ya che ma
mai-ḳodago, Ga shi, shekara uku ke nan
ina zuwa ina neman yaya ga ɓauren nan,
ban samu ba : ka sare shi ; donmi ya ke
8 tsare ḳassa banza ? Shi ma ya amsa, ya
che masa, Ya ubangiji, ka bar shi wannan
shekara kuma, har in kewoye shi da bubur-
9 tawa, in zuba taki : idan fa gabba nan ya
yi yaya, to ; im ba ya yi ba, sai ka sare
shi.

10 Ananan yana chikkin wata majami'a
yana kwoiyasuwa kan rana assabachi.
11 Sai ga wata mache wada ta yi shekara
ashirin biyu babu tana da ruhu na rashin
ķarfi ; dukan jikinta ya ķudundune, ba ta
da iko ko kaɗan ta tada kanta a-tsaye.
12 Sa'anda Isa ya gan ta, ya kirraye ta,
ya che mata, Mache, an sakke ki dagga
13 rashin ķarfinki. Ya ɗibiya mata hannu-
wansa : nan-da-nan ta miķe sosai, ta yi ta
14 girmama Allah. Hakimin majami'a kwa,
don yana jin haushi sabada Isa ya yi
warkasuwa a-kan rana assabachi, ya yi
magana, ya che ma taro, Akwoi kwana
shidda inda ya kamata mutane su yi aiki :
a-chikkinsu fa ku zo a warkadda ku,
15 amma banda rana assabachi. Amma
Ubangiji ya amsa masa, ya che, Ku masu-
riya, kowanne ɗayanku a-kan rana assa-
bachi ba ya kan kwanche sansa ko jakinsa
dagga sakarkari ya kai shi wurin shan
16 ruwa ba ? Wannan mache fa da ta ke yar

Ibrahim, da Shaitan ya ḍamre ta har
shekarun nan ashirin biyu babu, ba ya
kamata ba a sakke ta dagga wannan
17 ḍamri bissa rana assabachi ? Dukan ma-
su-kushensa, sa'anda ya ke faḍin waḍan-
nan magana, suka sha kumya : taro duka
suka yi murna domin dukan ayuka masu-
daraja da ya ke yi.

18 Ya che fa, Mulkin Allah yana kamma
da mi ? da wanne abu kuma zan kwatanta
19 shi ? Yana kamma da ḳwayar mustard
wada mutum ya ḍauka ya jefa chikkin
gonassa ; ta yi girma, ta zamma itache ;
tsuntsayen samma suka zamma chikkin
20 rassansa. Ya koma chewa, Da wanne
21 abu zan kwatanta mulkin Allah ? Yana
kamma da yeast wanda mache ta ḍauka
ta ḅoye chikkin mudu uku na gari, har
yeast ya gamma shi duka.

22 Ya kama taffiyatasa, yana bi ta chik-
kin birane da ḳauyuka, yana kwoiyasuwa,

23 yana nufa wojen Ḳuddus. Sai wani
*mutum* ya che masa, Ya Ubangiji, wa-
ḍanda za su chira kaḍana su ke? Ya che
24 masu, Ku yi ḳoḳari ku shiga ta ma-
tsatsiyar ḳofa: gamma, ina che maku,
mutane dayawa za su so su shiga, ba za
25 su iya ba. Kadan ubangida ya rigaya ya
tashi, ya rufe ḳofa, kun soma tsayawa
dagga woje, kuna ta ḳwanḳwassa ḳofa,
kuna chewa, Ya Ubangiji ka buḍe mana;
za shi amsa, shi che maku, Ban san ku ba
26 dagga inda ku ke; sa'annan za ku yi ta
chewa, Muka chi, muka sha wurinka, *har*
ka yi kwoiyasuwa a-chikkin hanyoyinmu;
27 shi ma za ya che, Ina faḍa maku, ban san
ku ba dagga inda ku ke; ku rabu da ni
dukanku da ku ke masu-aikan mugunta.
28 Chan za a yi kuka da chizon haḳora,
lokachinda kun ga Ibrahim, da Ishaḳu,
da Yaḳub, da dukan annabawa, chikkin
mulkin Allah, ku da kanku kwa an fitarda
29 ku woje. Za su taffo dagga gabbas da

yamma, dagga arewa da kudu, za su
30 zamna chikkin mulkin Allah. Ga kwa
na ḳarshe waḍanda za su zamma na
fari, na fari kwa da za su koma na
ḳarshe.

31 A-chikkin wannan sa'a waḍansu Fari-
sawa suko zo, suna che masa, Ka fita, ka
taffi dagganan: gamma Hirudus yana so
32 ya kashe ka. Ya che masu, Je ku ku
faḍa ma wannan yanyawa, Duba, ina
fitarda aljanu, ina aikin warkasuwa, da
yau da gobe kuma, rana ta uku fa na
33 chikka. Amma doïle sai in yi taffiyata
da yau da gobe da jibi kuma: gamma ba
shi yuwuwa annabi shi mutu sai chikkin
34 Ḳuddus. Ya Ḳuddus, Ḳuddus, mai-kis-
san annabawa, mai-jifar waḍanda an aiko
su gareta! har so nawa ina so in tatara
yayanki, kammar yada kaza ta kan *ta-
tara* yan chyakinta ḳalḳashin fukafukanta,
35 amma ba ku yarda ba! Ga kwa, am bar
maki gida *kufai*; ina che maku kuma, Ba

za ku gan ni ba, sai lokachinda kuka che,
Mai-albarka ne wanda ya ke zuwa chikkin
sunan Ubangiji.

14 ANANAN ya shiga gidan wani dagga
chikkin hakiman Farisawa a-kan wani
assabachi garin chin abinchi, suna zurra
2 masa ido. Ga wani mutum a-gabbansa,
3 mai-chiwon farra. Isa ya amsa, ya yi
magana da masanan Attaurat da Fari-
sawa, yana chewa, Ya halatta a-kan rana
assabachi a warkas, ko *ba ya halatta ba?*
4 Amma suka yi shuru. Ya ḍauke shi, ya
5 warkadda shi, ya salame shi. Ya che
masu, Da wani a-chikkinku yana da ko
jaki ko sa, kadan ya faḍi chikkin rijiya ba
za ya tswamo shi nan-da-nan ba a-kan
6 rana assabachi? Ba su sami iko da za su
ḳara amsa *masa* a-kan wannan ba.

7 Ya yi misali ga mutanen da aka
kirrawo, sa'anda ya lura yada su ke
zaḅen mazamnai masu-daraja; ya che

8 masu, Sa'anda wani ya kirra ka zuwa
anganchi, kadda ka zamna chikkin ma-
zamnin manya ; don watakila ko ya kirra
9 wanda ya fi ka daraja, shi kwa wanda ya
kirra ku, da kai da shi, ya zo, ya che maka,
Ka ba mutumen nan wuri ; sa'annan da
kumya ka yi ta karḅi mazamni na bayan
10 duka. Amma sa'anda an kirra ka, ka
taffi ka zamna a-chikkin mazamni na
bayan duka ; domin sa'anda shi wanda
ya kirra ka ya zo, shi che maka, Aboki,
ka hawo bissa ; sa'annan ka sami girma
a-wurin dukan waḍanda suna zamne
11 wurin abinchi tare da kai. Gamma dukan
wanda ya ḍaukaka kansa za a ḳasḳan-
tadda shi ; wanda ya ḳasḳantadda kansa
kwa za a ḍaukaka shi.

12 Kuma ya che ma wanda ya kirra
shi, Kadan ka yi adaras, kadda ka kirra
abokanka, ko kwa yan-uwanka, ko dan-
ginka, ko makusantanka masu-arziki ;
kadda ya zamma watakila su kuma su

sake kirranka, an rama maka ke nan.
13 Amma kadan ka yi adaras, ka kirra ma-
talauta, masu-dungu, guragu, makafi:
14 kai ma za ka sami albarka; gamma su
ba su da abin da za su rama maka: za
a kwa rama maka a-chikkin tashin masu-
adilchi.

15 Wani a-chikkin waḍanda su ke zamne
suna chi tare da shi, sa'anda ya ji wannan,
ya che masa, Mai-albarka ne *mutum*
wanda za ya chi abinchi chikkin mulkin
16 Allah. Amma ya che masa, Wani mu-
tum ya yi baban buki; ya kirra mutane
17 dayawa: sa'anda lokachin jibi ya yi, ya
aike bawansa garin shi che ma waḍanda
aka kirra, Ku zo; gamma abu duka a-
18 shiriye ya ke. Dukansu kwa baki ḍaya
suka soma kawo hamzari. Na fari ya
che masa, Na seyi gona, doïle sai in taffi
in dube ta: ina roḳonka ka ḍaukake mani.
19 Wani kuma ya che, Na seyi shanu biyu
biyu har biyar, za ni in gwoda su: ina

20 roḳonka ka ḍaukake mani. Wani kuma
ya che, Na amro mache, domin wannan
21 ba ni iya zuwa. Bawan ya zo, ya faḍa
ma ubangijinsa waḍannan magana. Uban-
gida fa da ya ke jin haushi ya che ma
bawansa, Je ka maza chikkin karabku da
hanyoyin birni, ka zo nan da matalauta,
da masu-dungu da makafi da guragu.
22 Bawan ya che, Ya ubangiji, abin da ka
umurta an gamma, har wa yau kuma da
23 sauran wuri. Ubangijin ya che ma bawan,
Ka taffi chikkin tafarku da gwodabai, ka i
masu su shigo, domin gidana shi chikka.
24 Gamma na che maku, a-chikkin waḍannan
mutane da aka kirra ba wanda za ya
ḍanḍana jibina.

25 Taro mai-yawa suka taffi tare da
26 shi: ya waiwaya, ya che masu, Idan
kowa ya zo wurina, ba ya ḳi ubansa, da
uwatasa, da matatasa, da yayansa, da
yan-uwansa, maza da mata, i, har da
ransa kuma, ba shi da iko shi zamma

27 mai-bina. Dukan wanda ba ya ḍauke
da gichiye na kansa, ya bi bayana, ba
28 shi da iko shi zamma mai-bina. Gamma
wanene a-chikkinku, kadan yana so ya
gina soro, ba shi kan fara zamnawa tu-
kuna, ya yi lisafin tamanin *gini*, ko yana
29 da abin da za ya gamma shi ? Kadda
ya zamma, sa'anda ya rigaya ya sa
tushe, ya kasa gammawa, sai dukan masu-
30 duba su yi ta yi masa ba'a, suna chewa,
Wannan mutum ya soma gini, ya kasa
31 gammawa. Ko kwa wanne sarki ke nan,
da za shi shi gammu da wani sarki a-
yaḳi, ba za ya zamna ba tukuna shi yi
shawara, ko shi, da mutum zambar goma
ya iya karro da wanda ya ke zuwa bis-
32 sansa da zambar ashirin ? Im *ba ya iya*
ba, tun wanchan yana da nisa ḳwarai
tukuna, shi aike manzani su tambayi
33 shirin amana. Hakkanan fa iyakar wan-
da ke chikkinku da ba ya rabuwa da
dukan abin da ke nasa, ba shi da iko shi

34 zamma mai-bina. Gishiri fa yana da
kyau: amma ko gishiri, idan ya rabu da
35 zaḳinsa, da mi za shi gyaruwa? Ba
shi anfani ko ga ḳassa ko ga jibji: a
kan zubasda shi. Wanda ya ke da
kunnuwa na ji, bari shi ji.

15 DUKAN masu-karḅan kurḍin ḳassa fa da
masu-zunubi suna gwamatsassa domin
2 su kassa kunne gareshi. Da Farisawa
da marubuta suka yi gunaguni, suna
chewa, Wannan mutum yana karḅa
masu-zunubi, yana chi tare da su.

3 Ya faḍa masu wannan misali, ya
4 che, Wanene a-chikkinku, kadan yana da
tumaki ḍari, ḍaya a-chikkinsu ta ḅache
masa, ba za ya bar tassaïn da taran nan
a-chikkin jeji, ya je neman abin da ya
5 ḅache har ya samu? Sa'anda ya same
ta, ya ḍibiya ta bissa kafaḍunsa, yana
6 murna. Sa'anda ya issa gida, ya kirrawo
abokansa da makusantansa, ya tara su,
yana che masu, Ku yi murna tare da ni,

gamma na sami tumkiyata wada ta
7 ḅache. Ina che maku, Hakkanan kuma
za a yi murna chikkin samma bissa mai-
zunubi guda ḍaya wanda ya tuba, ta fi
ta bissa mutum tassaïn da tara masu-
adilchi waḍanda ba su da bukatar tuba.

8 Ko kwa inna mache wada tana da
azurfa goma, kadan ḍaya ta ḅache mata.
ba za ta kunna fitilla ba, ta share gida,
9 ta nema da anniya har ta samu? Sa
'anda ta samu, sai ta kirrawo abokanta
da maḳwabtanta, ta tara su, tana che-
wa, Ku yi murna tare da ni, gamma na
10 sami ḍayan da ya ḅache mani. Hak-
kanan kuma, ina che maku, akwoi murna
a-wurin malaïkun Allah a-kan mai-zunu-
bi guda ḍaya wanda ya tuba.

11 Ya che, Wani mutum yana da yaya
12 biyu maza: na biyunsu ya che ma uban-
sa, Ubana ka ba ni rabon dukiya wanda
ya zamma nawa. Ya raba masu wada-

13 tansa. Bayan yan kwanaki kaḍan, shi
auta ya tatara ya kimtsa, ya yi taffiya
zuwa ḳassa mai-nisa; chan ya ɓarna-
tadda dukiyassa yana zamman lalache-
14 wa. Sa'anda ya chanye duka, babar
yungwa ta tashi chikkin ḳassaṇ nan: ya
15 soma patara. Ya je ya gamma kai da
wani mutumen wachan ḳassa; shi ma
ya aike shi gonakinsa garin kiwon gursu-
16 nai. Ya yi marmari ya chikka chikkinsa
da kwanḳera wanda gursunai su ke chi:
17 amma ba wanda ya ba shi. Amma
sa'anda ya koma chikkin hankalinsa, ya
che, Ga barorin ubana tari suna da abinchi
ya ishe su har da ragi, ni ma dagganan
18 mutuwa ni ke yi da yungwa! Ni tashi,
in taffi wurin ubana, in che masa, Ubana,
na yi zunubi gabban samma, da kuma
19 gabbanka: ban issa ba a ḳara che da ni
ḍanka: a maishe ni kammar ḍaya a-
20 chikkin barorinka. Ya tashi, ya zo wu-
rin ubansa. Amma tun yana da nisa

tukuna, ubansa ya hange shi, ya yi
juyayi na tausai, ya sheḳa a-guje, ya
faḍa ma wuyansa, ya yi ta yi masa
21 sumba. Ḍan ya che masa, Ubana, na
yi zunubi a-gabban samma, a-gabbanka
kuma: ban issa ba a ḳara che da ni
22 ḍanka. Amma uban ya che ma bayinsa,
Ku fito da riga ma-fi kyau da samli, ku
yafa masa; ku sa ma hannunsa zobe,
23 takalmai kwa a-ḳaffafunsa: a kawo ḍan
maraḳi kiyayeye, a yanke, mu chi, mu
24 yi farinchikki: gamma wannan ḍana ya
muta, ya sake rayuwa; ya ḅache, ya samu
25 kuma. Suka soma murna. Amma ḍan
farinsa yana gona: yana chikkin zuwa, ya
26 kusa kawo gida, sai ya ji kiḍi da rawa.
Ya kirrawo ḍaya dagga chikkin bayin, ya
tambaye shi baichin waḍannan al'amura.
27 Ya che masa, Ḍan-uwanka ya zo; uban-
ka kwa ya yanke ḍan maraḳi kiyayaye,
domin ya karḅe shi lafiya ba komi.
28 Amma ya yi fushi, ya ḳi shiga: ubansa

29 ya fito, ya roḳe shi. Amma ya amsa,
ya che ma ubansa, Ga shekarun nan
dayawa ina bautarka, ban taɓa ḳetare
dokarka ba : amma ba ka taɓa ba ni ko
akwiya da zan yi farinchikki tare da
30 abokaina : amma lokachinda wannan
ɗanka ya zo, wanda ya ɓadda dukiyarka
gamme da karuwai, ka yanke masa ɗan
31 maraḳi kiyayaye. Ya che masa, Ɗana,
kullum kana tare da ni, dukan nawa
32 kwa naka ne. Amma ya yi kyau da
muka yi farinchikki da murna : gamma
wannan ɗan-uwanka ya mutu, ya sake
rayuwa ; ya ɓache, ya samu kuma.

16 Ya kuma che ma almajiran, Da akwoi
wani mai-arziki wanda ya ke da wakili ;
shi wannan fa aka kai ḳarassa gareshi,
2 *wai* yana ɓarnatadda dukiyassa. Ya
kirrawo shi, ya che masa, Minene wannan
da ni ke ji a-kanka ? Sai ka ba ni lisafin
wakilchinka, gamma ba shi yuwuwa ka

3 ḳara zamma wakili. Wakilin ya che
a-chikkin ransa, Ḳaḳa za ni yi, da shi
ke ubangijina za ya amshe mani wakilchi ?
Ba ni da ḳarfin jiki da zan yi noma ; ina
4 jin kumya in yi roḳo. Na san abin da
zan yi, domin lokachinda an fishẹ ni
dagga wakilchi, su karɓe ni chikkin gida-
5 jensu. Ya kirrawo kowanne ḍayan ma-
bartan ubangijinsa, kana ya che ma na
farinsu, Nawa ubangijina ke binka ?
6 Ya che, Mudu ḍari na mai. Ya che
masa, Ḍauki takardakka, ka zamna maza,
7 ka rubuta hamsin. Kana ya che ma
wani, Kai fa, nawa a ke binka ? Ya che,
Mudu ḍari na alkamma. Ya che masa,
Ḍauki takardakka, ka rubuta hauya
8 huḍu. Ubangijinsa ya yaba wakilin nan
mara-gaskiya domin ya yi hikima : gam-
ma chikkin tsarassu yayan zamanin nan
9 sun fi yayan haske azanchi. Ni ma na
che maku, Ta wurin dukiya ta rashin
gaskiya ku yi wa kanku abokai, domin

sa'anda ta kasa, su su karḅe ku chikkin
10 bukoki marasa-ḳarewa. Mutum wanda
ya ke da aminchi chikkin ḳanḳanin abu
mai-aminchi ne chikkin baban abu : ku-
ma wanda ba shi da gaskiya chikkin
ḳanḳanin abu ba, mara-gaskiya ne chik-
11 kin baban abu. Idan fa ba ku zamma
amintatu chikkin dukiya ta rashin gaski-
ya, wa za ya aminta da ku chikkin *dukiya*
12 ta gaskiya ? Kuma idan ba ku zamma
amintatu a-kan abin da ke na wani, wa
13 za ya ba ku abin da ke naku ? Ba shi
yuwuwa bara shi bauta ma ubangida
biyu ; gamma ko shi ḳi ḍaya, shi ḳamna-
chi ḍayan ; ko kwa shi lizimchi ḍaya, shi
rena ḍayan. Ba ku da iko ku bauta ma
Ubangiji da dukiya kuma.

14 Farisawa kwa suka ji dukan wan-
nan, suka yi masa ba'a ; *gamma* masu-son
15 kurḍi ne. Ya che masu, Ku ne waḍanda
ke baratadda kanku a-gabban mutane ;
amma Allah ya san zukatanku : gamma

abin da a ke ḍaukaka a-wurin mutane,
16 ḳazamta ne a-gabban Allah. Attaurat
da Annabawa har zuwa zamanin Yohan-
na su ke: tun dagga wachan sa'a ana
wa'azin Bishara ta mulkin Allah, ko-
wanne mutum kwa yana kutsa da kansa
17 zuwa chikki. Gamma ya fi sauḳi sam-
ma da ḳassa su gushe da ko wasili ḍaya
18 dagga Attaurat ya faḍi. Kowanene
ya sakki matatasa ya amri wata, zina
ya ke yi: wanda ya amri sakkakiya
dagga wurin mijinta kuma, zina ya
ke yi.

19 Akwoi wani mai-arziki wanda yana
yafe da shuniya da farare masu-ḳawa,
yana anishuwa kowache rana, yana
20 zwari: da wani maroḳi, sunansa Li'aza-
ru, wanda aka yasda shi a-bakin ḳofarsa,
21 chikke da gyambuna, yana marmari a
chiyadda shi dagga ḅarḅashin da ke fa-
ḍuwa dagga table na mai-arzikin nan; i,
har karnuka su kan zo su lasa gyambu-

22 nansa. Ananan maroḳin ya mutu, ma-
laïku suka ḍauke shi suka kai shi chikkin
ḳirjin Ibrahim: mai-arzikin kuma ya
23 mutu, aka yi masa kushewa. A-chikkin
Hades ya tada idanunsa samma, yana
chikkin azaba, ya ga Ibrahim dagga nesa
24 da Li'azaru a-chikkin ḳirjinsa. Ya tada
muriya, ya che, Ya Abba Ibrahim, ka yi
mani jinḳai, ka aiko Li'azaru shi tsoma
kan yatsansa chikkin ruwa, shi sanyaya
harshena; gamma azaba ni ke ji chikkin
25 wannan wuta. Amma Ibrahim ya che,
Ḍana, ka tuna, kai, chikkin kwanakin
da kana da rai kana samun naka kekya-
wan abu, Li'azaru kuma hakkanan tasa
masifa: yanzu dagganan ana yi masa
ta'aziya, ḳai kwa kana shan azaba.
26 Banda ko wannan duka, tsakanin mu
da ku akwoi baban rami a-kaffe, domin
waḍanda su ke so su tashi dagga nan su
haye zuwa wurinku kadda su sami iko;
kuma domin kadda kowa shi ḳetaro

27 daggachan zuwa wurinmu. Ya che, Ina
roḳonka fa, Ya Abba, ka aike shi zuwa
28 gidan ubana; gamma ina da yan-uwa
guda biyar; shi shaida masu kadda su
29 kuma su zo wurin nan mai-azaba. Am-
ma Ibrahim ya che, Suna da Musa da
30 Annabawa; bari su ji su. Ya che, Aa,
ya Abba Ibrahim: amma idan wani ya
taffi wurinsu dagga matatu, su a tuba.
31 Ya che masa, Im ba su ji Musa da Anna-
bawa ba, ba za su rinjayu ba ko da wani
shi tashi dagga matatu.

17 YA che ma almajiransa, Ba shi yuwuwa
dalilan tuntuḅe su rasa zuwa: amma
kaiton wanda suna zuwa ta wurinsa!
2 Gwoma dai a-gareshi a rataya ma wu-
yansa duchin niḳa, a jefa shi chikkin
bahar, da shi sa ḍaya a-chikkin ḳanḳana-
3 nan nan shi yi tuntuḅe. Ku yi lura da
kanku: idan ḍan-uwanka ya yi zunubi,
ka tsauta masa; idan ya tuba kuma, ka

4 gafarta masa. Idan ya yi maka zunubi
so bakwoi rana ḍaya, so bakwoi kuma ya
sake juyowa wurinka, yana chewa, Na
tuba ; sai ka gafarta masa.

5 Manzanin suka che ma Ubangiji, Ka
6 ḳara mana bangaskiya. Ubangiji kwa
ya che, Da kuna da bangaskiya misalin
ḳwayar mustard, ku a che ma wannan
itachen jumaïza, Ka chiru, ka dassu
chikkin bahar, da kwa ya biye maku.
7 Amma wanene dagga chikkinku, kadan
yana da bawa yana noma, ko kwa yana
kiwon tumaki, sa'anda ya komo dagga
gona za ya che masa, Ka zo nan-da-nan
8 ka zamna wurin abinchi ; ko ba sai ya
che masa ba, Ka yi shirin abin da zan
chi, ka yi ḍamarra, ka yi mani hidima,
har in chi in sha tukuna ; kana dagga
9 baya, kai za ka chi, ka sha ? Ya gode
ma bawan nan domin ya yi abin da aka
10 umurche shi ? Hakkanan ku kuma, sa-
'anda kun yi dukan abin da an umurche

ku, sai ku che, Mu bayi marasa-anfani
ne; mun yi abin da ya wajaba gare-
mu.
11 Ananan suna chikkin hanya zuwa
Ḳuddus, yana ratsawa ta tsakkar Sama-
12 riya da Galili. Da shigassa wani ḳauye,
waḍanṣu mutane goma, kutare, suka
gammu da shi, dagga nesa suna tsaye.
13 Suka tada muriyassu, suna chewa, Ya
14 Isa, Ubangiji, ka yi mana jinḳai. Sa-
'anda ya gan su, ya che masu, Ku taffi,
ku gwoda kanku ga malamai. Ya zam-
ma suna chikkin taffiya, sai suka tsarka-
15 ka. Guda ḍaya dagga chikkinsu, sa-
'anda ya ga aka warkadda shi, ya juyo,
yana ta ḍaukaka Allah da muriya mai-
16 ḳarfi; kuma ya faḍi a-gabbansa; yana
yi masa godiya: shi ma Ba-Samariyi
17 ne. Isa ya amsa, ya che, Ko ba a
tsarkake gomaḍin nan ba? inna fa su
18 tara? Ba a samu waḍanda za su komo
garin su ḍaukaka Allah sai wannan baḳo

19 kaḍai ? Ya che masa, Tashi, ka yi taffi-
yarka : bangaskiyarka ta cheche ka.

20 Da Farisawa suka tambaye shi lo-
kachinda mulkin Allah za shi zuwa, ya
amsa masu, ya che, Ba da kallo mulkin
21 Allah ke zuwa ba : ba kwa za su che, Ga
shi, nan ! ko kwa, Chan ! gamma duba,
mulkin Allah yana chikkinku.

22 Ya che ma almajiran, Kwanaki suna
zuwa inda za ku yi marmari ku ga *rana*
ḍaya dagga chikkin kwanakin Ḍan mu-
23 tum, amma ba za ku gani ba. Za su
che maku, Ga shi, chan ! Ga shi,
nan ! kadda ku taffi, kadda ku bi ;
24 gamma kammar yada walḳiya, sa'anda
tana walḳatawa dagga wojen wani sa-
shen samma, tana haskakawa har zuwa
wanchan sashen samma ; hakkanan ku-
ma Ḍan mutum za ya zamma chikkin
25 ranatasa. Amma doïle sai ya sha wa-
hallar abu dayawa tukuna, tsaran nan

26 kuma ta ḳi shi. Kammar yada ya faru
chikkin kwanakin Nuhu kuma, hakka-
nan za shi zamma a-chikkin kwanakin
27 Ḍan mutum. Suna chi, suna sha, suna
amre, suna amrasuwa, har rada Nuhu
ya shiga chikkin jirgi, ruwan tufana ya
28 zo kuma, ya halaka su duka. Yada
kuma ya zamma chikkin kwanakin Lutu;
suna chi, suna sha, suna seye, suna seya-
29 suwa, suna dashe, suna gini; amma rada
Lutu ya fita Sodoma aka zuba wuta da
kibritu dagga samma, aka halaka su
30 duka: bissa ga wannan misali za ya
faru kuma chikkin rana da Ḍan mutum
31 za ya bayannu. A-chikkin wannan rana
shi wanda ke bissa bene, dukiyassa suna
chikkin gida, kadda ya sabko garin ya
ḍauka: wanda yana chikkin gona kuma,
32 kadda ya koma gida. Ku tuna da matar
33 Lutu. Dukan wanda za ya nemi ya
chechi ransa, ransa za ya ḅache masa:
amma dukan wanda za ya ḅadda ransa,



 

34 rayadda shi za ya yi. Ina che maku, A-
chikkin daren nan mutum biyu za su
kasanche a-shimfiḍa ḍaya; ḍaya za a
35 ḍauka, ḍaya za a bari. Mata biyu za su
kasanche suna niḳa tare; ḍaya za a
36 ḍauka, ḍaya za a bari. Suka amsa, suka
che masa, A-wanne wuri, Ubangiji? Ya
che masu, Inda gawa ta ke, nan angulai
kuma za su tataru.

18 YA kuma yi masu misali da nufin ya
kamata a riḳa yin addu'a kadda a suma;
2 ya che, A-chikkin wani birni akwoi wani
alḳali wanda ba ya da tsoron Allah ba,
3 ba ya kwa kulla da mutum ba: a-chik-
kin wannan birni kuma akwoi wata
gwamruwa; ta kan riḳa zuwa wurinsa,
tana chewa, Ka rama mani ga makiyina.
4 Sai da ya jima tukuna, yana ḳi: kana
dagga bissani chikkin ransa ya che, Ko
da shi ke ba ni tsoron Allah ba, ban kwa
5 kulla da mutum ba; duk da hakka, domin

machen nan gwamruwa tana fitinata, sai
in rama mata kadda ta ja raina da zu-
6 wanta yau da gobe. Ubangiji ya che,
Ku ji abin da alḳalin nan mara-adilchi ya
7 che. Allah fa ba za ya rama ma zaḅa-
ḅunsa ba, da su ke yi masa kuka dare da
rana, shi da shi ke da yawan hanḳuri
8 bissa garesu ? Ina che maku, Da samli
za ya rama masu. Duk da wannan
sa'anda Ḍan mutum ya zo, za ya sami
imani bissa duniya ?
9 Ya kuma faḍi wannan misali ga wa-
ḍansu da su ke aminchewa da kansu, *ga
tsamaninsu* masu-adilchi ne, suna maida
10 sauran mutane wofi : *ya che*, Mutum biyu
suka taffi chikkin haikali garin yin addu'a ;
ḍaya Ba-Farisi ne, ḍaya kuma mai-kar-
11 ḅan kurḍin ḳassa. Shi Ba-Farisin ya
tsaya yana addu'a da kansa hakka, Ya
Allah, na gode maka ni ba kammar sauran
mutane ni ke ba, azalumai, marasa-
adilchi, mazinata, ko irin wannan mai-

12 karḅan kurḍin ḳassa. Lahadi ḍaya ni
kan yi tatawuï biyu; ina bada ushira
dagga chikkin dukan abin da na chiwur-
13 wuri. Amma shi mai-karḅan kurḍin
ḳassa, da ya ke tsaye dagga nesa, ba ya
yarda ya tada ko idanunsa samma, am-
ma sai ya buga ḳirjinsa, yana chewa.
Ya Allah, ka yi mani jinḳai, ni mai-
14 zunubi. Ina che maku, Wannan mutum
ya taffi gidansa baratache ne bissa ga
wanchan: gamma dukan wanda ya ḍau-
kaka kansa za shi ḳasḳanta; amma
wanda ya ḳasḳantadda kansa za shi
ḍaukaka.

15 Suka kawo masa jariransu kuma
domin shi taḅa su: amma sa'anda alma-
jiran suka ga wannan, suka kwaḅe su.
16 Amma Isa ya kirrawo su, yana chewa,
Ku bari yara ḳanḳanana su zo gareni,
kadda ku hana su: gamma ga irin wa-
17 ḍannan mulkin Allah ya ke. Hakika ina
che maku, Dukan wanda ba za ya karḅi

mulkin Allah kammar ḳanḳanin yaro ba,
ba za ya shiga chikkinsa ba daḍai.
18 Wani ba-sarauche ya tambaye shi,
ya che, Ya Malami managarchi, mi zan
yi domin in gaji rai na har abada?
19 Isa ya che masa, Donmi ka ke che da
ni managarchi? Babu wani mana-
20 garchi sai ḍaya, Allah. Ka san dokokin,
Kadda a yi zina, kadda a yi kissankai,
kadda a yi sata, kadda a yi shaidar zur,
a bada girma ga ubanka da uwarka.
21 Ya che, Duk na kiyaye waḍannan tun
22 ina sarmayi har wa yau. Da Isa ya ji
wannan, ya che masa, Abu ḍaya ka rasa
tukuna: ka seyar da abin da ka ke da
shi duka, ka raraba ma fakirai, za ka
sami wadata a-samma: ka zo, ka biyo
23 ni. Amma da ya ji wannan, ya yi
baḳinchikki ḳwarai; gamma mai-arziki
24 ne ainu. Isa da ya gan shi ya che, Da
kyar kammar mi ma-abutan dukiya su
25 shiga chikkin mulkin Allah! Gamma ya

fi sauḳi raḳumi ya shiga ta kaffar alura,
da mawadachi ya shĭga chikkin mulkin
26 Allah. Waḍanda suka ji suka che, Wa-
27 nene fa za shi chira? Amma ya che,
Abin da ba shi yuwuwa ga mutum ya
28 yuwu ga Allah Bitrus ya che, Ga mu,
29 mun bar namu, mun bi ka. Ya che
masu, Hakika, ina che maku, Babu mu-
tum wanda ya bar gida, ko mata, ko
yan-uwa, ko iyaye, ko yaya, sabili da
mulkin Allah da ba za ya karḅi riḅanya
dayawa a-chikkin wannan zamani, a-
chikkin zamani mai-zuwa kuma rai na
har abada.

31 Ya ḍauko su goma sha biyu, ya che
masu, Ga mu, za mu taffi zuwa Ḳuddus,
dukan abin da aka rubuta kuma ta
wurin annabawa za su chikka a-wurin
32 Ḍan mutum. Gamma za a bashe shi ga
Al'ummai, za a yi masa ba'a da wula-
33 kanchi kuma, za a tofa masa miyau: za
su yi masa bulala, su kashe shi; rana

34 ta uku kuma za ya tashi. Amma ba
su fahimta da dukan waḍannan abu ba;
batun nan kuma yana ɓoye garesu, ba
su kwa gane abin da aka faḍi ba.

35 Ananan da ya kusato da Ariha, sai
wani mutum makafo yana zamne a-kan
36 hanya, yana bara: da ya ji motsin taro
suna wuchewa, ya tambaya baichin wan-
37 nan. Suka faḍa masa, Isa Ba-Nazarat
38 ke wuchewa. Shi kwa ya tada muriya,
yana chewa, Ya Isa, kai ḍan Dawuda,
39 ka yi mani jinḳai. Na gabban nan suka
kwaɓe shi, shi kame bakinsa: amma shi
ya ḳara tada muriya dayawa ḳwarai,
40 Ya ḍan Dawuda, ka yi mani jinḳai. Isa
fa ya tsaya, ya umurṭa a zo da shi wu-
rinsa: sa'anda ya zo kusa kwa, ya tam-
41 baye shi, Mi ka ke so in yi maka? Ya
che, Ya Ubangiji, in sami ganin gari.
42 Isa ya che masa, Karɓi ganin gari: ban-
43 gaskiyarka ta warkadda kai. Nan-da-
nan ya sami ganin gari, ya yi ta binsa,



 

yana girmama Allah: dukan mutane
kwa, sa'anda suka gani, suka yi yabon
Allah.

19 2 YA shiga Ariha, yana ratsa ta. Sai ga
wani mutum, ana che da shi Zakka;
shugabba ne a-chikkin masu-karḅan kur-
3 ḍin ḳassa, mawadachi ne kwa. Yana
nema ya ga Isa ko wanene shi; amma
ya kasa sabada taron mutane, gamma
4 shi gajere ne. Sai ya yi gabba a-guje, ya
hawo chikkin wani itachen jumaïza do-
min shi gan shi: gamma za ya bi ta
5 wannan hanya. Sa'anda Isa ya zo wu-
rin, ya duba bissa, ya che masa, Ya
Zakka, ka yi hamzari, ka sabko, gamma
6 yau lalai sai in zamna a-gidanka. Shi
kwa ya yi hamzari, ya sabko, ya karḅe
shi da farinchikki.

7 Sa'anda suka ga wannan, dukansu
suka yi ta gunaguni, suna chewa, Ya
shiga garin ya sabka a-wurin mutum

8 wanda shi ke mai-zunubi. Zakka ya
tsaya, ya che ma Ubangiji, Ya Ubangiji,
ka ga rabin dukiyata ina ba matalauta;
idan kwa na ḳwache komi a-wurin wani,
9 ina mayar masa riḅi huḍu. Isa ya che
masa, Yau cheto ya zo gidan nan, da
10 shi ke shi kuma ḍan Ibrahim ne. Gam-
ma Ḍan mutum ya zo garin neman abin
da ya ḅache, ya cheche shi kuma.

11 Sai da suka ji wannan, kana ya
ḳara, ya faḍa masu wani misali domin
yana kusa da Ḳuddus, suna kwa tsa-
mani mulkin Allah za ya bayanna nan-
12 da-nan. Domin wannan ya che, Wani
ḍan dangi mai-daraja ya taffi chikkin
wata ḳassa mai-nisa garin ya samo sa-
13 rauta, shi komo. Ya kirrawo guda goma
a-chikkin bayinsa, ya ba su pound goma,
ya che masu, Ku yi ta chiniki har in
14 dawo. Amma mutanen garinsa suka ḳi
shi, suka aike a-bayansa, suna chewa, ba
mu nufi wannan shi yi mulki bissanmu.

15 Ananan sa'anda ya komo, bayanda
ya rigaya ya sami mulkin, sai ya umurta
a kirrawo waḍannan bayi waḍanda ya
ba su kurḍin, domin shi san riban da
16 suka samu wojen chiniki. Na farinsu
ya zo gabbansa, ya che, Ya Ubangiji,
pound nan naka ya yi riba har pound
17 goma. Ya che masa, Madilla, ya bawan
kirki: tun da aka iske ka da aminchi
wojen ḳanḳanin al'amari, karḅi sarauta
18 bissa birni goma. Na biyu kuma ya zo,
ya che, Ya Ubangiji, pound nan naka ya
19 yi riba har pound biyar. Ya che masa
20 kuma, Ka sarauchi birni biyar. Ḍayan
kuma ya zo ya che, Ya Ubangiji, ga
pound nan naka; na aje shi chikkin
21 adiko: gamma na ji tsoronka, domin kai
mutum mara-siyasa ne: ka kan ḍauki
abin da ba ka aje ba, ka kan girbi abin
22 da ba ka shibka ba. Ya che masa,
Dagga chikkin *maganar* bakinka zan yi
maka shari'a, ya mugun bawa. Ka san

ni mutum mara-siyasa ne, ina ḍauka
abin da ban aje ba, ina girbin abin da
23 ban shibka ba; donmi fa ba ka kai
kurḍina a-wurin masu-jijuyawa, ni ma
da zuwana da na neme su tare da ribba?
24 Ya che ma waḍannan da ke tsaye a-
wurin nan, Ku karḅe masa pound nan,
a bayas ga wanda ya ke da gomaḍin.

25 Suka che masa, Ya ubangiji, yana
26 da pound goma. Ina che maku, Dukan
wanda ya ke da abu, ba shi za a yi, amma
wanda ba shi da abu, dagga wurinsa za
27 a karḅi ko abin da ya ke da shi. Amma
waḍannan maḳiyana da ba su yarda in
yi mulki a-bissansu, a kawo su nan, a
kashe su a-gabbana.

28 Da faḍin wannan, ya taffi gabba,
yana zuwa Ḳuddus.

29 Ananan sa'anda ya zo kusa da Bait-
faji da Bait'anya a-wojen duchin da ana
che da shi na Zaitun, sai ya aike guda

30 biyu a-chikkin almajiran, ya che, Ku
taffi chikkin ḳauyen da ke gabbanku; a-
chikkinsa, da shigakku, za ku iske aho-
laki a-ḍamre, wanda ba mutumen da ya
taḅa hawansa: ku kwanche shi, ku kawo.
31 Idan kowa ya tambaye ku, Donmi ku
ke kwantassa? hakka za ku faḍi, Uban-
giji yana bukatassa.

32 Su fa waḍanda aka aike su suka
taffi, suka iske kammar yada ya che masu.
33 Suna chikkin kwanta aholaki, sai masu-
shi suka che masu, Donmi ku ke kwanta
34 aholaki? Suka che, Ubangiji yana bu-
35 katassa. Suka zo da shi wurin Isa:
kuma suka shimfiḍa tufafinsu a-bissa
36 aholaki, suka sa Isa a-kai. Yana chik-
kin taffiyassa, suna ta shimfiḍa tufa-
finsu a-hanya.

37 Yana nan ya kusa zuwa, *aka kai*
gangaren duchin Zaitun, sai dukan taron
almajirai suka yi ta murna, suka yi ta

yabon Allah da muriya mai-ḳarfi sabada
dukan manyan ikokin da suka gani;
38 suna chewa, Mai-albarka ne Sarki mai-
zuwa chikkin sunan Ubangiji: salama a-
39 samma, a-chan maḍaukaki daraja. Wa-
ḍansu Farisawa dagga chikkin taro suka
che masa, Ya Malam, ka tsauta ma alma-
40 jiranka. Ya amsa, ya che, In faḍa
maku, Da a che waḍannan za su yi shuru,
ko duwatsu su a yi kururuwa.

41 Sa'anda ya yi kusa, ya hangi birni,
42 ya yi kuka a-kanta, yana chewa, Da ma
kin sani a-chikkin wannan kwanaki, har
ke ma, abin da ya tabatta ga lafiya!
amma yanzu a-ḅoye ya ke a-idanunki.
43 Gamma kwanaki za su abko maki inda
maḳiyanki za su gina maki ganuwa, za
su sa ki a-tsakka, su tsare ki dagga ko-
44 wanne sasai, za su fyade ki a-ḳassa, da
yayanki tare da ke; ba za su bar duchi
ko ḍaya bissa wani a-chikkinki ba; da
shi ke ba ki lura da kwanakin ziyartoki.

45 Ya shiga chikkin haikali, ya yi ta
46 fitarda masu-seyasuwa, yana che masu,
An rubuta, Za a che da gidana gidan
addu'a : amma kun maishe shi kogon ma-
fassa.

47 Yana nan, yana kwoiyasuwa ko-
wache rana chikkin haikali. Amma
manyan malamai da marubuta da haki-
man jama'a suka nemi su halaka shi :
48 amma ba su sami hujar yi ba, gamma
dukan mutane suna sauraro gareshi, suna
jinsa.

20 ANANAN wata rana a-chikkin kwanakin
nan, yana tsakkar kwoiya ma mutane
a-chikkin haikali, yana wa'azi da Bi-
shara, sai manyan malamai da marubuta
2 tare da datibai suka abko masa ; suka
yi magana, suna che masa, Ka fada
mana : Da wanne iko ka ke yin wadan-
nan al'amura ? ko kwa wanene shi
3 wanda ya ba ka wannan iko ? Ya amsa,

ya che masu, Ni ma in tambaye ku wata
4 magana; ku faḍa mani: Baptismar Yo-
hanna, dagga samma ta ke, ko kwa
5 dagga wojen mutane ta ke? Suka yi
shawarwari da junansu, suna chewa,
Idan mun che, Dagga samma; sai shi
che, Donmi ba ku gaskanta shi ba?
6 Amma idan mun che, Dagga wojen mu-
tane: dukan jama'a za su jejefe mu:
gamma sun tabatta a-ransu Yohanna
7 annabi ne. Suka amsa, ba su san dagga
8 inda ta ke ba. Isa kwa ya che masu, Ni
ma ba ni faḍa maku da ko wanne iko ni
ke aika waḍannan al'amura.

9 Ya soma faḍa ma mutane wannan
misali: Wani mutum ya dassa gonar
annab, ya bar ta ga waḍansu manoma,
ya taffi wata ḳassa domin shi zamma da
10 jimawa. Da kaka ta yi ya aike wani
bawa zuwa wurin manoman nan, su
ḍiba masa a-chikkin yayan gona: amma
manoman suka duke shi, suka salame

11 shi hannu wofi. Ya aike masu wani bawa
kuma : shi kuma suka duka, suka yi masa
wulakanchi, suka salame shi hannu wofi.
12 Ya aike har na uku : shi kuma suka yi
13 ma rauni, suka kore shi. Ubangijin
gona ya che, Mi zan yi ? Ni aike ḍana
ḳamnatachena : watakila ya zamma su a
14 ga kwarjininsa. Amma sa'anda manc-
man suka gan shi, suka yi shawara da
junansu, suna chewa, Wannan magaji
ne : bari mu kashe shi, gado ya zamma
15 namu. Suka fitarda shi a-bayan gona,
suka kashe shi. Ubangijin gona fa, mi
16 za shi yi masu ? Ya zo ya halaka wa-
ḍannan manoma, ya bada gona ga wa-
ḍansu. Da suka ji wannan suka che,
Allah ya sawaḳa.

17 Amma ya dudube su, ya che, Minene
wannan fa da an rubuta,

Duchin da magina suka ḳi
Shi ne aka maishe shi kan kusu-
ruwa ?

18 Dukan wanda za ya faḍi bissa duchin
nan za shi kakarye; amma iyakar wan-
da *duchin* za ya faḍo masa za ya par-
pashe shi kammar turḅaya.

19 Da marubuta da manyan malamai
suka nemi dama su kama shi a-chikkin
wannan sa'a; amma suna jin tsoron
jama'a: gamma suka gane ya faḍi wan-
20 nan misali a-kansu. Suka tsare shi, suka
kwa aikẹ makewoya, waḍanda suka ḍauki
kamma da za a gan su masu-adilchi,
domin su sami huja a-wojen zanchensa,
inda za su bashe shi ga hukumchin mai-
21 mulki da ikonsa. Suka tambaye shi,
suna chewa, Ya Malam, mun sani kana
faḍin abin da ke sosai, kana kwa kwoi-
yasuwa hakka, ba ka tara mutum ba,
amma da gaskiya ka ke kwoiyasda tafar-
22 kin Allah: Ya halatta garemu mu bada
kurḍin ḳassa ga Ḳaisar ko kwa ba hakka-
23 nan ba? Amma ya gane makirchinsu,
24 ya che masu, Gwoda mani penny. Yana

da sura da rubutu na wanene? Suka
25 che masa, Na Ḳaisar ne. Ya che masu,
Abin da ya tabatta ga Ḳaisar, ku bayas
ga Ḳaisar; na Allah kwa ku bayas ga
26 Allah. Ba su da iko su sami abin kamawa
a-chikkin batun a-gabban mutane; suka
yi al'ajibi da amsawassa, suka yi shuru.
27 Waḍansu kuma na chikkin Saddu-
ḳiyawa suka zo wurinsa, waḍanda ke
musun tashi dagga matatu; suka tam-
28 baye shi, suna chewa, Ya Malam, Musa
ya rubuta mana, idan ḍan uwan mutum
ya mutu, yana da mache, ba shi da ḍa,
ḍan-uwansa shi amri matatasa, shi samo
29 ma ḍanuwansa iri. Da akwoi waḍansu
bakwoi yan-uwan juna: na fari ya amro
30 mache, ya mutu ba ḍa; Na biyu kuma
31 hakka; Na uku kuma ya amre ta; su
bakwoiḍin nan kuma hakkanan ba su bar
32 yaya ba, *har* suka mutu. Dagga bissani
33 ita machen kuma ta mutu. A-chikkin
tashin matatu fa ita za ta zamma matar

wanene a-chikkinsu ? gamma su bakwoi
34 suka yi amre da ita. Isa ya che masu,
Yayan duniyan nan suna amre, ana kwa
35 amradda su: amma su waḍanda an
maishe su sun' issa su kai wanchan za-
mani da tashi kuma dagga matatu, ba su
36 amre ba, ba a kwa amradda su: gamma
ba shi yuwuwa kuma su sake mutuwa:
gamma misalin malaïku su ke; yayan
Allah su ke kwa, da shi ke su yayan
37 tashin matatu ne. Amma ga zanchen
matatu da tashinsu, ko Musa ya gwoda
wannan a-chikkin fasalin nan a-kan zan-
chen Kuringa, inda ya che da Ubangiji,
Allah na Ibrahim, Allah na Ishaḳu, Allah
38 na Yaḳub kuma. Shi dai ba Allah na
matatu ba ne, amma na masu-rai: gam-
39 ma duka suna rayuwa gareshi. Wa-
ḍansu dagga chikkin marubuta suka
amsa, suna chewa, Ya Malam, ka faḍi da
40 kyau. Gamma ba su da ḳarfin hali da za
su ḳara tambayassa koma.

41 Shi kuma ya che masu, Ḳaḳa su ke
42 chewa Almasihu ḍan Dawuda ne? Gamma Dawuda da kansa a-chikkin litafin Zabura ya che,

Ubangiji ya che ma Ubangijina,
Ka zamna ga hannun damana,
43 Har in maida maḳiyanka matashin sawayenka.

44 Dawuda fa yana kirransa Ubangiji, ḳaḳa fa shi ḍansa ne?

45 Sa'annan bissa ga jin dukan mutane,
46 ya che ma almajiransa, Ku yi hankali da marubuta, masu-son yawo da riguna masu-tsawo, masu-so *a yi masu* gaisuwa chikkin kasuwai, da mazamnai na manya chikkin majami'u, da maḍaukakan wu-
47 rare chikkin bukukuwa; su ne masu-chin gidajen gwamraye, masu-yin addu'oï da tsawo domin riya: su ne za a yi masu hukumchi maigirma.

21 YA tada ido, ya ga mawadata suna zuba
sadakokinsu chikkin ma-aji. Ya ga wata
2 gwamruwa kuma matalauchiya tana zu-
3 ba falasi biyu a-chikki. Ya che, Gaskiya
ni ke faḍa maku, abin da wannan gwam-
ruwa matalauchiya ta zuba chikki ya fi
4 nasu duka : gamma waḍannan duka dagga
chikkin falalassu suka zuba zuwa chikkin
sadakoki : amma ita dagga tsiyatta ta
zuba dukan iyakar abin zamman gari da
ta ke da shi.

5 Waḍansu suna chikkin zanchen hai-
kali, suna ambaton addon da aka yi
masa, da duwatsu masu-daraja, da baye-
6 baye, sai ya che, Ga zanchen waḍannan
abu da ku ke ganinsu, kwanaki za su zuwa
inda ba za a rage duchi dagganan ko guda
7 ḍaya bissa wani da ba a rushe ba. Suka
tambaye shi, suna chewa, Ya Malam,
waḍannan al'amura fa yaushe za su
zamma ? wache alama za a yi kuma ṣa'an-

da waḍannan al'amura suna shirin faruwa?
8 Ya che *masu*, Ku yi lura kadda a ḅashe
ku dagga hanya: gamma mutane dayawa
za su zo chikkin sunana, suna chewa, Ni
ne; da kuma, Lokachi ya kusa: kadda ku
9 bi su. Sa'anda kun ji labarin yaḳi kuma
da hargowa, kadda ku firgita: gamma
waḍannan al'amura doïle za su faru tuku-
na; amma matuḳa ba nan-da-nan ta ke ba.

10 Sa'annan ya che masu, Al'umma za
ta tasa ma al'umma, mulki kuma za ya
11 tasa ma mulki: za a yi manyan rayerayen
duniya, wuri dabam dabam kuma yungwa
da aloba; da al'amura masu-ban tsoro da
12 alamu masu-girma dagga samma. Amma
kamin waḍannan al'amura duka, za su
kama ku, su tsananche ku, suna bashe ku
ga majami'u da kurkukai, ana kawonku
a-gabban sarakuna da masu-shari'a sa-
13 bili da sunana. Wannan za ya komo ya
14 zamma shaida a-kanku. Ku ḍamri a-
zuchiyarku fa, kadda ku yi tatalin yada

15 za ku amsawa : gamma ni im ba ku baki
da hikima wada dukan maḳiyanku ba za
su sami iko su yi tsayeya ko kwa musunta.
16 Amma har da iyaye, da yan-uwa, da
dangi, da abokai, za su bashe ku ; a-
chikkinku kuma za su kashe waḍansu.
17 Za ku zamma abin ḳi ga dukan mutane
18 sabili da sunana. Amma ko gashin kanku
19 guda ḍaya ba za ya lalache ba. Ta
chikkin hanḳurinku za ku sami rayu-
kanku.

20 Amma sa'anda kun ga Ḳuddus tana
kewoye da dagar yaḳi, sa'annan ku sani
21 ribḍewatta ta kusa. Sa'annan waḍanda
suna chikkin Yahudiya su gudu zuwa du-
watsu ; waḍanda suna chikkin tsakkiyarta
su fita woje ; waḍanda ke chikkin ḳauyuka
22 kadda su shigo chikki. Gamma waḍan-
nan kwanaki na ramawa ne, domin a-
23 chikka dukan abin da an rubuta. Kaiton-
su, masu-chikki da masu-bada mama
chikkin waḍannan kwanaki ! gamma za a

yi ḳunchi mai-zafi a-duniya, da fushi
24 kuma a-kan wannan al'umma. Za su
faḍa kaifin takobi, za a kai su chikkin
bauta ga dukan al'ummai: Ḳuddus kuma
Al'ummai za su tatake ta har zamanan
Al'ummai sun chikka.

25 A-chikkin rana da wata da tamrari za
a ga alamomi; a-kan duniya al'ummai
*suna* chiwon rai, a-kan ḍimuwa sabada
26 rurin bahar da ambaliyu; mutane suna
suma don tsoro, don tsamanin abin da za
shi abko ma duniya kuma: gamma za a
27 raurawadda ikokin sammai. Sa'annan za
su ga Ḍan mutum yana zuwa a-chikkin
girgije tare da iko da babar darajar.
28 Amma sa'anda waḍannan al'amura sun
soma faruwa, ku duba bissa, ku tada
kanku; gamma pansarku ta kusa.

29 Ya yi masu misali: *ya che*, Ku lura da
itachen ḅaure da dukan itatuwa: sa'anda
30 su kan yi tofo, ku kan gani, kun sani

31 chikkin rayukanku bazara ta kusa. Hak-
kanan kuma ku, lokachinda kun ga wa-
ḍannan al'amura suna faruwa, ku sani
32 mulkin Allah ya kusa. Na che maku,
Hakika, wannan tsara ba za ta shuḍe ba
33 sai an chikka dukan abu. Samma da
ḳassa za su shuḍe: amma zantatukana ba
za su tashi ba.

34 Amma ku yi hankali da kanku, kadda
ya zamma zukatanku su yi nauyi da
zwarin chi da maye da shagulgula na
wannan rai, har ranan nan ta hume ku,
35 ba labari, kammar tarko: gamma hak-
kanan za ta humi dukan mazamnan
36 fuskar duniya duka. Amma a-kowanne
loto sai ku yi tsaro, kuna yin roḳo ku
issa da za ku chere ma dukan waḍannan
al'amuran da za su faru, ku tsaya kuma
a-gabban Ḍan mutum.

37 Kowache rana kwa yana kwoiyasuwa
chikkin haikali; kowanne dare kuma ya

kan fita, ya kan kwana a-chikkin duchi
38 wanda ana che da shi na Zaitun. Dukan
mutane suka yi ta zuwa wurinsa tun da
sasafe chikkin haikali, domin su ji shi.

22 ANANAN idin gurasa mara-yeast ya
kusa, wanda ana che da shi Paska.
2 Manyan malamai da marubuta suka ne-
mi yada za su kashe shi; gamma suna
jin tsoron mutane.
3 Shaitan kwa ya shiga chikkin Ya-
hutha wanda a ke che da shi Iskariyoti,
shi ne ḍaya a-chikkin su goma sha biyu.
4 Ya kwa taffi, ya yi shawara da manyan
malamai da zaramawa, yada za ya bashe
5 shi garesu. Suka yi murna, suka yi alka-
6 wali kuma su ba shi kurḍi. Shi ma ya yi
wa'adi, kuma ya yi ta neman daman da
za ya bashe shi garesu *lokachinda* taro ba
su a-wurin.
7 Sai ranar gurasa mara-yeast ta yi,
8 rana da za a yanka paska. Ya aike

Bitrus da Yohanna, yana chewa, Ku taffi,
ku shiriya mana paska, domin mu chi.
9 Suka che masa, A-wanne wuri ka ke so
10 mu shiriya ? Ya che masu, Ku duba, da
shigarku chikkin birni wani mutum za ya
gammu da ku, ḍauke da tulun ruwa ; ku
bi shi zuwa chikkin gidan da za ya
shiga.

11 Sai ku che ma mai-gida, Malam yana
che maka, Inna ḍakin baḳi inda zan chi
12 paska tare da almajiraina ? Shi ma za
ya gwoda maku wani baban bene shiri-
13 yaye : sai ku shiriya a-chan. Suka taffi,
suka iske kammar yada ya faḍa masu :
suka shiriya paska.

14 Sa'anda sa'a ta yi, ya zamna, da
15 Manzanin tare da shi. Ya che masu, Da
marmari na yi guri in chi wannan paska
16 tare da ku kamin in sha wahalla : gamma
ina che maku, Ba ni chinta ba, sai an
17 chikka ta chikkin mulkin Allah. Ya

karḅi tasa, sa'anda ya yi godiya kuma, ya
che, Ku ḍauki wannan, ku raraba tsaka-
18 ninku : gamma ina che maku, Dagga nan
gabba ba ni ḳara shan ruwan yayan annab
19 ba, sai mulkin Allah ya zo tukuna. Ya
ḍauko gurasa kuma, sa'anda ya yi godiya,
ya kakarya, ya ba su, yana chewa,
Wannan jikina ne wanda am bayas domin
ku : ku yi wannan abin tunawa da ni.
20 Hakkanan kuma bayan jibi, *ya ḍauko*
tasa, yana chewa, Wannan tasa sabon
alkawali ne chikkin jinina, wanda an zubas
21 dominku. Amma ga shi, hannun mai-
bashe ni yana tare da ni bissa kaḅaki.
22 Gamma Ḍan mutum za ya taffi lalai
kammar yada an ḳadara : amma kaiton
wannan mutum wanda am bashe shi ta
23 hannunsa ! Suka yi ta tantambaya a-
chikkin junansu ko wanene a-chikkinsu za
shi yin wannan abu.

24 Maḳagara kuma ta tashi a-tsaka-
ninsu ko wanene a ke maishe shi baba a-

25 chikkinsu. Shi ma ya che masu, Sara-
kunan Al'ummai suna shugabbantassu;
su kuma waḍanda suna da hukumchi
bissansu, ana che masu Masu-kyautawa.
26 Amma ba hakkanan a-wurinku ba: amma
shi wanda shi ke baba a-chikkinku shi
zamma kammar auta; wanda shi ke ma-
gabbachi kuma shi zamma kammar
27 wanda ya ke bauta. Gamma wanene ya
fi girma, mai-zamna wurin abinchi, ko
kwa mai-hidima? ba shi ne ba wanda ya
ke zamne wurin abinchi? Amma ni ina
nan a-chikkinku kammar mai-hidima.
28 Amma ku ne kun lizimche ni a-chikkin
29 jarabuna; ni ma na sanya maku mulki,
kammar yada Ubana ya sanya mani,
30 domin ku chi, ku sha tare da ni chikkin
mulkina; kuma za ku zamna bissa kursi-
yai, kabilan Israïla goma sha biyu kuna
31 yi masu shari'a. Ya Siman, Siman, ga
Shaitan ya roḳa ya same ku domin shi
32 rereye ku kammar alkamma: amma ni

na yi maka addu'a kadda bangaskiyarka
ta kasa: kai ma lokachin da ka sake
33 juyowa, sai ka ḳarfafa yan-uwanka. Ya
che masa, Ya Ubangiji, na yarda in taffi
kurkuku tare da kai, *i*, *har* mutuwa kuma.
34 Ya che, Na faḍa maka Bitrus, yau zakarra
ba za ya yi chara ba sai lokachin da ka yi
musun sanina so uku.

35 Ya che masu kuma, Lokachinda na
aike ku ba jikka, ba zabira, ba takalma,
kun rasa wani abu? Suka che, A'a babu
36 komi. Ya kuma che masu, Amma yanzu
wanda ya ke da jikka shi ḍauke ta,
hakkanan kuma zabira: wanda ba shi da
takobi kuma shi seyas da mayafinsa, shi
37 seyo. Gamma ina che maku, Wannan da
an rubuta, doïle sai a chikka shi a-wurina,
*chewa*, Aka lisafta shi tare da masu-
zunubi: gamma abin da ke wojena abin
38 chikkawa ne. Suka che, Ya Ubangiji,
ga takobi biyu. Ya che masu, Ya
issa.

39 Ya fita, kuma bissa ga al'adatasa ya
taffi zuwa duchin Zaitun ; almajiran kuma
40 suka bi bayansa. Sa'anda ya issa wurin,
ya che masu, Ku yi addu'a kadda ku
41 shiga chikkin jaraba. Yana da nisa da
su misalin jifar duchi ; ya durḳussa, ya yi
42 addu'a, yana chewa, Ya Ubana, in ka
yarda ka kawas mani da wannan tasa :
amma dai ba nawa nufi ba, naka za a yi.
43 Sai malaïka dagga samma ya bayanna
44 gareshi, yana ḳarfafa shi. Don kuma
yana chikkin raḍaḍi ya ḳara nachiyar
addu'a : jiḅinsa kuma ya zamma kammar
manyan ḍararasa na jini, suna faḍuwa a-
45 ḳassa. Sa'anda ya tashi kuma dagga
addu'atasa, ya zo wurin almajiran, ya
iske su suna barchi domin baḳinchikki,
46 ya che masu, Donmi ku ke barchi ? ku
tashi, ku yi addu'a, don kadda ku shiga
chikkin jaraba.

47 Yana tsakkar yin magana, sai ga
taro, da shi kuma wanda ana che da shi

Yahutha, ḍaya a-chikkin goma sha biyu-
ḍin, yana ja masu hanya ; ya kwa kusanchi
48 Isa garin ya yi masa sumba. Amma Isa
ya che masa, Yahutha, da sumba ka ke
49 bada Ḍan mutum ? Sa'anda waḍanda
ke kusa da shi suka ga abin da za ya faru,
suka che, Ya Ubangiji, ko mu yi bugu da
50 takobi ? Sai wani a-chikkinsu ya bugi
bawan baban liman, ya dache kunnensa
51 na dama. Amma Isa ya amsa ya che,
Ku bari hakka. Ya taḅa kunnensa, ya
52 warkadda shi. Isa kwa ya che ma man-
yan malamai, da hakiman haikali, da
datiḅai waḍanda suka tasa masa, Kun
fito tare da takuba da sanduna, sai ka che
53 wurin ḅarawo ne ? Sa'anda ina tare da
ku kowache rana chikkin haikali, ba ku
miḳa hannuwa *garin kama* ni ba : amma
wannan sa'a taku che da ikon dufu.

54 Suka damḳe shi, suka sa shi gabba,
suka kai shi chikkin gidan baban liman ;
55 amma Bitrus yana bi dagga nesa. Sa'anda

suka hura wuta a-tsakkiyar gida, suka
zamna kuma tare, Bitrus ya zamna a-
56 tsakkarsu. Wata maaikachiya kuma da
ta gan shi yana zamne a-gabban wuta, ta
zurra masa ido, ta che, Wannan mutum
57 kuma tare da shi ya ke. Amma shi ya yi
musu, yana chewa, Ya mache, ban san shi
58 ba. Jim kaḍan kuma sai wani ya gan
shi, ya che, Kai ma na chikkinsu ne.
59 Bitrus ya che, Babu, ya mutum. Ba-
yanda aka jima wojen sa'a ḍaya sai wani
kuma ya shaida da ḳarfi, yana chewa,
Hakika wannan mutum tare da shi ya
60 ke: gamma shi Ba-Galili ne. Amma
Bitrus ya che, Ya kai mutum, ban san
abin da ka ke faḍi ba. Nan-da-nan kwa,
tun yana chikkin magana, zakarra ya yi
61 chara. Ubangiji ya waiwaya, ya dubi
Bitrus. Bitrus kwa ya tuna da maganar
Ubangiji da ya faḍa masa, chewa, Kamin
zakarra ya yi chara yau, za ka yi musuna
62 so uku. Ya fita fa, ya yi ta kuka mai-zafi.

63 Mutane kwa waḍanda suna riḳe da
Isa suka yi masa ba'a, suka yi ta dukansa.
64 Suka yi masa madundumi, suka tambaye
shi, suna chewa, Yi *mana* annabchi, wa-
65 nene wanda ya buge ka ? Da waḍansu
magana dayawa kuma suka yi masa, suna
zaginsa.

66 Sa'anda gari ya waye kuma, taron
datiḅan jama'a suka taru wuri ḍaya,
da manyan malamai da marubuta ; suka
kai shi wurin fadanchinsu, suna chewa,
67 Idan kai Almasihu ne, ka faḍa mana.
Amma ya che masu, Ko na faḍa maku, ba
68 za ku gaskanta ba : idan na tambaye ku
69 kuma, ba za ku amsa ba. Amma dagga
nan gabba Ḍan mutum za shi zamna ga
70 hannun dama na ikon Allah. Dukansu
fa suka che, Kai ne Ḍan Allah fa ? Ya
71 che masu, Kuna faḍi, Ni ne. Suka che,
Muna da sauran bukatar shaida ? gamma
mu da kanmu mun ji dagga bakinsa.

23 Duk taron jama'assu suka tashi suka
2 kawo shi a-gabban Bilatus. Suka soma
sarassa suna chewa, Mun iske wannan
mutum yana ḅata al'ummammu, yana
hana bada gandu ga Ḳaisar, yana chewa
3 shi da kansa Almasihu, sarki ne. Bilatus
ya tambaye shi, yana chewa, Kai Sarkin
Yahudawa ne? Ya amsa masa ya che,
4 Ka faḍi. Bilatus ya che ma manyan
malamai da taron jama'a, Ni ban sami
5 laifi a-chikkin wannan mutum ba. Amma
suka ḳara tsanantawa, suna chewa, Yana
kutta jama'a, yana kwoiyasuwa chikkin
dukan Yahudiya, dagga Galili ya faro har
6 zuwa wurin nan. Amma sa'anda Bilatus
ya ji, ya tambaya ko mutumen *nan* Ba-
7 Galili ne. Sa'anda ya sani dagga chikkin
mulkin Hirudus ya ke, ya aike da shi zuwa
Hirudus, *gamma shi Hirudus* da kansa
kuma yana chikkin Ḳuddus kwanakin
nan.

8 Ananan sa'anda Hirudus ya ga Isa, ya
yi murna ƙwarai: gamma tun da daḍewa
yana son ganinsa, domin ya kan ji la-
barinsa; ya kwa sa zuchiya za ya ga
9 wata alama a-gareshi. Ya yi masa
tantambaya da magana dayawa; am-
10 ma ba ya amsa masa da komi ba. Sai
manyan malamai da marubuta suka
tsaya suna ta tsananta sarassa ƙwarai.
11 Hirudus kwa da yan yaḳinsa suka ƙan-
ƙanta shi, suka yi masa ba'a, suna yafa
masa tufafi masu-ƙawa, suka sake aike
12 shi wurin Bilatus. A-wannan rana fa
Hirudus da Bilatus suka sada aminchi
da junansu: gamma da akwoi magabtaka
tsakaninsu.

13 Bilatus kwa ya kirrawo su manyan
14 malamai da hakimai da jama'a *su taru*, ya
che masu, kuka kawo mani mutumen nan,
chewa, mai-ḅatan jama'a ne: ga shi kwa
ni da na yi masa ƙwanƙwanto a-gabban-
ku, ban iske laifi a-chikkin mutumen

nan ba a-wojen waḍannan al'amuran da
15 ku ke sarassa : ko Hirudus ma, gamma
ya komo mana da shi ; ga shi kwa babu
abin da ya yi wanda ya issa mutuwa.
16, 18 Zan duke shi fa, in sakke shi. Amma
dukansu suka tada muriya gabba ḍaya,
suna chewa, A taffi da wannan mutum,
19 a kwanto mana Barabbas : wani mutum
ne wanda aka jefa shi chikkin kurkuku
sabada wata tayasuwa da aka yi chikkin
20 birni, duk da kissankai. Bilatus ya sake
yi masu magana, yana da nufi ya sakki
21 Isa ; amma suka yi ta kururuwa, suna
chewa, A gichiye shi, a gichiye shi.
22 Ya che masu chewa ta uku, Donmi,
wache mugunta mutumen nan ya yi ?
Ban iske sanadin mutuwa a-chikkinsa
23 ba : za ni fa dukassa, in sakke shi. Am-
ma suka yi ta nachiya da muriyoyi masu-
ḳarfi, suna biḍa a gichiye shi. Muriyassu
24 kwa ta rinjaya. Bilatus fa ya bada
25 hukumchi a yi abin da suka roḳa. Am-

ma shi wanda aka jefas chikkin kurkuku
sabada tayasuwa da kissankai, *shi* wanda
suka biḍa, ya sakke shi; amma ya bada
Isa ga nufinsu.

26 Sa'anda suna taffiya da shi, suka
kama wani wai shi Siman Ba-Ḳairawani,
yana taffowa dagga ḳauye, suka azza
masa gichiye shi ḍauka, shi bi bayan
Isa.

27 Baban taron jama'a kuma suka bi
bayansa, da na mata kuma masu-kuka,
28 suna baḳinchikki dominsa. Amma Isa
ya waiwaya wurinsu, ya che, Ya ku,
ḍiyan Ḳuddus, kadda ku yi kuka do-
mina, amma ku yi kuka bissa kanku da
29 yayanku kuma. Gamma ku duba, kwa-
naki suna zuwa da za a che, Bakarariyu
su ne masu-arziki, da chikkuna kuma
waḍanda ba su taḅa haifuwa, da nonai
30 waḍanda be a taḅa tsotsawa. Kwana-
kin nan za su yi ta che ma duwatsu, Ku

faḍo mana, da tudda kuma, Ku rufe mu.
31 Gamma idan suna yin waḍannan abu
itache yana ḍanye, mi za su yi yana
busashe ?

32 Aka kawo waḍansu kuma guda biyu,
mazambata, domin a kashe su tare da
shi.

33 Sa'anda suka kai wurin da aka che
da shi Ḳwaluwa, chan suka gichiye
shi, tare da mazambatan nan, ḍaya
34 ga damansa, ḍaya ga hagu. Isa ya che,
Ya Abba, ka yi masu gafara ; gamma ba
su san abin da su ke yi ba. Kuma da
suka raraba tufafinsa a-chikkinsu, suka
35 jefa kuri'a. Mutane kwa suna tsaye,
suna zuba ido. Hakimai kuma suka yi
masa ba'a, suna chewa, Ya chechi wa-
ḍansu ; idan wannan Almasihu na Allah
36 ne, zaḅaḅensa, shi chechi kansa. Yan-
yaḳi kuma suka yi masa ba'a, suna zuwa
wurinsa, suna miḳa masa ruwa mai-

37 tsami, suna chewa, Idan kai Sarkin Ya-
38 hudawa ne, sai ka chechi kanka. Akwoi
kuma wani rubutu a-bissansa, WANNAN
SARKIN YAHUDAWA NE.

39 Ḍaya a-chikkin mazambatan nan
da aka rataye su, ya yi masa baḳar ma-
gana, yana chewa, Kai ba Almasihu ba
40 ne? ka chechi kanka duk da mu. Am-
ma ḍayan ya amsa, yana tsauta masa, ya
che, Ba ka ko jin tsoron Allah ba, da shi
41 ke shari'arka ḍaya *da shi?* Mu kwa ha-
kika daidai ne, gamma mu muna karḅi
alhakin ayukanmu sosai: amma wannan
mutum ba ya aika kowanne abin da ba
42 daidai ba. Ya che kuma, Ya Isa, ka
tuna da ni lokachinda ka ke shiga mul-
43 kinka. Ya che masa, Ina che maka,
gaskiya, yau kana tare da ni chikkin
Paradise.

44 Ananan wojen sa'a ta shidda, sai
dufu ya rufe dukan ḳassa har zuwa sa'a

45 ta tara, hasken rana ya kasa : zanne kuma
na kariyar wuri mai-tsarki ya keche a-
46 tsakka. Isa kwa ya yi kirra da muriya
mai-ḳarfi, kana ya che, Ya Abba, na bada
ruhuna a-chikkin hannuwanka. Sai da
ya faḍi wannan kana ya sakki ransa.
47 Sa'anda zarman ya ga abin da aka yi,
ya ḍaukaka Allah, yana chewa, Lalai
48 wannan mutum mai-adilchi ne. Kuma
dukan taron jama'a da suka taru garin
kallon wannan, sa'anda suka ga abin da
aka yi, suka koma, suna bugun ḳirjinsu.
49 Da dukan idon saninsa, da mata waḍanda
suka bi shi dagga Galili, suna tsaye
dagga nesa, suna duban waḍannan al'a-
mura.

50 Ga kwa wani mutum sunansa Yu-
sufu, shi ba-fada ne, mutum nagari, mai-
51 adilchi, (ba ya shiga chikkin shawarassu
da aikinsu ba) Ba-Arimathiyati ne, wani
birni na Yahudawa, shi kwa yana saura-
52 ron mulkin Allah : wannan mutum ya

taffi wurin Bilatus, ya roḳi jikin Isa.
53 Ya sabko da shi, ya nanaḍe shi chikkin
likafani, ya aje shi chikkin kabari wanda
aka sasaḳe dagga chikkin duchi, inda
mutum ba ya taḅa kwantawa daḍai.
54 Ranar Shiriya ke nan, assabachi ya kusa
55 wayewa. Mata kwa waḍanda suka fito
dagga Galili tare da shi, suka bi baya,
suka duba kabari, da yada aka aje jikinsa.
56 Suka komo, suka shiriya kayan ḳamshi
da man kamshi.

Suka huta rana assabachi bissa ga
doka.

24 AMMA a-kan rana ta fari ga bakwoi, da
sasafe, suka zo wurin kabari, suna ḍauke
da kayan ḳamshi waḍanda suka shiriya.
2 Suka tarras an rigaya an gangaradda
3 duchi dagga wojen kabari. Suka shiga,
amma ba su iske jikin Ubangiji Isa ba.
4 Ananan suna ḍimuwa da wannan, sai
ga mutum biyu a-tsaye daura da su, da

5 tufafi masu-walḳiya: suna nan a-tsora-
che, suna sunkwiyadda kansu a-ḳassa,
sai suka che masu, Donmi ku ke neman
6 mai-rai a-wurin matatu? Ba shi nan,
ya tashi: ku tuna da zanchen da ya yi
maku tun yana chikkin Galili tukuna,
7 da ya che, Doïle a bada Ḍan mutum ga
hannuwan mutane masu-zunubi, a gichi-
8 ye shi, rana ta uku kuma shi tashi. Su-
9 ka tuna da zantatukansa, suka komo
dagga kabari, suka bada labarin waḍan-
nan abu duka ga goma sha ḍayan nan,
10 da sauransu duka. Su ke nan su Marya-
mu Magdaliya da Yuwanna da Marya-
mu uwar Yaḳub: sauran mata kuma da
ke tare da su suka faḍa ma Manzanin
11 waḍannan abu. Maganganun nan fa suka
zamma garesu kammar zanchen wofi;
12 ba su gaskanta su ba. Amma Bitrus ya
tashi, ya sheḳa a-guje zuwa wurin kabari;
sai da ya yi sunkwiya, ya duba chikki,
kana ya ga likafani *suna nan* su ḍayansu;

ya tashi, ya nufi gidansa, yana al'ajibi
da abin da ya faru.
13 Ga kuma guda biyu dagga chikkin-
su suna taffiya a-ran nan za su wani
ḳauye wanda ana che da shi Imwasu,
nisanta dagga Ḳuddas mile bakwoi ne
14 da rabi. Suna zanche da junansu a-
kan dukan al'amuran nan da suka faru.
15 Ananan suna chikkin zanche suna bin-
chikke tare da juna, sai Isa ya kusanche
16 *su*, ya taffi tare da su. Amma idanunsu
a-ḳame su ke da ba za su sansanche shi
17 ba. Ya che masu, Wanne irin zanche ke
nan da ku ke yi da juna kuna chikkin
taffiya? Suka tsaya, da fuskoki a-
18 ḳwansare. Ḍayansu, wanda ana che da
shi Kilyobas, ya amsa ya che masa, Kai
kaḍai kana baḳonta chikkin Ḳuddus, ba
ka san al'amuran da sun faru chikkin
19 waḍannan kwanaki ba? Ya che masu,
Waḍanne al'amura? Suka che masa,
A-kan zanchen Isa Ba-Nazarat, wanda

shi ke annabi mai-iko chikkin aiki duk
da magana a-gabban Allah da dukan
20 jama'a : manyan malamai kuma da ma-
hukumtanmu suka bashe shi ga hukum-
21 chin mutuwa, aka gichiye shi kuma. Am-
ma mu da muna bege shi ne da za shi
panshe Israïla. Bayan wannan kuma yau
rana ta uku che da waḍannan abu suka
22 faru. Kuma waḍansu mata dagga chik-
kin jama'armu suka ruḍadda mu, da shi
ke suka taffi wurin kabarin tun da sa-
23 safe; sa'anda ba su iske jikinsa ba, suka
zo, suna chewa, sun ga wahayi kuma na
malaïku waḍanda suka che yana da rai.
24 Waḍansu dagga chikkin waḍanda ke
tare da mu kuma suka taffi wurin ka-
barin, suka iske hakkanan ne kammar
yada matan suka faḍi: amma shi ba
25 su gan shi ba. Ya che masu, Ya ku
mazaje marasa-wayo, masu-nauyin zu-
chiya ga gaskanta dukan abin da anna-
26 bawa sun faḍi! Ba wajib ne ga Alma-

sihu ba shi sha waḍannan wahalla, shi
27 shiga chikkin darajassa kuma ? Ya so-
ma kwa tun dagga Musa da dukan anna-
bawa, chikkin dukan litatafai yana fasalta
28 masu al'amura na bissa kansa. Suka ku-
sato ḳauyen da za su : shi ma ya yi kam-
29 mar za ya wuche. Suka i masa, suna
chewa, Ka zamna tare da mu : gamma
kusa da mareche ya ke, yini kwa ya kusa
ḳarewa. Ya kwa shiga garin shi zamna
30 tare da su. Ananan sa'anda ya zamna
tare da su garin chi, sai ya ḍauko dun-
ḳulin gurasa, ya albarkache shi, ya ka-
31 karya, ya ba su. Idanunsu suka buḍe,
suka sansanche shi ; *kana* ya ḅache ma
32 ganinsu. Suka che ma junansu, Zu-
chiyarmu ba huruwa dagga chikkinmu
ta ke yi ba, sa'anda yana yi mamu
zanche a-kan hanya, yana bayanna ma-
33 mu litatafai ? A-chikkin sa'an nan fa
suka tashi, suka koma Ḳuddus, suka iske
goma sha ḍayan nan a-tatare wuri ḍaya,

34 duk da waḍanda ke tare da su, suna
chikkin chewa, Gaskiya che Ubangiji ya
35 tashi, ya bayanna ga Siman. Suka rata-
ba abin da ya faru a-kan hanya, da yada
ya zamma sanane garesu chikkin kakarya-
war gurasa.

36 Suna chikkin faḍin wannan sai ga
shi da kansa yana tsaye a-tsakkiyarsu,
37 ya che masu, Salama a-gareku. Am-
ma suka firgita, suna jin tsoro ḳwarai,
38 suna tsamani ruhu ne su ke gani. Ya
che masu, Donmi hankalinku ya tashi?
don minene kwa zachezache suna tashi
39 a-chikkin zuchiyarku. Ku duba hannu-
wana da sawayena, Ni ne da kaina: taḅa
ni, ku gani; gamma ruhu ba shi da nama
da ḳasusuwa kammar yada ku ke gani
40 ina da su. Sa'anda ya faḍi wannan ya
gwoda masu hannuwansa da sawayensa.
41 Tun suna chikkin rashin gaskantawa do-
min farinchikki, suna ta al'ajibi, sai ya
che masu, Kuna da wani abinchi a-

42 nan ? Suka ba shi yankin kifi ḳyafafe.
43 Ya ḍauko, ya chi a-gabbansu.

44 Ya che masu kuma, Waḍannan su
ne kalmomina da na yi maku tun ina
tare da ku tukuna, *chewa*, Dukan abin da
an rubuta a-kaina a-chikkin Attaurat ta
Musa, da Annabawa, da Zabura, doïle
45 a chikka su. Dagganan ya buḍe han-
kalinsu, domin su fahimchi litatafai;
46 ya che masu kuma, Hakka an rubuta,
Almasihu za ya sha wahalla, za ya tashi
dagga matatu kuma kan rana ta uku;
47 kuma za a yi wa'azin tuba da gafarar
zunubai chikkin sunansa ga dukan al'um-
48 mai, ana farawa dagga Ḳuddus. Ku
49 ma shaidu ne ga waḍannan abu. Ga shi
kwa, ina aike da alkawalin Ubana a-bis-
sanku: amma ku jima chikkin birni har
a yafa maku iko dagga samma.

50 Ya kai su woje har suna daura ga
Bait'anya: ya tada hannuwansa bissa,

51 ya albarkache su. Ananan tun yana
chikkin albarkatassu, ya rabu da su, aka
52 ḍaukaka shi zuwa chikkin samma. Suka
yi masa sujada, suka koma Ḳuddus da
53 farinchikki mai-girma: suna chikkin hai-
kali kullayaumi, suna albarkata Allah.

# BISHARA DAGGA HANNUN YOHANNA.

---

1 A-CHIKKIN farko akwoi Kalma, Kalma
kwa tana tare da Allah, Kalma kwa
2 Allah ne. Wannan a-chikkin farko tare
3 da Allah ya ke. Ta wurinsa aka yi
dukan abu ; ba a yi komi ba *chikkin abin*
4 da an yi, sai ta wurinsa. A-chikkinsa
akwoi rai ; rai kwa shi ne hasken mu-
5 tane. Kuma haske yana haskakawa a-
chikkin dufu ; dufu kwa ba ya hana shi
6 ba. Wani mutum ya isso, aikake ne
dagga wurin Allah, sunansa Yohanna.
7 Wannan ya zo domin shaida, shi shaida
haske, domin dukan kowa ya bada
8 gaskiya ta wurinsa. Shi da kansa ba
wannan haske ba ne, amma *ya zo* domin

9 shi shaida haske. Akwoi haske, haske
mai-gaskiya, wanda yana haskaka ko-
wanne mutum, yana zuwa chikkin du-
10 niya. A-chikkin duniya ya ke, ta wu-
rinsa kwa aka halita duniya, amma du-
11 niya ba ta san shi ba. Ya zo wurin abin
mulkinsa, amma su waḍanda ke nasa ba
12 su yarda da shi ba. Amma iyakar wa-
ḍanda suka karḅe shi, ya ba su iko su
zamma yayan Allah, wato waḍannan da
13 su ke bada gaskiya ga sunansa : waḍanda
aka haife su ba dagga wurin jini ba, ba
kwa dagga wurin nufin jiki ba, ba kwa
dagga wurin nufin namiji ba, amma dagga
14 wurin Allah. Kalma ta zamma nama,
ta shida a-wurinmu (muka duba ḍauka-
karsa, kammar ta haifafe kaḍai dagga
wurin Uba), chikke da alheri da gaski-
15 ya kuma. Yohanna yana shaidatasa,
yana tada muriya, yana chewa, Wannan
shi ne wanda na ambache shi, *na che*,
Wanda yana zuwa bayana ya zamma a-

16 gabbana ; gamma shugabbana ne. Gam-
ma dagga chikkin yalwatasa mu duka
muka karḅa, alheri kuma yana biye da
17 alheri. Gamma ta wurin Musa aka bayas
da doka, *amma* alheri da gaskiya ta wurin
18 Isa Almasihu suka zo. Ba wanda ya
taḅa ganin Allah daḍai ; Ḍa haifafe kaḍai
wanda ke chikkin ḳirjin Uba, shi ne ya
bada labarinsa.

19 Shaidar Yohanna ke nan, sa'anda
Yahudawa suka aike masa malamai da
Lawitawa kuma dagga Ḳuddus su tam-
20 baye shi, Wanene kai ? Ya yarda, ba
ya yi musu ba ; amma ya yarda, *ya che,*
21 Ni ba Almasihu ba ne. Suka tambaye
shi, *suka che,* Ḳaḳa fa ? Kai Iliya ne ?
Ya che, Ni ba shi ba ne. Kai wannan
22 annabi ne ? Ya amsa, *ya che,* A'a. Suka
che masa fa, Wanene kai ? domin mu
mayar da magana wurin waḍanda suka
23 aiko mu. Mi ka ke che da kanka ? Ya
che, Ni muriyar mai-kirra ne chikkin

jeji, Ku daidaita tafarkin Ubangiji, kam-
24 mar yada annabi Ishaya ya faḍi. Su
waḍannan dagga wurin Farisawa aka
25 aiko su. Suka tambaye shi, suka che
masa, Donmi fa ka ke yin baptisma idan
kai ba Almasihu ba ne, ba Iliya ba, ba
26 kwa *wannan* annabi ba? Yohanna ya
amsa masu, yana chewa, Ni ina yin bap-
tisma da ruwa: a-chikkin tsakkarku
wani yana tsaye wanda ba ku sani ba,
27 shi ne wanda yana zuwa bayana, *ko* ma-
ḅallen takalminsa ba ni issa in kwanche
28 shi ba. Aka yi waḍannan abu chikkin
Bait'anya ḳetaren Urdun, wurinda Yo-
hanna yana yin baptisma.

29 Washegari ya ga Isa yana zuwa
gareshi, ya che, Duba, *ga* Ḍan tum-
kiya na Allah wanda yana ḍauke da
30 zunubin duniya. Shi ne wanda na che,
Bayana mutum yana zuwa wanda ya
zamma a-gabbana; gamma shugabbana
31 ne. Ni kwa ban san shi ba; sai dai za



 

a bayanna shi ga Israïla, sabada wannan
32 na zo ina yin baptisma da ruwa. Yo-
hanna ya yi shaida, yana chewa, Na
ga Ruhu yana sabkowa da kammar
kurchiya dagga chikkin samma, ya zam-
33 na a-kansa. Ni kwa ban san shi ba:
sai dai shi wanda ya aiko ni garin yin
baptisma da ruwa, ya che mani, Kowa-
nene wanda za ka ga Ruhu yana sabkowa
a-kansa, yana zamne a-bissansa, shi ne
wanda ya ke yin baptisma da Ruhu Mai-
34 tsarki. Ni ma na gani, na kwa shaida,
Wannan shi ne Ḍan Allah.

35 Kuma washegari Yohanna yana
tsaye, da shi da guda biyu dagga chik-
36 kin almajiransa; ya duba Isa yana chik-
kin yawo, ya che, Duba, ga Ḍan tumkiya
37 na Allah! Almajiran nan guda biyu suka
38 ji shi yana magana, suka bi Isa. Isa
ya waiwaya, ya dube su suna biye da
shi, ya che masu, Mi ku ke nema?
39 Suka che masa, Rabbi (wato Malam ke

nan, da an juya azanchinsa), Inna ka
ke zamne? Ya che masu, Ku zo, ku
gani. Suka zo fa, suka ga wurin da
yana zamne; suka yini tare da shi: sa'a
40 ta yi wojen ta goma. A-chikkin su biyu
da suka ji *maganar* Yohanna da suka bi
kuma, ḍaya Andarawus ne, ḍan-uwan
41 Siman Bitrus. Shi ya fara samun ḍan-
uwan kansa Siman, ya che masa, Mun
sami Masiya (wato Almasihu ke nan,
42 da an juya azanchinsa). Ya kawo shi
wurin Isa. Isa ya dube shi, ya che, Kai
ne Siman, ḍan Yohanna: za a che da
kai Kefas (wato Duchi ke nan, da an
juya azanchinsa).

43 Washegari yana so ya taffi Galili:
ya sami Filibbus: Isa ya che masa, Ka
44 biyo ni. Filibbus na Baitsaida ne, mu-
45 tumen birnin Andarawus da Bitrus. Fi-
libbus ya sami Natanayilu, ya che masa,
Mun same shi wanda Musa a-chikkin
Attaurat, da Annabawa kuma suka ru-

buta *labarinsa*, Isa Ba-Nazarat, ḍan Yu-
46 sufu. Natanayilu ya che masa, Ya yu-
wu wani abu mai-kyau ya fito Nazarat?
Filibbus ya che masa, Ka zo, ka gani.
47 Isa ya ga Natanayilu yana zuwa gareshi,
ya ambache shi, *ya che*, Duba, ga mutu-
men Israïla na gaske wanda ba shi da
48 algus! Natanayilu ya che masa, Dagga
inna kana sane da ni? Isa ya amsa, ya
che masa, Tun Filibbus ba ya yi kirranka
ba, sa'anda kana ḳalḳashin itachen ḅaure,
49 na gan ka. Natanayilu ya amsa masa,
*ya che*, Rabbi, kai ne Ḍan Allah, kai ne
50 Sarkin Israïla. Isa ya amsa, ya che ma-
sa, Sabada na che maka, Na gan ka
ḳalḳashin itachen ḅaure kana bada gaski-
ya? Za ka ga al'amuran da sun fi
51 waḍannan girma. Ya che masa kuma,
Hakika, hakika, ina che maku, za ku gani
am buḍe samma, malaïkun Allah suna
hawa suna sabka bissa Ḍan mutum.

2 A-BISSA rana ta uku ana ḍamrin amre
chikkin Kana ta Galili: uwar Isa tana
2 nan. Aka faḍa ma Isa da almajiransa,
3 su zo wurin ḍamrin amre. Sa'anda ru-
wan annab ya gaza, uwar Isa ta che
4 masa, Ba su da ruwan annab. Isa ya
che mata, Mache, inna ruwana da ke?
5 Sa'ata ba ta zo ba tukuna. Uwatasa ta
che ma ma-aikata, Kominene da za ya
6 che maku, ku yi *shi.* Akwoi fa randuna
na duchi, guda shidda, waḍanda su kan
chi wojen mudu ḍari ḍari, suna nan aji-
yayu, bissa ga al'adar alwalla ta Ya-
7 hudawa. Isa ya che masu, Ku chikka
randuna da ruwa. Suka chikka su har
8 baka. Ya che masu, Ku ḍiba yansu, ku
9 ḍauka, ku kai ma uban buki. Suka
ḍauka. Sa'anda uban buki ya ḍanḍana
ruwa wanda an maishe shi ruwan annab,
ba ya san kwa inda aka same shi ba, (am-
ma ma-aikata waḍanda sun ḍebo ruwa
suka sani), uban buki ya kirra ango, ya

10 che masa, Kowanne mutum ya kan fara
sanya ruwan annab mai-kyau; sa'anda
kuma *mutane* sun sha dayawa, *dagga*
*baya* abin da ba ya yi ya shi kyau ba:
amma kai ka tsare ruwan annab mai-
11 kyau har yanzu. Wannan na farin ala-
munsa a-chikkin Kana ta Galili Isa ya
yi, ya bayanna darajatasa: almajiransa
kwa suka bada gaskiya gareshi.

12 Bayan wannan ya taffi Kafrana-
hum, da shi, da uwatasa, da yanuwansa,
da almajiransa: chan suka zamna waḍan-
su kwanaki ba dayawa ba.

13 Paska ta Yahudawa ta kusa, Isa
14 kwa ya je Ḳuddus. A-chikkin haikali ya
iske waḍanda su kan seyar da shanu da
tumaki da kurchiyoyi, kuma da masu-
15 musayar da kurḍi, suna zamne: ya tubḳa
bulala ta iggiya, ya kore su duka dagga
chikkin haikali, da tumaki da shanu; ya
zubasda kurḍi na masu-yin musanya,

16 ya jirkitadda gadajensu; ya che ma
masu-seyar da kurchiyoyi, Ku kawasda
waḍannan dagga wurin nan; kadda ku
17 maida gidan Ubana gidan chiniki. Alma-
jiransa suka tuna an rubuta, Kishi sa-
18 bada gidanka za ya chanye ni. Yahu-
dawa fa suka amsa masa, suka che,
Wache alama ka ke nuna mamu, da ya
19 ke kana aika waḍannan al'amura? Isa
ya amsa, ya che masu, Ku rushi haikalin
nan, a-chikkin kwana uku ni tashe shi
20 kuma. Yahudawa fa suka che, She-
kara arbaïn da shidda ana chikkin ginin
wannan haikali, kai za ka tashe shi
21 chikkin kwana uku? Amma shi, ma-
22 ganar haikalin jikinsa ya ke yi? Domin
wannan sa'anda aka tashe shi dagga
matatu, almajiransa suka tuna ya faḍi
wannan: suka gaskanta litatafai, da
magana wada Isa ya faḍi kuma.

23 Ananan sa'anda yana chikkin Ḳud-
dus lokachin paska, kwanakin idi, mutane

dayawa suka bada gaskiya ga sunansa,
suna duban alamunsa da ya ke yi.
24 Amma Isa ba ya sakki da su ba, gamma
25 ya san dukan mutane, domin kuma ba
shi bukatar kowa ya shaida mutane;
gamma shi da kansa yana sane da abin
da ke chikkin mutane.

3 ANANAN akwoi wani mutum na wojen
Farisawa, sunansa Nikodimu, wani ba-
2 sarauchen Yahudawa: wannan ya zo
wurinsa da da dare, ya che masa, Rabbi,
mun sani malami ne kai, dagga wurin
Allah ka zo: gamma ba mai-yin waḍannan
alamu da ka ke yi, sai ko Allah yana tare
3 da shi. Isa ya amsa, ya che masa,
Hakika, hakika, ina che maka, Mutum im
ba a haife shi dagga bissa, ba shi da iko
4 shi ga mulkin Allah ba. Nikodimu ya
che masa, Ḳaka za shi yuwuwa a haife
mutum sa'anda *ya rigaya* ya tsufa? ya
iya sake shiga a-chikkin chikkin uwatasa,

5 a haife shi kuma ? Isa ya ạmsa, *ya che*,
Hakika, hakika, ina che maka, Mutum im
ba a haife shi dagga chikkin ruwa da Ruhu
kuma, ba shi da iko ya shiga chikkin
6 mulkin Allah ba. Abin da an haifa dagga
chikkin nama, nama ne ; abin da an haifa
7 dagga chikkin Ruhu, Ruhu ne. Kadda
ku yi mamaki da na che maku, Doïle a
8 haife ku dagga bissa. Iska ya kan hura
wojen da ya ke nufa, ka kan ji motsinsa
kuma, amma ba ka sani ba wojen da ya
ke fitowa, da inda za shi kuma : hakkanan
ne kowanene da an haife shi dagga chikkin
9 Ruhu. Nikodimu ya amsa, ya che masa,
10 Wạdannan abu ḳaḳa za su yuwuwa ?
Isa ya amsa, ya che masa, Kai mai-
kwoiya ma Israïla ne, ba ka fahimche
11 wạdannan abu ba ? Hakika, hakika, ina
che maka, Muna fạdin abin da mun sani,
muna shaida abin da mun gani ; ba ku
12 karḅi shaidarmu ba. Idan na fạda maku
zanchen duniya, ba ku yarda ba, ḳaḳa

za ku yarda, idan na faḍa maku zanchen
13 samma ? Kuma ba wanda ya *taɓa* hawa
zuwa chikkin samma, sai shi wanda ya
sabko dagga chikkin samma, Ḍan mutum,
14 wanda ke chikkin samma. Kuma kam-
mar yada Musa ya tada machiji bissa
chikkin jeji, hakkanan kuma doïle za a
15 tada Ḍan mutum bissa : domin dukan
wanda yana bada gaskiya shi sami rai na
har abada a chikkinsa.

16 Gamma Allah ya yi ķamnar duniya
har ya bada Ḍansa haifafe shi kaḍai,
domin dukan wanda yana baḍa gaskiya
gareshi kadda ya lalache, amma ya sami
17 rai na har abada. Gamma Allah ba ya
aiko Ḍa chikkin duniya domin shi yi ma
duniya shari'a ba ; amma domin duniya ta
18 chira ta wurinsu. Wanda yana bada
gaskiya gareshi ba a yi masa shari'a ba :
wanda ba ya bada gaskiya ba an rigaya
an yi masa shari'a, domin ba ya bada
gaskiya ga sunan Ḍa haifafe shi kaḍai na

19 Allah. Shari'a fa ke nan, haske ya zo
chikkin duniya, amma mutane suka fi
son dufu da haske; domin ayukansu
20 miyagu ne. Gamma kowanene wanda ya
kan aika mugunta, ḳin haske ya ke yi,
kuma ba shi zuwa wurin haske ba, domin
21 kadda ayukansa su tono. Amma wanda
ya kan aika gaskiya yana zuwa wurin
haske, domin a bayanna ayukansa a-
chikkin Allah an yi su.

22 Bayan wannan Isa ya zo chikkin ḳassar
Yahudiya tare da almajiransa; chan ya
jima tare da su, yana yin baptisma.
23 Yohanna kuma yana yin baptisma chikkin
Ainon kusa da Salim, domin akwoi ruwa
dayawa daggachan: suna zuwa ana yi
24 masu baptisma. Gamma ba a sa Yo-
25 hanna chikkin kurkuku ba tukuna. Gar-
damma fa ta tashi dagga chikkin alma-
jiran Yohanna gamme da wani Ba-Yahudi
26 a-kan alwalla. Suka zo wurin Yohanna,
suka che masa, Rabbi, shi wanda yana

tare da kai ḳetaren Urdun, wanda ka
shaida shi, ga shi, wannan yana yin
baptisma, dukan mutane kuma suna
27 zuwa wurinsa. Yohanna ya amsa, ya
che, Mutum ba shi da iko shi karḅi komi,
sai dai am ba shi dagga chikkin samma.
28 Ku da kanku kuna shaidata, na che,
Ni ba Almasihu ba ne, amma an aiko
29 ni a-gabbansa *ne*. Wanda shi ke da
amariya ango ne: amma abokin ango,
wanda yana tsaye, yana jinsa kuma,
murna dayawa ya ke yi sabada muriyar
ango: wannan farinchikkina fa ya chikka.
30 Shi doïle sai daḍuwa, amma ni doïle sai
raguwa.

31 Mai-taffowa dagga bissa, a-bissa duka
ya ke: wanda shi ke na ḳassa, na ḳassa
ne, na ḳassa kwa ya ke magana: wanda
yana taffowa dagga samma a-bissa duka
32 ya ke. Abin da ya gani da ya ji, wannan
yana shaida; ba wanda yana karḅa
33 shaidatasa. Wanda ya karḅi shaidatasa

ya ḳarfafa shaidatasa ga *wannan*, Allah
34 mai gaskiya ne. Gamma shi wanda Allah
ya aiko, zantatukan Allah ya ke faḍi:
gamma yana bada Ruhu banda aunawa.
35 Uba yana ḳamnar Ḍa, kuma ya bada
36 dukan komi chikkin hannunsa. Wanda
yana bada gaskiya ga Ḍa yana da rai na
har abada; amma wanda ba ya yarda da
Ḍa ba, ba za shi ganin rai ba, amma fushin
Allah yana bissansa zamne.

4 SA'ANDA fa Ubangiji ya sani Farisawa
suka ji labari Isa yana yin almajirai, yana
yi masu baptisma kuma, har suka fi na
2 Yohanna yawa (amma Isa da kansa ba
ya yi baptisma ba, sai dai almajiransa),
3 ya rabu da Yahudiya, ya sake taffiya
4 chikkin Galili. Sai doïle shi ratsa Sa-
5 mariya. Ya fa zo wani gari na Samariya,
ana che da shi Suḳar, kusa da yankin
ḳassa wanda Yaḳub ya ba ḍansa Yu-
6 sufu: rijiyar Yaḳub tana nan kwa. Isa

fa, domin ya gaji da taffiyatasa, ya yi ta
zamne a-bakin rijiya. Sa'a ta yi wojen
7 ta shidda. Sai wata mache Ba-Samariya
ta zo garin ḍibar ruwa : Isa ya che mata,
8 Ki ba ni in sha. Gamma almajiransa suka
taffi chikkin gari garin seyen abinchi.
9 Machen nan fa Ba-Samariya ta che masa,
Ḳaḳa ya zamma kai da ka ke Ba-Yahudi,
kana roḳon abinsha a-gareni, ni da ni ke
Ba-Samariya ? (gamma Yahudawa ba su
10 shagalin komi da Samaritawa). Isa ya
amsa, ya che mata, Da kin san kyautar
Allah, da ko wanene shi wanda yana che
maki, Ki ba ni in sha ; da kin roḳe shi,
shi kwa da ya ba ki ruwa mai-rai. Machen
11 ta che masa, Ubangiji, ba ka da abin
ḍiba, rijiya kwa tana da zurfi : dagga inna
12 fa kana da ruwan nan mai-rai ? Ko ka
fi ubanmu Yaḳub girma, wanda ya ba
mu rijiyan nan, ya ḍiba kuma da kansa,
ya sha, da shi da yayansa duk da dab-
13 bobinsa ? Isa ya amsa, ya che mata,

Kowanene da ya ke sha dagga chikkin
14 wannan ruwa, za ya sake jin ḳishi: amma
dukan wanda za ya sha dagga chikkin
ruwan da ni zan ba shi, ba za ya jin ḳishi
har abada; amma ruwan da ni zan ba
shi za ya zamma rijiyar ruwa a-chikkinsa,
yana ḅuḅuga zuwa rai na har abada.
15 Machen ta che masa, Ubangiji, ka ba ni
wannan ruwa, domin kadda in ji ḳishi,
kadda kuma in yi taffiya har nan garin
16 ḍebowa. Isa ya che mata, Je ki, ki kirra
17 mijinki, kana ki taffo nan. Machen ta
18 amsa masa, ta che, Ba ni da miji. Isa
ya che mata, Daidai kika faḍi, ba ki da
miji: gamma da mijinki biyar ne; shi
kwa wanda ki ke da shi yanzu ba mijinki
ba ne: wannan da kin faḍi gaskiya ne.
19 Machen ta che masa, Ubangiji, na gane
20 kai annabi ne. Ubanninmu suka yi su-
jada chikkin wannan tsauni; ku ma kuna
chewa, Ḳuddus shi ne wurinda ya kamata
21 mutane su yi sujada. Isa ya che mata,

Mache, ki ba ni gaskiya, Sa'a tana zuwa,
inda ba za ku yi ma Uba sujada ba
ko chikkin wannan tsauni, ko chikkin
22 Ḳuddus. Ku kuna yin sujada ga abin
da ba ku sani ba; mu muna yin sujada ga
abin da mun sani; gamma cheto dagga
23 wurin Yahudawa ya ke. Amma sa'a tana
zuwa, har ta yi yanzu, inda masu-yin
sujada da gaskiya za su yi ma Uba sujada
a-chikkin Ruhu da chikkin gaskiya kuma;
gamma irin waḍannan Uba ya ke nema,
24 *su zamma* masu-yi masa sujada. Allah
Ruhu ne; waḍanda su ke yi masa sujada
kuma, sai su yi sujada chikkin ruhu da
25 chikkin gaskiya kuma. Machen ta che
masa, Na sani Masiya yana zuwa (wanda
ana che da shi Almasihu); sa'anda wan-
nan ya zo, za ya ba mu labarin abu duka.
26 Isa ya che mata, Ni wanda ni ke zanche
da ke, ni ne *shi*.

27 Dagga wannan fa almajiransa suka
taffo; suna yin mamaki domin yana



 

zanche da mache ; amma ba wanda ya che,
Mi ka ke nema ? ko kwa, Donmi ka ke
28 zanche da ita ? Machen fa ta bar tu-
lunta, ta taffi chikkin birni, ta che ma
29 mutane, Ku zo, ku ga mutum, wanda ya
faḍa mani dukan abin da na *taḅa* yi, ko
30 wannan Almasihu ne ? Suka fita dagga
31 chikkin birni, suna zuwa wurinsa. A-
chikkin sa'an nan almajiransa suna ro-
32 ḳonsa, suna chewa, Rabbi, ka chi. Amma
ya che masu, Abinchi yana gareni na chi
33 wanda ku ba ku sani ba. Almajiransa fa
suka yi ta che ma junansu, Ko wani ya
34 kawo masa abinchi ? Isa ya che masu,
Abinchina ke nan, in yi nufin wanda ya
35 aiko ni, in chikka aikinsa. Ba ku che ba,
Da sauran wata huḍu kana kaka ta yi ?
duba, ina che maku, Ku tada idanunku,
ku duba gonaki, sun rigaya sun *chikka*
36 fari, sun issa girbi. Mai-girbi ya kan sami
haki, ya kan tatara hatsi zuwa rai na har
abada ; domin mai-shibka da mai-girbi

37 su yi farinchikki tare. Gamma hak-
kanan batun nan gaskiya ne, Wani ya kan
yi shibka, wani kuma ya kan yi girbi.
38 Na aike ku garin ku yi girbin abin da ba
ku yi wahallatasa ba; waḍansu sun yi
wahalla, kun shiga chikkin wahallarsu.

39 Dagga chikkin birnin nan Samari-
tawa dayawa suka bada gaskiya gareshi
sabada maganar mache, wada ta shaida,
*ta che*, Ya faḍa mani dukan abin da na
40 *taḅa* yi. Domin wannan sa'anda Samari-
tawa suka zo wurinsa, suka roḳe shi shi
zamna tare da su: ya kwana biyu a-wurin
41 nan. Waḍansu kuma dayawa suka bada
42 gaskiya sabada maganatasa; suna che
ma machen, Yanzu muna bada gaskiya,
ba domin zanchenki ba; gamma mun ji
don kanmu, mun sani wannan Mai-cheton
duniya ne lalai.

43 Bayan kwanan nan biyu ya fita
44 dagga nan, ya taffi Galili. Gamma Isa

da kansa ya shaida, *ya che*, Annabi ba
45 shi da girma a-chikkin garinsa. Sa'an-
da fa ya shiga Galili, mutanen Galili suka
karḅe shi, domin sun ga abu duka da ya
yi chikkin Ḳuddus a-kwanakin idi; gam-
ma su kuma suka je wurin idi.

46 Ya sake zuwa fa chikkin Kana ta
Galili, wurin da ya maida ruwa ruwan
annab. Akwoi wani hakimi, wanda ḍansa
yana chiwo a-chikkin Kafranahum.
47 Sa'anda ya ji labari Isa ya fito dagga
Yahudiya, ya zo Galili, sai ya taffi wu-
rinsa, yana roḳonsa shi taffo, shi warkadda
ḍansa; gamma yana bakin mutuwa.
48 Isa fa ya che masa, In ba ku ga alamu da
al'ajibai ba ku bada gaskiya ba ko
49 kaḍan. Hakimin nan ya che masa, Uban-
50 giji, ka zo kamin ḍana ya mutu. Isa ya
che masa, Ka taffi; ḍanka yana da rai.
Mutumen nan ya gaskanta magana da
Isa ya faḍa masa, ya yi taffiyassa.
51 Sa'anda yana chikkin taffiya, bayinsa

suka gammu da shi, suna chewa, Ḍanka
52 yana da rai. Shi fa ya tambaya a-wurin-
su sa'a inda ya soma warkewa. Suka che
masa fa, Jiya a-chikkin sa'a ta bakwoi
53 zazaḅi ya sakke shi. Dagga wannan
ubansa ya sani sa'a ke nan inda Isa ya che
masa, Ḍanka yana da rai: shi da kansa
ya bada gaskiya, da iyalinsa duka kuma.
54 Wannan kuma alama ta biyu ke nan
wada Isa ya yi, sa'anda ya fito Yahudiya,
ya zo chikkin Galili.

5 BAYAN wannan wani idi na Yahudawa
ya yi: Isa kwa ya taffi Ḳuddus.
2 A-chikkin Ḳuddus, kusa da ḳofar
tumaki akwoi tabki, wanda ana che
da shi Baithasda da harshen Yahudawa:
3 yana da shirayi biyar. A-chikkinsu ma-
rasa-lafiya, da makafi, da guragu, da mu-
5 tane shanyayu, tari suna kwanche. Wani
mutum kwa yana nan, wanda ya ke da
chiwonsa tun shekara arbaïn biyu babu.

6 Sa'anda Isa ya gan shi a-kwanche, ya sani
kuma ya daḍe *yana hakka*, ya che masa,
7 Kana so a maishe ka lafiyeye? Mara-
lafiyan ya amsa, *ya che* masa, Ubangi-
ji, ba ni da kowa, sa'anda ruwa yana
motsi, da za ya sa ni chikkin tabki; amma
sa'anda ina chikkin zuwa, sai wani ya kan
8 rigaye ni shigawa. Isa ya che masa, Ka
tashi, ka ḍauki shimfiḍarka, ka yi taffiya.
9 Nan-da-nan mutumen nan ya zamma lafi-
yeye, ya ḍauki shimfiḍassa, ya yi ta
taffiya.

10 Ranan nan rana assabachi che. Do-
min wannan Yahudawa suka che ma
wanda aka warkadda shi, Rana assabachi
che yau, ba ya halatta gareka ba ka ḍauki
11 shimfiḍarka. Amma ya amsa masu, *ya
che*, Shi wanda ya maishe ni lafiyeye, shi
ne ya che mani, ka ḍauki shimfiḍarka, ka
12 yi taffiya. Suka tambaye shi, *suka che*,
Wanne mutum ne ya che maka, Ka ḍauki
13 shimfiḍarka, ka yi taffiya? Amma shi

wanda aka warkadda shi, ba ya sani ko
wanene wannan : gamma Isa ya rabu da
14 wurin nan domin taro yana nan. Dagga
baya Isa ya iske shi chikkin haikali, ya
che masa, Duba, an maishe ka da lafiya ;
kadda ka ķara yin zunubi, domin kadda
mugun abu da ya fi wannan shi same ka.
15 Mutumen nan ya taffi, ya faḍa ma Yahu-
dawa, Isa ne wanda ya maishe shi lafi-
16 yeye. Sabili da wannan Yahudawa suka
yi ta tsananta ma Isa, domin bissa rana
17 assabachi yana yin waḍannan abu. Amma
Isa ya amsa masu, *ya che*, Ubana yana
18 aiki har yanzu, ni ma ina aiki. Sabada
wannan fa Yahudawa suka ķara nema su
kashe shi, domin ba ya ḅata rana assa-
ḅachi kaḍai ba, amma yana che da Allah
Ubansa kuma, wato yana maida kansa
daidai da Allah.

19 Isa fa ya amsa masu, ya che.

Hakika, hakika, ina che maku, Ḍa
ba shi iya yin komi don kansa, sai abin

da yana gani Uba yana yi ; gamma dukan
komi da shi ya ke yi, waḍannan kuma
20 hakkanan Ḍa yana yi. Gamma Uba yana
ḳamnar Ḍa, kuma yana nuna masa dukan
abin da yana yi da kansa ; ayukan da sun
fi waḍannan girma za ya nuna masa
21 kuma, domin ku yi mamaki. Gamma
kammar yada Uba yana tada matatu,
yana ba su rai, hakka kuma Ḍa yana
bada rai ga waḍanda ya ke nufa. Gamma
22 Uba ba ya yi ma kowa shari'a ba, amma
23 dukan shari'a ya ba Ḍa ; domin dukan
mutane su bada girma ga Ḍa, kammar
yada suna bada girma ga Uba. Wanda
ba ya bada girma ga Ḍa ba, ba ya bada
girma ga Uba ba wanda ya aiko shi.
24 Hakika, hakika, ina che maku, Wanda
yana jin maganata, yana kwa bada
gaskiya ga wanda ya aiko ni, yana da rai
na har abada, ba shi zuwa wurin shari'a,
amma ya rigaya ya ratsa mutuwa zuwa
25 chikkin rai. Hakika, hakika, ina che

maku, Sa'a tana zuwa, har ta yi yanzu,
inda matatu za su jin muriyar Ḍan Allah;
26 masu-ji kuma za su rayu. Gamma kam-
mar yada Uba yana da rai a-chikkin kansa,
hakkanan kuma ya ba Ḍa shi kasanche
27 da rai a-chikkin kansa: ya ba shi kuma
sarauta da za shi yin shari'a, domin shi
28 Ḍan mutum ne. Kadda ku yi mamakin
wannan; gamma sa'a tana zuwa inda
dukan waḍanda suna chikkin kabari za su
29 jin muriyatasa, su fito kuma: waḍanda
sun yi nagarta, *su fito* zuwa tashin rai;
waḍanda sun yi mugunta, tashinsu zuwa
tashin shari'a.

30 Ni bissa ga kaina ban iya komi ba:
yada ni ke ji, hakka ina yin shari'a; kuma
shari'ata mai-adilchi che; domin ba na
bin nufin kaina ba, amma nufin wanda ya
31 aiko ni. Idan na shaida kaina, shaidata
32 ba ta da gaskiya. Wani ne yana shai-
data; na sani kuma shaida wada ya ke
33 shaidata gaskiya che. Kun aike wurin

Yohanna, shi kwa ya yi shaida ga gas-
34 kiya. Amma shaida wada ni ke karḅa
ba dagga wurin mutane ba che; amma
ina faḍin wannan, domin ku chira.
35 Wannan shi ne fitilla wada tana chi tana
bada haske kuma; a-chikkin haskensa
kuma kuka yi nufi ku yi murna yan
36 kwanaki kaḍan. Ni ma, shaida wada ni
ke da ita ta fi ta Yohanna; gamma ayuka
waḍanda Uba ya ba ni in chikka, su
ayuka da kansu waḍanda ni ke yi, suna
37 shaidata, Uba ya aiko ni. Uba kuma,
wanda ya aiko ni, ya shaida ni. Ba ku
taḅa jin muriyatasa ba daḍai, ba ku taḅa
38 ganin kammatasa ba kuma. Ba ku da
maganatasa chikkinku zamne, gamma
wanda ya aiko, ku ba ku bada gaskiya
39 gareshi ba. Kuna bin chikkin litatafai,
domin kuna tsamani a-chikkinsu kuna
da rai na har abada, su ne fa suna shai-
40 data: amma ba ku yarda ku zo wurina
41 ba, garin ku sami rai. Ba ni karḅa yabo

42 dagga wurin mutane. Amma na san ku,
. ba ku da ķamnar Allah a-chikkin ranku.
43 Ni na zo chikkin sunan Ubana, ba ku
karɓe ni ba: idan wani ya zo a-chikkin
44 sunan kansa, wannan za ku karɓa. Ķaķa
kun iya bada gaskiya, ku da ku ke karɓa
daraja dagga wurin junanku, daraja kwa
*wada ta kan fito* dagga wurin Allah ma-
45 kaḍaichi ba ku neme ta ba? Kadda ku
yi tsamani zan sare ku wurin Uba: akwoi
wanda yana saranku, Musa ne, wanda
46 kun sa kope naku a-gareshi. Gamma
da kun bada gaskiya ga Musa, da kun
bada gaskiya gareni kuma; gamma ya
47 rubuta labarina. Amma idan ba ku
gaskanta rubutun da shi ya yi, ķaķa za ku
gaskanta zantatukana?

6 BAYAN wannan Isa ya taffi ķetaren bahar
na Galili, wato *bahar* na Tibariya. Taro
2 mai-yawa suna binsa, domin suna duban
alamun da ya yi a-kan marasa-lafiya.

3 Isa kwa ya hawo bissa duchi, ya zamna
4 chan tare da almajiransa. Ananan paska,
5 idin Yahudawa, ta kusa. Isa fa ya tada
idanu, ya duba taro mai-yawa suna zuwa
gareshi, ya che ma Filibbus, Dagga inna
za mu seyo dunḳulin gurasa, domin wa-
6 ḍannan su chi? Ya faḍi hakka domin ya
gwoda su; gamma shi da kansa ya san
7 abin da za shi yi. Filibbus ya amsa masa,
*ya che*, Dunḳulin gurasa na penny metin
ba za ya ishe su ba, har kowa shi ḍiba
8 kaḍan. Wani a-chikkin almajiransa, An-
darawus, ḍan-uwan Siman Bitrus, ya che
9 masa, Akwoi wani sarmayi dagganan,
wanda yana da dunḳuli guda biyar na
shaïr, da kuma kifi guda biyu; amma
10 wane su ga tullin mutanen nan? Isa ya
che, Ku sa mutane su zamna. A-wurin
nan akwoi *ḍanyar* chiyawa dayawa. Maza
fa suka zamna, suka yi wojen hamsa.
11 Isa fa ya ḍauki dunḳulin gurasa; bayanda
ya yi godiya, ya raraba ma waḍanda aka

zamshe su ; kuma *ya raba masu* kifi, iya-
12 kachin abin da suka yi nufi. Sa'anda
suka ḳoshi, ya che ma almajiransa, Ku
tatara ɓarɓashin da sun ragu, domin
13 kadda komi ya lalache. Sai suka tatara,
suka chikka samfo guda goma sha biyu
da ɓarɓashin dunḳulin nan biyar na
shaïr, abin da ya ragu a-wurin waḍanda
14 suka chi. Sa'anda fa mutane suka ga
alama wada ya yi, suka che, Wannan,
hakika, shi ne annabi wanda yana zuwa
chikkin duniya ?

15 Isa fa sa'anda ya gane suna shirin
zuwa, za su kama shi da ḳarfi, su yi masa
sarki, ya toge kuma zuwa chikkin duchi,
shi ḍayansa.

16 Sa'anda marechi ya yi, almajiransa
17 suka gangara zuwa bahar, suka shiga
chikkin jirgi, suna ḳetaren bahar zuwa
Kafranahum. Sa'annan dufu ya rigaya
ya yi, Isa kwa ba ya zo wurinsu tukuna

18 ba. Ruwan bahar ya soma hauka sabada
19 baban iska da yana yi. Sa'anda fa
suka yi tuki, suka kai wojen mile uku
zuwa huḍu, suka hangi Isa yana yawo
bissa bahar, yana gusowa wurin jirgi : sai
20 suka ji tsoro. Amma ya che masu, Ni ne ;
21 kadda ku ji tsoro. Suka yarda fa su
karḅe shi chikkin jirgi : nan-da-nan kwa
jirgi ya kai ķassa da za su.

22 Washegari taro waḍanda suna tsaye
a-ķetaren bahar suka gani babu wani
jirgi chan, sai guda ḍaya, *suka gani*
kuma Isa ba ya shiga chikkin jirgi
tare da almajiransa ba, amma almaji-
23 ransa suka taffi su kaḍai, (akwoi fa wa-
ḍansu jirage suka zo dagga Tibariya,
kusa da wurin da suka chi gurasa bayan
24 Ubangiji ya yi godiya) : sa'anda taro fa
suka gani Isa ba shi nan ko almajiransa,
su da kansu suka shiga jirage, suka zo
25 Kafranahum, suna neman Isa. Sa'anda
suka iske shi chan ķetaren bahar, suka

che masa, Rabbi, yaushe ka zo nan ?
26 Isa ya amsa, ya che masu, Hakika, hakika,
ina che maku, Kuna nemana ba domin
kuka ga alamu ba, amma domin kuka
27 chi dunḳulin gurasa, kuka ḳoshi. Kadda
ku yi aiki sabada abinchi wanda ya kan
lalache, amma sabada abinchi wanda
yana zamne zuwa rai na har abada,
wanda Ḍan mutum za ya ba ku ; gamma
28 wannan Uba, Allah, ya shaida shi. Suka
che masa fa, Sai mu yi minene, domin mu
29 aika ayukan Allah ? Isa ya amsa, ya che
masu, Aikin Allah ke nan, ku bada gas-
30 kiya ga wanda Allah ya aiko. Sai suka
che masa, Mi ka ke yi fa domin alama,
mu gani, mu bada gaskiya gareka ? Mi
31 ka ke aika ? Ubanninmu suka chi manna
a-chikkin jeji ; kammar yada an rubuta,
Ya ba su gurasa dagga chikkin samma
32 su chi. Isa fa ya che masu, Hakika ha-
kika, ina che maku, Ba Musa ba ne ya
ba ku gurasan nan dagga chikkin samma ;

amma Ubana yana ba ku gurasa mai-
33 gaskiya dagga chikkin samma. Gamma
gurasar Allah ke nan, mai-sabkowa dagga
chikkin samma, mai-bada rai kuma ga
34 duniya. Suka che masa fa, Ubangiji, ka
35 ba mu wannan gurasa kullayaumi. Isa
ya che masu, Ni ne gurasa ta rai: wanda
ya zo gareni ba za shi jin yungwa ba,
wanda ya bada gaskiya gareni kuma ba
36 za shi jin ķishi ba daḍai. Amma na che
maku, Kun gan ni, duk da hakka ba ku
37 bada gaskiya ba. Dukan abin da Uba
yana ba ni za ya zuwa gareni; wanda ya
zo gareni kwa, ba ni fitarda shi ko kaḍan.
38 Gamma na sabko dagga samma, ba domin
in yi nufin kaina ba, amma *domin in yi*
39 nufin wanda ya aiko ni. Nufin wanda ya
aiko ni ke nan, kadda in ɓatarda komi
dagga chikkin abin da ya ba ni duka,
amma in tashe shi rana ta ķarshe.
40 Gamma nufin Ubana ke nan, kowanne
mutum wanda yana duban Ḍa, yana bada

gaskiya gareshi kuma, shi sami rai na har
abada; Ni ma in tashe shi rana at
ķarshe.
41 Yahudawa fa suna yin gunaguni a-
kansa, sabada ya che, Ni ne gurasa wada
42 ta sabko dagga chikkin samma. Suna
chewa kuma, Ko wannan ba Isa ba ne
ɗan Yusufu, wanda mun san ubansa da
uwatasa? Ķaķa fa yana chewa yanzu,
Na fito, na sabko dagga chikkin samma?
43 Isa ya amsa masu, ya che, Kadda ku yi
44 gunaguni a-chikkin junanku. Ba wanda
ya iya zuwa wurina, sai dai Uba wanda ya
aiko ni ya jawo shi; ni ma in tashe shi
45 chikkin rana ta ķarshe. A-chikkin Anna-
bawa an rubuta, Dukansu kwa Allah za
ya kwoiya masu. Dukan wanda ya ji
dagga wurin Uba, *har* ya kwoiyo kuma,
46 ya kan zo wurina. Ba chewa a ke yi
wani ya taḅa ganin Uba ba, sai shi wanda
ķe dagga wurin Allah, shi ya ga Uba.
47 Hakika, hakika, ina che maku, Wanda

yana bada gaskiya, yana da rai na har
48 abada. Ni ne gurasa ta rai. Ubanninku
49 suka chi manna a-chikkin jeji, suka mutu
50 kuma. Wannan gurasa ke nan mai-
sabkowa dagga chikkin samma, domin
51 mutum ya chi, kadda shi mutu. Ni ne
gurasa mai-rai mai-sabkowa dagga chik-
kin samma; idan kowanne mutum ya
chi wannan gurasa za shi rayu har abada:
gurasa kwa wada zan bayas namana ne,
sabili da ran duniya.

52 Yahudawa fa suka yi gardamma da
junansu, suna chewa, Ḳaḳa mutumen
nan ya iya ba mu namansa mu chi?
53 Isa fa ya che masu, Hakika, hakika, ina
che maku, Im ba ku chi naman Ḍan
mutum ba, ku sha jininsa kuma, ba ku
54 da rai a-chikkinku. Wanda yana chin
namana, yana shan jinina, yana da rai na
har abada, in tashe shi kuma rana ta
55 ḳarshe. Gamma namana abinchi ne mai-
gaskiya, jinina kwa abinsha ne mai-

56 gaskiya. Wanda yana chin namana yana
shan jinina kuma a-chikkina ya ke zamne,
57 ni ma a-chikkinsa. Kammar yada Uba
mai-rai ya aiko ni, kuma ina rayuwa sa-
bada Uba ; hakka kwa wanda yana china.
58 shi kuma za shi rayu sabada ni. Gurasa
mai-sabkowa dagga chikkịn samma ke
nan : ba kammar ubanni ba da suka chi,
suka mutu kuma : wanda yana chin wan-
59 nan gurasa za shi rayu har abada. Wa-
ḍannan zantatuka ya faḍi a-chikkin ma-
jami'a, sa'anda yana kwoiya ma mutane
a-chikkin Kafranahum.

60 Dagga chikkin almajiransa fa mutane
dayawa sa'anda suka ji, suka che, Wan-
nan batu da wuya ya ke ; wanene ya iya
61 jinsa ? Amma Isa domin ya sani a-
chikkin ransa almajiransa suna gunaguni
62 a-kan wannan, ya che masu, Wannan
yana sa ku ku yi tuntuɓe ? Ḳaḳa fa
idan za ku ga Ḍan mutum yana hawa
63 bissa inda ya ke da ? Ruhu ne yana

hura rai; jiki ba ya anfana komi ba:
zantatuka waḍanda na faḍa maku ruhu
64 ne, da rai kuma. Amma akwoi waḍansu
a-chikkinku, waḍanda ba su bada gaskiya
ba. Gamma Isa ya sani tun dagga farko
waḍanda ba su bada gaskiya ba, *ya sani*
65 kuma wanda za ya bashe shi. Ya che
kuma, Sabada wannan na faḍa maku,
Ba wanda ya iya zuwa gareni, sai fa Uba
ya ba shi.

66 Da *jin* wannan mutane dayawa a-
chikkin almajiransa suka koma da baya,
67 ba su ḳara taffiya tare da shi ba. Isa fa
ya che ma su goma sha biyu, Ku kuma
68 kuna so ku taffi? Siman Bitrus ya amsa
masa, *ya che*, Ubangiji, a-wurin wa za
mu taffi? kai ne da maganar rai na har
69 abada. Mu kwa mun rigaya mun bada
gaskiya, kuma mun sani kai ne Mai-tsarki
70 na Allah. Isa ya amsa masu, *ya che*, Ko
ban zaɓe ku ba, ku goma sha biyu, ḍaya
71 fa a-chikkinku Ibilis ne? Yana zanchen

Yahutha, *ḍan* Siman Iskariyoti, gamma
shi ne da za ya bashe shi, yana kwa chik-
kin su goma sha biyu.

7 BAYAN wannan Isa ya kama taffiya a-
chikkin Galili: gamma ba ya yarda ya yi
taffiya a-chikkin Yahudiya ba, domin
Yahudawa suna nema su kashe shi.
2 Ananan idin Yahudawa, idi na Bukoki,
3 ya kusa. Yan-uwansa fa suka che masa,
Ka tashi dagga nan, ka taffi chikkin Ya-
hudiya, domin almajiranka kuma su duba
4 ayukan da ka ke yi. Gamma ba wanda
ya kan yi abu dagga ḅoye, shi kwa da
kansa yana nema ya zamṃa sanane a-
sarari. Idan kana yin waḍannan abu, sai
5 ka bayanna kanka ga duniya. Gamma
har da yan-uwansa ba su bada gaskiya
6 gareshi ba. Isa fa ya che masu, Loka-
china ba ya yi ba tukuna; amma loka-
7 chinku kullum yana shiriye. Duniya ba
ta iya ḳinku ba; amma ni ta ke ḳi, domin

ni kan shaida ta, ayukanta miyagu ne.
8 Ku taffi ku, wurin idi : ni ba za ni wurin
wannan idi ba tukuna ; domin lokachina
9 ba ya chikka ba tukuna. Sa'anda ya
gamma faḍa masu waḍannan magana, ya
zamma *tukuna* a-chikkin Galili.

10 Amma sa'anda yan-uwansa sun ri-
gaya sun taffi idi, sa'annan shi kuma ya
taffi, ba dagga sarari ba, amma kammar
11 dagga ɓoye. Yahudawa fa suka neme
shi wurin idi, suna chewa, Inna shi ke ?
12 Aka yi gardamma dayawa a-chikkin taro
a-kansa : waḍansu suka che, Shi mutum
nagari ne ; waḍansu suka che, Ba hakka
ba, amma yana ɓadda mutane a-hanya.
13 Duk da hakka ba wanda ya ambache shi
a-sarari sabada tsoron Yahudawa.

14 Amma sa'anda aka kai tsakkar idi,
Isa ya taffi chikkin haikali, ya yi ta
15 kwoiyasuwa. Yahudawa fa suka yi ma-
maki, suna chewa, Ḳaḳa wannan ya san



 

karatu, da shi ke ba ya taḅa kwoiyo ba ?
16 Isa ya amsa masu, ya che, Abin da ni ke
kwoiyasuwa ba nawa ba ne, amma nasa
17 ne wanda ya aiko ni. Idan kowanne
mutum ya nufa shi yi nufin *Allah*, *shi* za
ya sani ko *abin da ni ke* kwoiyasuwa na
Allah ne, ko domin kaina ni ke magana.
18 Wanda ya kan yi magana domin kansa,
darajar kansa ya ke nema : amma wanda
yana neman darajar wanda ya aike shi,
wannan mai-gaskiya ne, babu rashin adil-
19 chi fa a-gareshi. Ko Musa ba ya ba ku
Attaurat ba, duk da hakka a-chikkinku
ba wanda yana kiyaye Attaurat ? Donmi
20 ku ke nema ku kashe ni ? Taro suka
amsa, *suka che*, Kana da aljan : wanene
21 yana nema ya kashe ka ? Isa ya amsa
masu, ya che, Aiki ḍaya ne na yi, du-
22 kanku fa kuna mamaki. Sabada wannan
Musa ya ba ku kachiya (in jin, ba ta Musa
ba che, amma ta ubanni che) ; a-bissa
rana assabachi kwa ku kan yi ma mutum

23 kachiya. Idan fa a kan yi ma mutum
kachiya bissa rana assabachi domin kadda
a ḳetare Attaurat ta Musa ; kuna fushi da
ni, domin na maida mutum lafiyeye sarai
24 bissa rana assabachi ? Kadda ku yi
shari'a bissa ga yada abu ya bayanna
ga ido, amma ku yi shari'a mai-
adilchi.

25 Waḍansu fa dagga chikkin mutanen
Ḳuddus suka che, Wannan ko ba shi ba
26 ne wanda suna nema su kashe shi ? Ga
shi kwa, yana magana a-sarari, kuma ba
su che masa komi ba. Ko ya yuwu haki-
mai ṣun sani lalai wannan Almasihu ne ?
27 Amma mun san mutumen nan dagga inda
ya ke : amma sa'anda Almasihu ya zo, ba
28 wanda ya san dagga inda ya ke. Isa fa
ya tada muriya a-chikkin haikali, yana
kwoiyasuwa, yana chewa, Kun san ni,
kun san dagga inda ni ke kuma ; ni ma
ban zo domin kaina ba, amma wanda ya
aiko ni mai-gaskiya ne, wanda ba ku san

29 shi ba. Ni na san shi; gamma dagga
30 wurinsa ni ke, shi kwa ya aiko ni. Domin
wannan suka nema su kama shi: amma
ba wanda ya sa hannu bissansa, gamma
31 sa'atasa ba ta zo ba tukuna. Amma
dagga chikkin taro mutane dayawa suka
bada gaskiya gareshi; suka che, Sa'anda
Almasihu ya zo, alamun da za ya yi za su
fi waḍannan da mutumen nan ya yi?
32 Farisawa suka ji taro suna gunagunin
waḍannan abu a-kansa; sai manyan
malamai da Farisawa suka aike do-
33 garai garin su kama shi. Isa fa ya che,
Tukuna ina tare da ku kaḍana, za ni
34 taffiya kwa wurin wanda ya aiko ni. Za
ku nemana, ba za ku same ni ba: inda
35 ni ke kuma, ba ku da iko ku zo. Yahu-
dawa fa suka che a-chikkin junansu,
Mutumen nan inna za shi da ba za mu
same shi ba? Ko za shi wurin Warwa-
tsasu a-chikkin Hellenawa, shi kwoiya ma
36 Hellenawa? Wache magana che wan-

nan da ya faḍi, Za ku nemana, ba za ku
same ni ba : inda ni ke kuma ba ku da iko
ku zo ?
37 Ananan a-kan rana ta ḳarshe, babar
rana ta idi, Isa ya tsaya, ya tada muriya,
yana chewa, Idan kowanne mutum yana
38 jin ḳishi, shi zo gareni, shi sha. Wanda
yana bada gaskiya gareni, kammar yada
nassin ya faḍi, Dagga chikkin chikkinsa
koguna na ruwa mai-rai za su gudu.
39 Amma wannan ya faḍi yana ambaton
Ruhu, wanda masu-bada gaskiya gareshi
za su karḅa ; gamma tukuna ba *a bada*
Ruhu ba ; domin ba a-ḍaukaka Isa ba
40 tukuna. *Waḍansu* fa a-chikkin taro,
sa'anda suka ji zantatukan nan, suka che,
41 Hakika, wannan annabin *nan* ne. Wa-
ḍansu suka che, Wannan Almasihu ne.
Amma waḍansu suka che, Almasihu
42 yana fitowa dagga chikkin Galili ? Ko
nassi ba ya faḍi ba Almasihu dagga
chikkin irin Dawuda za ya fito, dagga

chikkin Baitalahmi kuma, ḳauye inda
43 Dawuda ya ke? Hakkanan *ya zamma*
hankalin taro ya rabu biyu sabada shi.
44 Waḍansu fa a-chikkinsu suna so su
kama shi; amma ba wanda ya sa hannu
bissansa.

45 Dogarai fa suka zo wurin manyan
malamai da Farisawa; su fa suka che
masu, Donmi ba ku kawo shi ba?
46 Dogarai suka amsa, *suka che*, Babu mu-
tum waṇda ya taḅa yin magana hakka.
47 Farisawa fa suka amsa masu, *suka che*,
Har ku ma am ḅashe ku dagga hanya?
48 A-chikkin hakimai, ko chikkin Fari-
sawa, akwoi waḍanda sun bada gaskiya
49 gareshi? Amma *mutanen* taron nan, da
50 ba su san Attaurat ba, la'ananu ne. Niko-
dimu (wanda ya zo wurinsa da, gamma
51 yana chikkinsu), ya che masu, Shari-
'armu ta kan shar'anta ma mutum, tun
ba a ji dagga bakinsa ba tukuna, a san
52 abin da ya ke yi? Suka amsa masa,

suka che, Kai kuma na Galili ne? Ka
bi chikki, ka gani, dagga chikkin Galili
annabi ba ya fitowa.

8 [SUKA nufi gida, kowa ya taffi nasa:
amma Isa ya hawo duchi na Zaitun.
2 Da sasafe kuma tun da wuri ya koma
shiga chikkin haikali, dukan mutane suka
zo wurinsa; ya zamna, ya yi ta kwoiya
3 masu. Da marubuta da Farisawa suka
kawo wata mache, a-chikkin zina aka
ḍauke ta: sai da aka sanya ta a-tsakka,
4 kana suka che masa, Malami, wannan
mache a-chikkin zina an ḍauko ta, tana
5 tsakkar yi. A-chikkin Attaurat dai Musa
ya yi mamu doka, *ya che*, mu jejefe irin
nan da duwatsu: kai fa, inna maganarka
6 a-kanta? Suka faḍi wannan, suna gwoda
shi, domin su sami inda za su sare shi.
Amma Isa ya duḳa, ya yi rubutu a-ḳassa
7 da yatsansa. Amma sa'anda suka dinga
tambayatasa, ya miḳe tsaye, ya che masu,

Wanda ba ya da zunubi dagga chikkinku,
8 shi fara jifarta da duchi. Ya koma du-
ḳawa, ya yi rubutu a-ḳassa da yatsansa.
9 Su fa, sa'anda suka ji wannan, suka fita,
da ḍaya ḍaya, dagga baba zuwa na ḳare-
warsu : aka bar Isa shi kaḍai, da machen
10 kuma inda ta ke a-tsakka. Isa ya miḳe
tsaye, ya che mata, Mache, inna su ke ?
11 Ba wanda ya kashe ki *da shari'a ?* Ta
che, Babu, Ubangiji. Isa ya che, Ni ma
ban kashe ki ba : ki taffi ; dagga nan gabba
kadda ki ḳara yin zunubi.]

12 Isa fa ya koma yi masu magana,
yana chewa, Ni ne hasken duniya :
wanda yana biyona ba za ya yin taffiya
chikkin dufu ba, amma za ya samu
13 hasken rai. Farisawa fa suka che ma-
sa, Kana shaidar kanka ; shaidarka ba
14 gaskiya ba che. Isa ya amsa, ya che
masu, Ko shaidar kaina ni ke yi, shai-
data gaskiya che ; gamma na san wurinda
na fito da inda za ni kuma ; amma ku ba

ku sani ba dagga inda na fito, ko inda za
15 ni. Ku kuna yin shari'a irin ta yan Adam;
16 ni ba na shar'anta ma kowa ba. I, ko
na yi shari'a kwa, shari'ata gaskiya che;
gamma ba ni kaḍai ba ne, amma da ni
17 da Uba wanda ya aiko ni. I, chikkin
Attaurarku kuma an rubuta, Shaidar
18 mutum biyu gaskiya che. Ni ne wanda
ina shaidar kaina, Uba kuma wanda ya
19 aiko ni yana shaidata. Suka che masa
fa, Inna Ubanka? Isa ya amsa, *ya che*,
Ba ku san ko ni, ko Ubana ba: da kun
20 san ni, da kun san Ubana kuma. Wa-
ḍannan magana ya faḍi wurin da ana
ajiyar kurḍi, sa'anda yana kwoiyasuwa
a-chikkin haikali: kuma ba wanda ya
kama shi; domin sa'atasa ba ta zo ba
tukuna.

21 Ya kuma che masu fa, Za ni taffiya,
za ku nemana, kuma za ku mutu a-
chikkin zunukinku: wurin da za ni, ku
22 ba ku iya zuwa ba. Yahudawa fa suka

che, Za ya kashe kansa da ya ke yana
chewa, Wurin da za ni, ku ba ku iya
23 zuwa ba ? Ya che masu, Ku na ḳassa
ne ; ni na bissa ne : ku na wannan duniya
24 ne ; ni ba na wannan duniya ba ne. Shi
ne na che maku, Za ku mutu chikkin
zunubanku ; gamma idan ba ku gaskanta
ni ne shi ba, ku a mutu chikkin zunu-
25 banku. Suka che masa fa, Wanene kai ?
Isa ya che masu, *Wannan dai*, wanda na
26 faḍa maku tun dafari. Ina da magana
dayawa a-gareni da zan faḍi, da ḳuma
*abu dayawa da* zan raba shari'a a-bissanku:
amma wanda ya aiko ni mai-gaskiya ne ;
abin da na ji kuma a-wurinsa, su ni ke
27 faḍa ma duniya. Ba su gane ba zan-
28 chen Uba ne ya ke yi masu. Isa fa ya
che, Sa'anda kun rigaya kun tada Ḍan
mutum bissa, sa'annan za ku sani ni ne
shi, *za ku sani* kuma ba na yin komi do-
min kaina, amma ina faḍin waḍannan
29 magana yada Uba ya kwoiya mani. Ku-

ma wanda ya aiko ni yana tare da ni;
ba ya bar ni ni kaḍai ba; gamma kul-
lum ina aika abin da suna gamshe
30 shi. Sa'anda yana faḍin zanchen nan,
mutane dayawa suka bada gaskiya
gareshi.
31 Isa fa ya che ma waḍannan Yahu-
dawa da suka bada gaskiya gareshi, Idan
kuna zamne chikkin maganata, ku ne
32 almajiraina da gaske; ku a san gaskiya
kuma, gaskiya kwa za ta yantadda ku.
33 Suka amsa masa, *suka che*, Mu irin Ibra-
him ne, ba mu taḅa yi ma kowa bauta
ba har yau; ƙaƙa fa kana chewa, Za a
34 yantadda mu? Isa ya amsa masu, *ya
che* Hakika, hakika, ina che maku, Du-
kan wanda yana aika zunubi bawan
35 zunubi ne. Bawa fa ba shi kan zamna
a-chikkin gida har abada ba: ḍa ne yana
36 zamne har abada. Idan fa Ḍa za shi
yantadda ku, ku a zamma yantatu da
37 gaske. Na sani ku irin Ibrahim ne; duk

da hakka kuna nema ku kashe ni, do-
min maganata ba ta da wurin zamma
38 a-chikkinku. Ina faḍin abin da na gani
wurin Ubana: ku ma kuna yin abin da
39 kuka ji dagga wurin ubanku. Suka amsa,
suka che masa, Ubanmu Ibrahim ne.
Isa ya che masu, Da ku yayan Ibrahim
40 ne, da kuna yin ayukan Ibrahim. Amma
yanzu kuna nema ku kashe ni, ni wanda
na faḍa maku gaskiya, wada na ji dagga
wurin Allah: Ibrahim ba ya yi hakka ba.
41 Ku kuna yin ayukan ubanku. Suka che
masa, Ba a haife mu dagga fasikanchi ba;
42 muna da Uba ḍaya, Allah ne. Isa ya
che masu, Da Allah Ubanku ne, da kuna
sona: gamma na fito dagga chikkin Allah,
na isso nan kuma; gamma ban zo bissa
43 kaina ba, amma shi ya aiko ni. Donmi
ba ku fahimche zanchena ba? domin ba
44 ku da iko ku ji maganata. Ku na
ubanku Shaitan ne, kwaḍayin ubanku
kuma kuna nufi ku yi. Shi mai-kissan

kai ne tun dagga farko, ba ya tsaya a-
kan gaskiya ba, domin babu gaskiya
a-chikkinsa. Sa'anda ya kan yi ḳariya,
don kansa ya kan yi: gamma maḳari-
yachi ne shi, da uban ḳariya kuma.
45 Amma domin ina faḍin gaskiya, ba ku
46 bada gaskiya gareni ba. Wanene a-
chikkinku yana kada ni a-kan zunubi?
Idan gaskiya ni ke faḍi, donmi ba ku
47 bada gaskiya gareni be? Wanda shi ke
na Allah, yana jin maganar Allah: abin
da ya sa ba ku ji ke nan, domin ku ba
48 na Allah ba ne. Yahudawa suka amsa,
suka che masa, Ba mu faḍi daidai ba kai
mutumen Samariya ne, kana da aljan
49 kuma? Isa ya amsa, *ya che*, Ba ni da
aljan; amma ina girmama Ubana, ku
50 ma kuna ḳasḳantadda ni. Amma ni ba
na neman girman kaina ba: akwoi wanda
yana nema, yana yin shari'a kuma.
51 Hakika, hakika, ina che maku, Idan
mutum ya kiyaye maganata, ba za shi

52 duban mutuwa ba daḍai. Yahudawa
suka che masa, Yanzu mun sani kana
da aljan. Ibrahim ya mutu, da anna-
bawa kuma; kai kwa kana chewa, Idan
mutum ya kiyaye maganarka, ba za shi
53 duban mutuwa ba daḍai. Ko ka fi
ubanmu Ibrahim girma, wanda ya mutu?
annabawa kuma sun mutu: kana maida
54 kanka wanene? Isa ya amsa, *ya che*,
Kadan na ḍaukaka kaina, ḍaukakata
ba komi ba che: Ubana shi ne yana
ḍaukakata; shi wanda kuna che da shi
55 Allahnku ne; ba ku kwa san shi ba: am-
ma ni na san shi: idan kwa na che ban
san shi ba, na zamma kammar ku ke
nan, maḳariyachi: amma na san shi,
56 ina fa kiyaye maganatasa. Ubanku Ibra-
him ya yi murna da ganin ranata; har
ya gan ta, zuchiyatasa ta yi fari kuma.
57 Yahudawa fa suka che masa, Ba ka yi
shekara hamsin ba tukuna, ka taḅa
58 ganin Ibrahim? Isa ya che masu, Ha-

kika, hakika, ina che maku, Tun ba a
59 haifi Ibrahim ba, Ni ne. Suka ḍauki
duwatsu fa da za su jejefe shi; amma
Isa ya ḅoye, ya fita dagga chikkin hai-
kali.

9 SA'ANDA yana wuchewa, ya ga wani
mutum, makafo tun ran da aka haife shi.
2 Almajiransa suka tambaye shi, suka che,
Rabbi, wanene ya yi zunubi da aka
haifi mutumen nan makafo, ko shi ne,
3 ko iyayensa? Isa ya amsa, ya che,
Mutumen nan ba ya yi zunubi ba, iya-
yensa kwa ba su yi ba: amma domin
a bayanna ayukan Allah a-chikkinsa.
4 Doïle mu yi ayukan wanda ya aiko ni,
tun da *sauran* rana: dare yana zuwa,
5 inda ba wanda ya iya aiki. Sa'anda
ina chikkin duniya, ni ne hasken duniya.
6 Sa'anda ya faḍi hakka, ya tofo miyau a-
ḳassa, ya kwaḅa ḍanyar ḳassa da miyau,
ya shafe idanunsa da ḍanyar ḳassa, ya

7 che masa, Ka taffi, ka yi wanka chikkin
tabki na Siluwam (azanchen wannan da
an juya shi, Aikake ne). Ya taffi fa, ya
8 yi wanka, ya komo yana gani. Da ma-
ḳwabta fa, da waḍanda suka gan shi a-
kwanakin baya, maroḳi ne, suka che,
Ko ba shi ba ne wanda ya kan zamna yana
9 roḳo? Waḍansu suka che, Shi ne: wa-
ḍansu suka che, A'a, amma yana kam-
10 ma da shi. Ya che, Ni ne. Suka che
masa fa, Ḳaḳa fa aka buḍe idanunka?
11 Ya amsa, *ya che*, Mutumen nan wanda
ana che da shi Isa, ya kwaḅa ḍanyar
ḳassa, ya shafe idanuna, ya che mani,
Taffi Siluwam, ka yi wanka: ni fa na
taffi na yi wanka, na karḅi ganin gari.
12 Suka che masa, Inna shi ke? Ya che,
Ni ban sani ba.

13 Suka kawo shi wurin Farisawa, shi
14 wanda yana da makamta da. Rana
assabachi che fa ran da Isa ya kwaḅa
ḍanyar ḳassa, ya buḍe idanunsa kuma.

15 Farisawa fa suka sake tambayatasa yada
ya sami ganin gari. Ya che masu, Ya
sa ḍanyar ḳassa a-bissa idanuna, na yi
16 wanka kuma, ina gani. Waḍansu fa
dagga chikkin Farisawa suka che, Wan-
nan mutum ba dagga wurin Allah ya ke
ba, gamma ba ya kiyaye rana assabachi
ba. Amma waḍansu suka che, Ḳaḳa
mutum wanda shi ke mai-zunubi ya iya
yin alamu irin waḍannan ? A-chikkinsu
17 fa hankalinsu ya rabu. Domin wannan
suka sake che ma makafo, Kai fa, mi ka
ke che da shi, da shi ke ya buḍe idanun-
18 ka ? Ya che, Annabi ne. Yahudawa
fa ba su yarda da magana ba wai shi
makafo ne da, ya sami ganin gari kuma,
sai da suka kirra iyayen wanda ya sami
19 ganin gari tukuna, suka tambaye su,
suna chewa, Wannan ḍanku ne, wanda
kuna chewa aka haife shi makafo ? Ḳa-
20 ḳa fa yanzu yana gani ? Iyayensa suka
amsa, suka che, Mun sani wannan ḍanmu

21 ne, kuma aka haife shi makafo; amma
yada ya zamma yana gani yanzu, ba
mu sani ba; da wanda shi ke ya buḍe
idanunsa, ba mu sani ba: ku tambaye
shi; ya issa mutum; ya yi magana don
22 kansa. Hakka iyayensa suka faḍi, do-
min suna jin tsoron Yahudawa; gam-
ma Yahudawa suka rigaya suka gamma
bakinsu, idan kowanne mutum ya shaida
wannan Almasihu ne, za a fitarda shi
23 dagga chikkin haikali. Domin wannan
iyayensa suka che, Ya issa mutum; ku
24 tambaye shi. Dagga nan kwa suka sake
kirra mutumen nan makafo, suka che
masa, Ka bada girma ga Allah: mun sani
25 wannan mutum mai-zunubi ne. Shi fa
ya amsa, *ya che*, Ko shi mai-zunubi ne,
ban sani ba: abu guda ḍaya na sani, da
26 ni makafo ne, yanzu ina gani. Suka che
masa fa, Mi ya yi maka? ḳaḳa ya buḍe
27 idanunka? Ya amsa masu, *ya che*,
Dazun nan na faḍa maku, ba ku ji ba:

donmi kuna so ku ḳara ji ? Ku kuma
28 kuna so ku zamma almajiransa ? Suka
zage shi, suka che, Kai ne almajirinsa ;
29 mu almajiran Musa ne. Mun sani Allah
ya yi ma Musa zanche : amma ga mutu-
men nan, ba mu san dagga inda ya ke ba.
30 Mutumen ya amsa, ya che masu, Ashe,
dagga nan kwa ga abin ban mamaki,
ba ku san inda ya ke ba, shi kwa ya
31 buḍe idanuna. Mun sani Allah ba shi
kan ji masu-yin zunubi ba ; amma idan
kowanne mutum mai-yin sujada ga Allah
ne, yana aika nufin Allah kuma, wan-
32 nan Allah yana ji. Tun farkon duniya ba
a taḅa jin labari wani ya buḍe idanun
mutum wanda aka haife shi da makamta.
33 Da mutumen nan ba dagga wurin Allah
34 ba ne, da ba ya iya yin komi ba. Suka
amsa masa suka che, Aka haife ka a-
chikkin zunubai sarai, kana fa kwoiya
mamu ? Suka jefarda shi woje.

35 Isa ya ji labari an jefarda shi woje ;

sai da ya iske shi, ya che masa, Kana
36 bada gaskiya ga Ḍan Allah? Ya amsa,
ya che, Ubangiji, wanene shi da zan bada
37 gaskiya gareshi? Isa ya che masa, Ka
gan shi, kuma shi ne wanda yana chik-
38 kin zanche da kai. Ya che, Ubangiji,
Ina bada gaskiya. Kuma ya yi masa
39 sujada. Isa ya che, Sabada yin hukum-
chi na zo chikkin duniyan nan, domin
waḍanda ba su gani ba, su gani; wa-
ḍanda kuma suna gani su zamma ma-
40 kafi. Waḍannan dagga chikkin Fari-
sawa da su ke tare da shi, suka ji waḍan-
nan magana, suka che masa, Mu kuma
41 makafi ne? Isa ya che masu, Da ku
makafi ne, da ba ku da zunubi: amma
yanzu kuna chewa, Muna gani: zunu-
binku ya zamna.

10 Hakika, hakika, ina che maku, Wanda
ba ya shiga garken tumaki ta ḳofa ba,
amma ya kan hawo ta wata hanya da-

bam wannan ḅarawo ne da azalumi kuma.
2 Amma wanda ya kan shiga ta wurin ḳofa,
3 shi ne makiyayin tumaki. Wannan,
mai-ḳofa ya kan buḍe masa *ḳofa;* tu-
maki su kan ji muriyatasa : ya kan kirra
tumakin da ke nasa, kowanne da sunansa,
ya kan bishe su, *ya kai su* woje. Sa-
'anda ya fitarda nasa a-woje duka, ya
4 kan taffi gabbansu, tumaki suna bin
bayansa : gamma sun san muriyatasa.
5 Baḳo fa ba za su bi shi ba, amma
su a yi gudunsa ; domin ba su san
6 muriyar baḳi ba. Wannan misali
Isa ya faḍa masu : amma ba su gane
ba yada magana ta ke wada ya faḍa
masu.

7 Isa fa ya ḳara che masu, Hakika,
hakika, ina che maku, Ni ne ḳofar tu-
8 maki. Dukan waḍanda suka rigaye ni
zuwa ḅarayi ne da azalumai : amma tu-
9 maki ba su ji su ba. Ni ne ḳofa : idan
kowanne mutum ya shiga ta wurina, za



 

ya chira, shi shiga kuma shi fita, shi
10 sami wurin kiwo. Ɓarawo ba ya kan zo
domin komi ba sai sata, da kissa, da
ɓatawa: Ni na zo domin su sami rai, su
11 same shi a-yalwache kuma. Ni ne ma-
kiyayi mai-kyau: makiyayi mai-kyau
12 ya kan bada ransa domin tumaki. Shi
wanda ya ke mai-aikin lada, ba maki-
yayi ba, wanda tumaki ba nasa ba ne,
*kadan* ya ga kerkechi yana zuwa, ya
kan bar tumaki, ya kan gudu, kerkechi
13 ya ƙwache su, ya warwatsa su: domin
shi mai-aikin lada ne, ba ya kulla da
14 tumaki ba. Ni ne makiyayi mai-kyau;
na san nawa, nawa kuma sun san ni,
15 kammar yada Uba ya san ni, ni kuma
na san Uba; kuma ina bada raina domin
16 tumaki. Ina da waɗansu tumaki kuma
waɗanda ba su chikkin wannan garke
ba: su kuma doïle zan kawo, za su kuma
jin muriyata: ya zamma garke ɗaya, ma-
17 kiyayi ɗaya. Domin wannan Uba yana

ḳamnata, sabada ina bada raina, domin
18 in amso shi kuma. Ba wanda ya ke
ḳwache mani shi, amma don kaina ina
bada shi. Ina da iko in bada shi, ina
da iko kuma in sake ḍauko shi. Wannan
umurni dagga wurin Ubana na karḅa.

19 Gardamma kwa ta sake tashi chik-
kin Yahudawa sabada waḍannan ma-
20 gana. Mutane dayawa a-chikkinsu suka
che, Yana da ḳazamin aljan, yana hauka
21 kuma; donmi ku ke saurarensa ? Wa-
ḍansu suka che, Waḍannan magana ba na
mai-aljan ba ne. Aljan yana da iko shi
buḍe idanun makafo ?

22 Sa'annan ana idin tsarkakewa chik-
23 kin Ḳuddus: kwanakin damana ne. Isa
yana yawo chikkin haikali, chikkin shira-
24 yin Sulaimanu. Yahudawa fa suka ke
woye shi, suka che masa, Har yaushe za
ka bar mu chikkin zatto ? Idan Alma-
25 sihu ne kai, ka faḍa mamu sosai. Isa ya

amsa masu, *ya che*, na faḍa maku, amma
ba ku yarda ba ; ayukan da ni ke yi chik-
kin sunan Ubana, su suna shaidata.
26 Amma ku ba ku yarda ba, domin ba
27 ku chikkin tumakina ba. Tumakina su-
na jin muriyata, na kwa san su, suna
28 biyona kuma : ina ba su rai na har abada ;
ba kwa za su lalache ba daḍai, ba wanda
za ya ḳwache su dagga chikkin hannuna
29 kuma. Ubana, wanda ya ba ni su, ya
fi duka girma ; ba wanda ya ke da iko
shi ḳwache su dagga chikkin hannun
30 Uba. Da ni da Uba ḍaya ne. Yahu-
31 dawa suka koma ḍauki duwatsu da za
32 su jejefe shi. Isa ya amsa masu, *ya che*,
Kyawawan ayuka dayawa na nuna maku
dagga wurin Uba ; sabada wanne aike a-
33 chikkinsu kuna jejefata ? Yahudawa su-
ka amsa masa, *suka che*, Sabada kekya-
wan aiki ba mu jejefe ka ba, amma sabada
swaḅon *Allah ;* kuma domin kai, da ka
34 ke mutum, kana maida kanka Allah. Isa

ya amsa masu, *ya che*, Ba a rubuta chik-
kin Attaurarku ba, Na che, Ku allohi ne ?
35 Idan ya che da waḍannan allohi, wa-
ḍanda maganar Allah ta zo garesu (nas-
36 sin kwa ba shi taduwa), kuna che da
wannan, wanda Uba ya tsarkake shi, ya
aiko shi kuma chikkin duniya, Swaḅon
*Allah* ka ke yi ; domin na che, Ni Ḍan
37 Allah ne ? Idan ba na aika ayukan
38 Ubana ba, kadda ku ba ni gaskiya. Am-
ma idan ina aikansu, ko ba ku ba ni gaskiya
ba, sai ku bada gaskiya da ayuka : do-
min ku sani, ku fahimta kuma Uba yana
39 chikkina, ni kwa ina chikkin Uba. Suka
koma nema su kama shi ; amma ya fita
dagga hannuwansu.

40 Ya sake taffiya kuma ḳetaren Urdun,
zuwa wurin nan inda Yohanna yana yin
41 baptisma dafari, chan ya zamna. Mu-
tane dayawa suka zo wurinsa ; suka che,
Gaskiya, Yohanna ba ya yi alama ba :
amma dukan komi da Yohanna ya faḍi

42 a-kan mutumen nan gaskiya ne. Mu-
tane dayawa suka bada gaskiya gareshi
a-wurin nan.

11 Ananan wani mutum yana chiwo, wai
shi Li'azaru na Bait'anya, *mutumen*
ḳauyen Maryamu da yar-uwatata Mar-
2 tha. Wannan Maryamu ke nan wada
ta shafe Ubangiji da mai, ta shafe ḳaffa-
funsa kuma da gashin kanta, ita ke nan
wada ḍan-uwanta Li'azaru yana chiwo.
3 Su yan-uwansa mata fa suka aiko wu-
rinsa, suna chewa, Ubangiji, ga shi wanda
4 kana ḳamnatasa yana chiwo. Amma
sa'anda Isa ya ji wannan, ya che, Wan-
nan chiwuta ba ta mutuwa ba che, amma
domin girman Allah, domin a girmama
5 Ḍan Allah ta wurinta. Isa dai yana
ḳamnar Martha, da yar-uwatta, da Li'a-
6 zaru. Sa'anda fa ya ji labari yana chiwo,
ya kwana biyu a-wurinda ya ke chikkin
7 lokachin nan. Sa'annan bayan wannan

ya che ma almajiransa, Bari mu taffi
8 chikkin Yahudiya kuma. Almajiran su-
ka che masa, Rabbi, ba ya daḍe ba Ya-
hudawa suna nema su jejefe ka da duchi;
9 za ka fa chan kuma? Isa ya amsa, *ya
che*, Ko ba sa'a guda goma sha biyu ba
ga yini? Idan mutum ya yi yawo da
rana, ba shi yin tuntuḅe, domin yana
10 ganin hasken wannan duniya. Amma
idan mutum ya yi yawo da da dare, ya
kan yi tuntuḅe, domin haske ba shi
11 chikkinsa ba. Waḍannan magana ya faḍi,
kana ya che masu, Abokinmu Li'azaru
yana barchi; amma za ni in taffi, domin
12 in tashe shi *dagga barchi*. Almajiran fa
suka che masa, Ubangiji, idan barchi ya
13 ḍauke shi, za ya warke. Amma Isa ya
yi batun mutuwatasa: su chewa su ke
yi ya yi maganar hutawa a-chikkin bar-
14 chi. Sa'annan Isa ya che masu sosai,
15 Li'azaru ya mutu. Ni ma ina murna
ba ni nan sabada ku, domin ku bada

gaskiya ; duk da hakka bari mu taffi
16 wurinsa. Toma fa wanda ana che da shi
Tagwaye, ya che ma yan-uwansa *su*
almajirai, Bari mu taffi kuma, domin mu
mutu tare da shi.

17 Isa fa sa'anda ya zo, ya iske shi ya
rigaya ya kwana hụdu a-chikkin ka-
18 bari. Bait'anya dai tana kusa da Ḳud-
dus, *tsakaninsu* kammar mile biyu da
19 kaḍan. Yahudawa dayawa kwa suka
rigaya suka zo wurin Martha da Mar-
yamu, garin su ba su hanḳuri sabada
20 ḍan-uwansu. Martha fa, sa'anda ta ji
labari Isa yana zuwa, ta taffi ta tarḅe
shi ; amma Maryamu tana zamne a-gida
21 tukuna. Martha fa ta che ma Isa,
Ubangiji, da kana nan, da ḍan-uwana ba
22 ya mutu ba. Amma na sani ko yanzu,
kominene da za ka roḳa ga Allah, Allah
23 za ya ba ka. Isa ya che mata, Ḍan-
24 uwanki za ya tashi kuma. Martha ta
che masa, Na sani za ya tashi kuma a-

25 chikkin tashi a-kan ķarshen rana. Isa
ya che mata, Ni ne tashi, ni ne rai:
wanda yana bada gaskiya gareni, ko ya
26 mutu, za shi rayu: kuma dukan wan-
da yana da rai, yana bada gaskiya
gareni kwa, ba shi mutuwa har abada.
27 Kina yarda da wannan? Ta che masa,
I Ubangiji; na rigaya na bada gaskiya
kai ne Almasihu, Ḍan Allah, shi wanda
28 ya ke zuwa chikkin duniya. Sa'anda
ta faḍi wannan, ta taffi, ta kirra Maryamu
yar-uwatata, dagga ḅoye, tana chewa,
29 Malam yana nan, yana kirranki. Ita
kwa, sa'anda ta ji wannan, ta tashi da
30 samli, ta je wurinsa. (Isa kwa ba ya
shiga chikkin ķauye ba tukuna, amma
yana wurin da Martha ta gammu da shi
31 tukuna.) Yahudawa fa da ke tare da
ita a-chikkin gida, suna ba ta hanķuri,
sa'anda suka ga Maryamu ta tashi da
samli, ta fita kuma, suka bi ta, chewa
su ke yi za ta wurin kabari domin ta yi

32 kuka a-chan. Maryamu fa, sa'anda ta
isso wurin da Isa ya ke, ta gan shi kuma,
sai ta faḍi a-ķassa a-gabbansa, tana che
masa, Ubangiji, da kana nan, da ḍan-
33 uwana ba ya mutu ba. Sa'anda Isa
ya gani tana kuka, Yahudawa kuma
waḍanda suka zo tare da ita suna kuka,
tsikar jiki ya tashi a-chikkin ransa, yana
jin zafi a-ransa, ya che, Inna kun aje
34 shi? Suka che masa, Ubangiji, ka zo,
35, 36 ka gani. Isa ya yi kuka. Yahudawa
fa suka che, Ku duba yada ya ķamnache
37 shi! Amma waḍansu a-chikkinsu suka
che, Mutumen nan wanda ya buḍe ida-
nun makafo, ba ya da iko ya sa wannan
38 mutum kuma ba ya mutu ba? Isa fa
ya zo wurin kabarin, tsikar jiki yana
tashi a-chikkin ransa kuma. *Kabarin
nan kwa* rami ne a-chikkin duchi, wani
39 duchi kuma yana taushe bakinsa. Isa
ya che, Ku ḍauki duchi. Martha, yar-
uwar wanda ya mutu, ta che masa, Uban-

giji, ya issa yin ḍoiyi yanzu; gamma
40 kwanansa huḍu yanzu *da mutuwa.* Isa
ya che mata, Ban che maki ba, Idan kin
bada gaskiya za ki gani girman Allah?
41 Suka ḍauki duchi fa. Isa kwa ya tada
idanunsa bissa, ya che, Ya Uba, na gode
42 maka da ka ji ni. Ko da kuma na sani
kana jina kullum: amma sabada taron
da ke wurin nan tsaye na faḍi wannan,
domin su gaskanta kai ka aiko ni.
43 Sa'anda ya yi magana hakka, ya yi kirra
da babar muriya, *ya che,* Li'azaru, ka
44 fito. Shi wanda ya mutu ya fito, ḍam-
rare hannu da ḳaffa da likafani; fuska-
tasa kuma tana ḍamre da adiko. Isa ya
che masu, Ku kwanche shi, ku sakke shi.

45 Mutane fa dayawa a-chikkin Yahu-
dawa, waḍanda suka zo wurin Maryamu,
sa'anda suka duba abin da ya yi, suka
46 bada gaskiya gareshi. Amma waḍansu
a-chikkinsu suka taffi wurin Farisawa,
suka faḍa masu abin da Isa ya yi.

47 Manyan malamai fa da Farisawa
suka tara fadawa, suka che, Mi mu
ke yi? Gamma mutumen nan yana
48 yin alamu dayawa. Idan mun bar shi
hakka kurum, dukan mutane su a bada
gaskiya gareshi; mutanen Rome kuma
su a zo su amshe wurinmu duk da irinmu.
49 Amma wani a-chikkinsu, Ḳayafa, da ya
ke shi ne baban liman shekaran nan, ya
che masu, Ba ku san komi ba ko kaḍan,
50 ba ku lura ba kuma ya tabatta a-gareku
mutum ḍaya shi mutu sabada taron mu-
tane, kadda al'umma duka ta lalache.
51 Wannan batu fa ya faḍi, ba bissa kansa
ba, amma domin shi baban liman ne
shekaran nan, ya bada labari Isa za ya
52 mutu sabada al'umman; kuma ba domin
al'umman kaḍai ba, amma domin kuma
shi tatara yayan Allah waḍanda su ke
warwatsasu a-duniya, *su taru* chikkin
53 ḍaya. Tun dagga wannan rana fa nan
gabba suka yi shawara da za su kashe shi.

54 Isa fa ba ya ḳara yawo wurin Ya-
hudawa ba a-sarari, amma ya fita wurin
nan, *ya taffi* chikkin ungwa da ke kusa
da jeji, *ya shiga* chikkin wani gari, wai
shi Ifrayimu: chan ya zamna tare da
55 almajiransa. Ananan paska ta Yahu-
dawa ta kusa: mutane dayawa fa suka
taffi Ḳuddus dagga chikkin ḳauyuka, tun
paska ba ta yi ba, domin su tsarkake
56 kansu. Suka yi ta neman Isa fa, suna
magana da junansu, suna tsaye a-chikkin
haikali, suna chewa, Mi ku ke tsamani?
57 Ba za ya zuwa idi ba? Manyan malamai
suka rigaya suka yi doka, idan kowa ya
san wurin da ya ke, ya bayanna shi,
domin su kama shi.

12 Isa fa, da sauran kwana shidda kamin
paska ta yi, ya zo Bait'anya inda Li'a-
zaru ya ke, wanda Isa ya tashe shi dagga
2 chikkin matatu. Daggachan fa suka yi
masa abinchi na mareche: Martha tana

bada abinchi ; amma Li'azaru yana chik-
kin waḍanda suna zamne tare da shi
3 wurin chi. Sai Maryamu ta ḍauki tan-
dun mai mai-ḳamshi, *wanda ana che da*
*shi* nard, mai-chada dayawa, ta shafe
ḳaffafun Isa da mai, ta shafe ḳaffafunsa
kuma da gashinta: gida duka ta gamma
4 da ḳamshin mai. Amma Yahutha Is-
kariyoti, ḍaya dagga chikkin almaji-
ransa, wanda za ya bashe shi, ya che,
5 Mi ya sa ba a seyar da man nan a-bakin
6 penny ḍari uku, a ba talakawa? Wan-
nan ya faḍi, ba domin ya kulla da tala-
kawa ba; amma domin shi ḅarawo ne,
kuma da ya ke jikka tana wurinsa ya
7 kan ḍiba abin da ana sa chikki. Isa fa
ya che, A bar ta ta riḳe shi domin zuwa
8 rana da za a bizne ni. Gamma kuna
da talakawa a-wurinku kullum; amma
ba ku da ni kullum ba.

9 Taron mutane fa dagga chikkin Ya-
hudawa suka sami labari yana nan:

suka zo, ba domin Isa kaḍai ba, amma
domin su ga Li'azaru kuma, wanda
Isa ya tashe shi dagga chikkin matatu.
10 Amma manyan malamai suka yi sha-
11 wara da za su kashe Li'azaru kuma;
domin Yahudawa dayawa suna taffi-
ya, suna bada gaskiya ga Isa sabili da
shi.

12 Washegari taro mai-yawa da suka
zo idi, sa'anda suka ji labari Isa yana
13 zuwa Ḳuddus, suka ḍauki gazarin gigin-
ya, suka fita garin su tarḅe shi, suka tada
muriya, *suna ta chewa*, Hosanna: Mai-
albarka ne shi wanda ke zuwa chikkin
sunan Ubangiji, Sarkin Israïla ke nan.
14 Isa kwa sa'anda ya sami ḍan jaki, ya
zamna bissansa; kammar yada an ru-
15 buta, Kadda ki ji tsoro, yar Sihiyona:
ki duba, Sarkinki yana zuwa, yana zamne
16 bissa aholakin jaki. Almajiransa ba su
gane waḍannan abu tun dafari ba: am-
ma sa'anda aka ḍaukaka Isa, sa'annan

suka tuna aka rubuta waḍannan abu
a-kansa, *suka tuna* kuma suka yi masa
17 waḍannan abu. Taro fa da ke wurinsa,
sa'anda ya kirra Li'azaru shi fito dagga
chikkin kabari, ya tashe shi kuma dagga
18 chikkin matatu, suka bada shaida. Sa-
bada wannan ne taro suka fita suka
tarḅe shi, domin suka ji labari ya yi
19 wannan alama. Farisawa fa suka faḍi
a-wurin junansu, Ku duba, ba ku yi
nassara ba ko kaḍan; ga duniya ta
rigaya tana binsa.

20 Akwoi waḍansu Hellenawa kuma
a-chikkin waḍannan da suka je garin
21 yin sujada wurin idi: waḍannan fa suka
zo wurin Filibbus, shi mutumen Bait-
saïda na Galili, suka tambaye shi, suna
chewa, Malam, muna so mu ga Isa.
22 Filibbus ya zo, ya faḍa ma Andarawus:
Andarawus kwa ya zo duk da Filibbus,
23 suka faḍa ma Isa. Isa ya amsa masu,
yana chewa, Sa'a ta zo da za a ḍaukaka

24 Ḍan mutum. Hakika, hakika, ina che
maku, ḳwayar alkamma idan ba ta faḍi
a-chikkin ḳassa ta mutu kuma, sai ta
zamna ita ḍayanta; amma idan ta mutu
25 sai ta bada yaya dayawa. Mai-son ransa
yana ḅatar da shi ke nan: shi kwa wanda
yana ḳin ransa a-wannan duniya, za ya
26 riḳe shi zuwa rai na har abada. Idan
kowanne mutum ya yi mani barantaka,
sai shi biyo ni; wurin da ni ke kwa, nan
barana za shi zamna kuma; idan ko-
wanne mutum ya yi mani barantaka,
Uba za ya ba wannan *mutum* girma.
27 Yanzu raina yana wahalla; mi zan che
kuma? Ya Uba, ka cheche ni dagga
chikkin wakachin nan. Amma sabada
wannan na zo chikkin wannan wakachi.
28 Ya Uba, ka ḍaukaka sunanka. Muriya
ta fito samma fa, *tana chewa*, Na rigaya
na ḍaukaka shi, kuma ni sake ḍaukaka
29 shi. Taro fa, da ke tsaye a-wurin nan,
sa'anda suka ji wannan, suka che, an yi

chidda; waḍansu suka che, Malaïka ya
30 yi masa magana. Isa ya amsa ya che,
Wannan muriya ba ta zo domina ba,
31 amma dominku. Shari'ar wannan du-
niya yanzu ta ke; yanzu za a fitarda
32 mai-mulkin wannan duniya. Ni kwa
idan an tada ni dagga chikkin ḳassa, zan
33 jawo dukan mutane zuwa kaina. Wan-
nan ya faḍi, yana kwatantawa irin mu-
34 tuwa da za ya mutu. Taro fa suka amsa
masa, *suna chewa*, Mun ji dagga chikkin
Attaurat, Almasihu yana zamne har
abada: ḳaḳa fa kana chewa, Doïle za
a tada Ḍan mutum bissa? wanene wan-
35 nan Ḍan mutum? Isa fa ya che masu,
Haske yana wurinku tukuna da jimawa
kaḍan. Ku yi taffiya tun kuna da haske,
domin kadda dufu ya same ku: wanda
ya ke taffiya a-chikkin dufu ba ya san
36 inda ya ke taffiya ba. Tun kuna da
haske, ku bada gaskiya ga haske, domin
ku zamma yayan haske.

Waḍannan magana Isa ya faḍi, kana
37 ya taffi, ya ḅoye masu kansa. Amma
ko da ya ke ya yi alamu dayawa hakka
a-gabbansu, duk da wannan ba su bada
38 gaskiya gareshi ba : domin magana wada
annabi Ishaya ya faḍi ta chikka,

Ya Ubangiji, wa ya bada gaskiya
ga labarinmu ?
A-wurin wa kuma hannun Ubangiji
ya bayannu ?

39 Domin wannan ba su iya bada gas-
kiya ba, da shi ke Ishaya ya kuma faḍi,

40 Ya rufe masu idanu, ya maida
zuchiyarsu tataura ;
Domin kadda su gani da idanunsu,
Su fahimta da zuchiyarsu,
Su juya, har in warkadda su.

41 Waḍannan magana Ishaya ya faḍi
domin ya ga girmansa ; ya ambache shi
42 kuma. Amma duk da hakka, har chik-
kin hakimai mutane dayawa suka bada

gaskiya gareshi ; amma sabada Farisawa
ba su shaida *shi* ba, domin kadda a fitar-
43 da su dagga chikkin majami'a : gamma
suka fi son girma wurin mutane da gir-
man Allah.

44 Isa fa ya tada muriya, ya che,
Wanda yana bada gaskiya gareni, ba ni
ne ya ke bada gaskiya gareni ba, amma
45 ga wanda ya aiko ni. Wanda yana du-
bana kuma, yana duban wanda ya aiko
46 ni. Ni na zo haske chikkin duniya,
domin dukan wanda yana bada gaskiya
gareni kadda shi zamna chikkin dufu.
47 Kuma idan kowa yana jin zantatukana,
ba ya kiyaye su ba, ba na yin masa
shari'a ba : gamma na zo, ba domin in yi
ma duniya shari'a ba, amma domin in
48 chechi duniya. Wanda yana ḳina, ku-
ma ba ya karḅi zantatukana ba, yana da
wanda ya ke yi masa shari'a ; zanchen
da na faḍi, shi da kansa za ya yi masa
49 shari'a ran ḳarshe. Gamma ban yi ma-

gana bissa kaina ba; amma Uba wanda
ya aiko ni, shi ne ya ba ni umurni, abin
da zan faḍi, da magana da zan yi kuma.
50 Na sani kuma umurninsa rai na har
abada ne; magana fa da ni ke faḍi,
kammar yada Uba ya faḍa mani, hakka
ni ke magana.

13 ANANAN tun idin paska ba ya yi ba,
Isa domin ya sani sa'atasa ta zo da za
ya fita dagga chikkin wannan duniya,
*shi taffi* wurin Uba, tun da ya yi ḳamnar
nasa da ke chikkin duniya, ya ḳamnache
2 su har iyaka. Ana chi tukuna, Shaitan
da ya rigaya ya sa nufi a-chikkin zuchiyar
Yahutha Iskariyoti, *ḍan* Siman, da za ya
3 bashe shi, sai *Isa*, domin ya sani Uba ya
bada abu duka chikkin hannuwansa, ya
sani kuma ya fito dagga wurin Allah, za
4 shi wurin Allah kuma, ya tashi dagga
abinchi, ya tuḅe tufafinsa, ya aje su; ya
5 ḍauki adiko, ya ḍamra wa jikinsa. Sa'an-

nan ya tsiyaye ruwa a-chikkin ķwariya,
ya soma wanki sawayen almajiran, ya
shafe su da adiko wanda ya ḍamra wa
6 jikinsa. Hakka ya zo wurin Siman Bit-
rus. Ya che masa, Ubangiji, kai kana
7 wankin sawayena? Isa ya amsa, ya
che masa, Abin da ni ke yi, ba ka sani
ba yanzu; amma za ka fahinta wani
8 lokachi gabba nan. Bitrus ya che masa,
Ba za ka wanki sawayena ba har abada.
Isa ya amsa masa, *ya che*, Idan ban wanke
ka ba, babu abin da ya gamma ka da ni.
9 Siman Bitrus ya che masa, Ubangiji, ba
sawayena kaḍai ba, amma hannuwana
10 da kaina kuma. Isa ya che masa, Wan-
da an nutsadda shi, ba shi da bukatar
wanka ba sai dai sawayensa, amma tsa-
tsarka ne sarai; ku ma tsarkaka ne,
11 amma ba dukanku ba ne. Gamma ya
san wanda za ya bashe shi; sabada wan-
nan ya che, Ba dukanku ba tsarkaka ne.
12 Sa'anda ya wanki sawayensu fa,

ya ḍauki tufafinsa kuma, ya sake yin
zamne, sai ya che masu, Kun san abin
13 da na yi maku ? Kuna che da ni Malami
da Ubangiji: kuna faḍi daidai kuma,
14 gamma hakka ni ke. Idan fa ni, Uban-
giji da Malami, na wanki sawayenku, ya
kamata ku kuma ku wanki na juna.
15 Gamma na yi maku kwatanchi, domin
ku kuma ku yi kammar yada na yi maku.
16 Hakika, hakika, ina che maku, Bawa ba
ya fi ubangijinsa girma ba ; manzo ba ya
17 fi wanda ya aiko shi kuma. Idan kun
san waḍannan abu, ku masu-albarka
18 ne idan kuna yinsu. Ba zanchen ku
duka ni ke yi ba ; na san waḍanda na
zaḅa ; amma domin nassin ya chikka,
Wanda yaṇa chin gurasata, ya tayar
19 mani da ḍuḍugensa. Dagga nan gabba
ina faḍa maku tun ba ya zo ba, domin,
sa'anda ya zamma, ku bada gaskiya ni
20 ne *shi*. Hakika, hakika, ina che maku,
Wanda yana karḅan kowanene da ni ke

aikowa, ni ne ya ke karɓa ; wanda ya ke
karɓana kuma, yana karɓan wanda ya
aiko ni.
21 Sa'anda Isa ya faḍi hakka, ransa ya
yi wahalla, ya shaida kuma, ya che,
Hakika, hakika, ina che maku, Wani
22 dagga chikkinku za ya bashe ni. Alma-
jiran suka yi ta duduban junansu, suna
23 zatto ko wanene ya ke ambato. Akwoi
wani dagga chikkin almajiransa, wanda
Isa yana ƙamnatasa, yana nan, yana
24 jingine a ƙirjin Isa. Siman Bitrus fa ya
kaḍa masa kai, ya che masa, Ka faḍa
25 mamu ko wanene ya ke ambato. Shi fa
da ya ke jingine a-ƙirjin Isa hakka, ya
26 che masa, Ubangiji, wanene ? Isa fa ya
amsa *ya che*, Shi ne, wanda zan tsoma
masa yar loma, im ba shi. Hakka dai,
sa'anda ya tsoma yar loma, ya ḍauko ya
27 ba Yahutha *ḍan* Siman Iskariyoti. Bayan
loman, sai Shaitan ya shiga chikkinsa.
Isa fa ya che masa, Abin da ka ke yi, ka

28 yi shi da hamzari. A-chikkin waḍanda
suna zamne wurin gado, ba wanda ya
sani sabada mi ya faḍa masa wannan.
29 Gamma waḍansu suna tsamani domin
Yahutha yana riḳe da jikka, Isa ya che
masa, Ka seyo abin da mu ke bukata
domin idi; ko kwa shi bada wani abu ga
30 talakawa. Shi kwa sa'anda ya karḅi
loma, ya fita nan-da-nan: dare fa ya yi.

31 Sa'anda ya fita, Isa ya che, Yanzu
an ḍaukaka Ḍan mutum, an ḍaukaka
32 Allah kuma a-chikkinsa; Allah kwa za
ya ḍaukaka shi a-chikkin kansa, nan-
33 da-nan kwa za ya ḍaukaka shi. Yaya
ḳanḳanana, da sauran kwanaki kaḍan
tukuna ina tare da ku. Za ku neme ni;
amma yada na che ma Yahudawa, Wu-
rin da na taffi, ba ku iya zuwa ba; hakka
34 ina che maku yanzu kuma. Sabuwar
doka ni ke ba ku, ku yi ḳamnar juna;
kammar yada na ḳamnache ku, ku ma ku
35 yi ḳamnar juna. Bissa ga wannan mu-

tane duka za su fahimta ku ne almajirai-
na, idan kuna da ķamna ga junanku.
36 Siman Bitrus ya che masa, Uban-
giji inna za ka? Isa ya amsa masa, *ya
che*, Wurin da za ni, ba ka da iko ka biyo
ni yanzu; amma za ka biyona wata rana.
37 Bitrus ya che masa, Ubangiji, donmi ba
38 ni da iko im bi ka ko yanzu? Ni bada
raina dominka. Isa ya amsa, *ya che*,
Ka bada ranka domina? Hakiķa, ha-
kika, ina che maka, Zakarra ba za ya yi
chara ba, har ka rigaya ka yi musuna so
uku.

14 KADDA ku bar zuchiyarku ta ɓache;
kuna bada gaskiya ga Allah, ku bada
2 gaskiya gareni kuma. A-chikkin gidan
Ubana akwoi wurin zamma dayawa; da
ba hakka ba, da na faḍa maku; gamma
zan taffi garin in shiriya maku wuri.
3 Kadan na taffi na shiriya maku wuri
kuma, sai in sake dawowa, in karɓe ku

wurin kaina ; domin wurin da ni ke, ku
4 zamna kuma. Wurin da zan taffi kuma,
5 kun san hanya. Toma ya che masa,
Ubangiji, ba mu san wurin da za ka ba ;
6 ḳaḳa mun san hanya ? Isa ya che masa,
Ni ne hanya, *Ni ne* gaskiya, *Ni ne* rai : ba
wanda ya ke zuwa wurin Uba sai ta
7 wurina. Da kun san ni, da kun san
Ubana kuma ; dagga nan gabba kun san
8 shi, har kun gan shi kuma. Filibbus ya
che masa, Ubangiji, ka nuna mamu Uba,
9 ya ishe mu. Isa ya che masa, Na jima
hakka wurinku da daḍewa Filibbus, kai
kwa ba ka san ni ba ? Wanda ya gan ni
ya ga Uba kuma ; ḳaḳa fa kana chewa,
10 Ka nuna mamu Uba ? Ba ka bada gas-
kiya ba ina chikkin Uba, Uba kuma yana
chikkina ? magana waḍanda ni ke faḍa
maku, ba dagga kaina ni ke faḍi ba ;
amma Uba da ya ke zamne a-chikkina,
11 yana yin ayukansa. Ka ba ni gaskiya
ina chikkin Uba, Uba kuma yana chik-

kina ; im ba hakka ba domin ayuka da
12 kansu ka ba ni gaskiya. Hakika, hakika,
ina che maku, Wanda yana bada gaskiya
gareni, ayukan da ni ke yi shi kuma za
shi yi ; *ayuka* kuma waḍanda sun ḍarra
waḍannan za shi yi ; domin ina taffiya
13 wurin Uba. Kuma kominene da za ku
roḳa a-chikkin sunana, ni yi wannan,
domin Uba shi ḍaukaka ta wurin Ḍa.
14 Idan kun roḳe ni komi a-chikkin sunana,
15 ni yi wannan. Idan kuna ḳamnata ku a
16 kiyaye dokokina. Ni ma in roḳi Uba,
shi kuma za ya ba ku wani Mai-taimako,
domin shi zamna tare da ku har abada,
17 *Shi* Ruhu na gaskiya : wanda duniya ba
ta da iko ta karḅe shi ba ; gamma ba ta
ganinsa ba, ba ta kwa san shi ba : ku kun
san shi ; gamma yana zamne tare da ku,
18 za shi kwa zamna a-chikkinku. Ba ni
19 barin ku marayu ba : ni zo wurinku. Tu-
kuna da jimawa kaḍan, kana duniya ba
ta ḳara ganina ba ; amma kuna ganina :

domin ni ina da rai, ku kuma za ku
20 rayu. A-chikkin wachan rana za ku sani
ina chikkin Ubana, ku kuma a-chikkina,
21 ni kwa a-chikkinku. Wanda ya ke da
dokokina, yana kwa kiyaye su, shi ne yana
ḳamnata : wanda yana ḳamnata kuma za
ya zamna ḳamnatachen Ubana, ni ma
zan ḳamnache shi, im bayanna kaina a-
22 gareshi kuma. Yahutha (ba Iskariyoti ba)
ya che masa, Ubangiji, mi ya faru da za
ka bayanna kanka garemu, ba ga duniya
23 ba ? Isa ya amsa, ya che masa, Idan
mutum yana ḳamnata, za shi kiyaye
maganata ; Ubana kwa za ya ḳamnache
shi, mu a zo wurinsa, mu gamma zam-
24 manmu da shi. Wanda ba ya ḳamnata
ba, ba ya kiyaye maganata ba ; magana
kwa da ku ke ji, ba tawa ba che, amma ta
Uba che wanda ya aiko ni.

25 Waḍannan magana na faḍa maku,
26 tun ina zamne tare da ku *tukuna*. Amma
Mai-taimako, shi Ruhu Mai-tsarki, wanda

Uba za ya aiko a-chikkin sunana, za ya
kwoiya maku abu duka, za ya tuna maku
kuma dukan abin da na faḍa maku.
27 Salama ina bari a-wurinku ; salamata ina
ba ku : ba kammar yada duniya ke bayar
maku ba, ni ni ke ba ku. Kadda zuchi-
yarku ta ḅache, kadda ta ji tsoro kuma.
28 Kuka ji na che maku, ni yi taffiya, ni zo
wurinku kuma. Da kun ḳamnache ni da
kun yi murna domin ina taffiya wurin
29 Uba ; gamma Uba ya fi ni girma. Yanzu
na faḍa maku tun ba ya zamma ba,
domin, sa'anda ya zamma, ku bada
30 gaskiya. Ba ni daḍa magana dayawa da
ku yanzu ba, gamma sarkin duniya yana
zuwa, ba shi da komi a-chikkina ba.
31 Amma domin duniya ta fahimta ina
ḳamnar Uba, kuma yada Uba ya ba ni
umurni, hakka ni ke yi. Mu tashi, mu
taffi chan.

15 NI ne itachen annab mai-gaskiya, Ubana
kwa mai-noma ne. Kowanne rashi a-
chikkina wanda ba ya bada yaya ba, ya
kan kawashe shi : kowanne rashi kuma da
ya kan bada yaya, ya kan tsarkake shi
3 domin ya daḍa bayarda yaya. Ko yanzu
ku tsarkakaku ne sabada magana da na
4 faḍa maku. Ku zamna chikkina, ni ma
a-chikkinku. Kammar yada rashi ba ya
iya bada yaya don kansa ba, sai dai yana
zamne chikkin itachen annab ; hakkanan
kwa ku ba ku iya ba, sai dai kuna zamne
5 chikkina. Ni ne itachen annab, ku ne
rassan : wanda ya ke zamne chikkina, ni
kuma chikkinsa, wannan ya kan bada
yaya dayawa : gamma banda ni ba ku iya
6 yin komi ba. Idan mutum ba ya zamna
chikkina, a kan fitarda shi kammar rashi,
ya kan yi yaushi kwa ; a kan tara su, a
kan jefarda su chikkin wuta, ana ḳone
7 su. Idan kuna zamne chikkina, zanta-

tukana kuma suna zamne chikkinku, sai
ku roḳe kominene da ku ke nufa, za a yi
8 maku shi. Inda ana ḍaukaka Ubana ke
nan, ku bada yaya dayawa; *hakkanan*
9 kuma za ku zamma almajiraina. Kam-
mar yada Ubana ya ḳamnache ni, ni kuma
na ḳamnache ku; ku zamna a-chikkin
10 ḳamnata. Idan kuna kiyaye dokokina,
za ku zamna chikkin ḳamnata; kammar
yada na kiyaye dokokin Ubana, ina zam-
11 ne kwa chikkin ḳamnatasa. Waḍannan
magana na faḍa maku domin farinchik-
kina ya zamna chikkinku, domin kuma
12 farinchikkinku ya chichikka. Umurnina
ke nan, ku yi ḳamnar juna, kammar yada
13 na ḳamnache ku. Ba wanda ya ke da
ḳamna wada ta fi gabban wannan, mutum
14 shi bada ransa domin abokansa. Ku ne
abokaina idan kun yi abin da ni ke
15 umurche ku. Ba ni ḳara che da ku bayi
ba; gamma bawa ba ya san abin da
ubangijinsa yana yi: amma na che da

ku abokai; gamma dukan abin da na
ji dagga wurin Ubana, na sanar maku
16 da su. Ba ku ne kuka zaḅe ni, ni
ne na zaḅe ku, na sanya ku kuma do-
min ku taffi ku bada yaya, yayanku
kwa su tabatta: domin dukan iyakar
abin da za ku roḳi ga Uba a-chikkin
17 sunana, shi ba ku. Waḍannan abu ni ke
umurche ku, domin ku yi ḳamnar juna.
18 Idan duniya ta ḳi ku, kun sani ta riga-
19 ya ta ḳi ni tun ba ta ḳi ku ba. Da na
duniya ne ku, da duniya ta yi ḳamnar
nata; amma domin ku ba na duniya ba
ne, amma ni na zaḅe ku dagga chikkin
duniya, sabada wannan duniya tana
20 ḳinku. Ku tuna da magana wada na
faḍa maku, Bawa ba ya fi ubangijinsa
girma ba. Idan suka yi mani tsanani,
su a yi maku tsanani kuma; idan suka
kiyaye maganata, su a kiyaye taku kuma.
21 Amma waḍannan abu duka za su yi maku
sabili da sunana, domin ba su san shi



 

22 wanda ya aiko ni. Da ban zo na yi masu
magana ba, da ba su da zunubi ba:
amma yanzu ba su da hamzarin zunu-
23 binsu. Wanda yana ḳina, yana ḳin Uba-
24 na kuma. Da ban yi ayuka a-wurinsu ba
waḍanda ba wanda ya yi sai ni, da ba su
da zunubi ba: amma yanzu sun gan ni,
25 sun ḳi ni kuma, duk da Ubana. Amma
*wannan* ya zamma domin a-chikka ma-
gana da aka rubuta a-chikkin Attaurarsu,
26 Suka ḳi ni ba dalili ba. Amma sa'anda
Mai-taimako ya zo, wanda zan aiko maku
dagga wurin Uba, wato Ruhu na gas-
kiya, wanda ya ke fitowa dagga wurin
27 Uba, shi za ya shaida ni: ku kuma kuna
shaida, domin kuna tare da ni tun dagga
farko.

16 WAḌANNAN magana na faḍa maku
domin kadda a sa ku ku yi tuntuḅe.
2 Su a fitarda ku dagga chikkin haikali; i,
sa'a tana zuwa, inda dukan wanda za ya

kashe ku, za ya zache yana yi ma Allah
3 hidima. Waḍannan abu fa za su yi, domin
ba su san Uba ba, ba su san ni kuma.
4 Kuma waḍannan magana na faḍa maku,
domin sa'anda sa'atasu ta zo, ku tuna da su,
*ku tuna* kuma ni na faḍa maku. Waḍannan
magana kwa ban faḍa maku tun dafari
5 ba, domin ina tare da ku. Amma yanzu
ina taffiya wurin wanda ya aiko ni; a-
chikkinku ba wanda yana tambayata,
6 Inna za ka? Amma domin na faḍa
maku waḍannan magana, baḳinchikki ya
7 chikka zuchiyarku. Duk da hakka ina
faḍa maku gaskiya; Yana da anfani a-
gareku in taffi: gamma idan ban taffi ba,
Mai-taimako ba za shi zuwa wurinku ba;
amma idan na taffi, ni aiko shi a-gareku.
8 Shi kwa, sa'anda ya taffo, za ya kada
duniya a-kan zunubi da adilchi da shari'a:
9 a-kan zunubi, domin ba su bada gaskiya
10 gareni ba; a-kan adilchi, domin na je
11 wurin Uba, ba ku ḳara ganina kuma;

a-kan shari'a, domin an yi ma sarkin
12 duniyan nan shari'a. Ina da sauran
zanche dayawa da zan yi maku tukuna,
amma ba ku iya ḍauke su yanzu ba.
13 Amma sa'anda shi, Ruhu na gaskiya, ya
taffo, za ya bishe ku chikkin dukan
gaskiya: gamma ba za ya faḍi dagga
kansa ba; amma dukan komi da za ya
ji, *su* za ya faḍi; za ya bayanna maku
14 kuma abin da ke zuwa. Za shi ḍaukaka
ni; gamma dagga chikkin nawa za ya
15 karḅa, ya bayanna maku kuma. Iyakar
abu duka da Uba ya ke da su, nawa ne;
domin hakka na che, Dagga chikkin nawa
16 yana karḅa, za ya bayanna maku. Da
sauran jimawa kaḍan, kana ba za ku ḳara
dubana; bayan an jima kaḍan kuma,
17 ku a gan ni. *Waḍansu* a-chikkin alma-
jiransa suka che ma junansu, Minene
wannan da yana che mamu, Da sauran
jimawa kaḍan, kana ba za ku dubana ba;
kuma bayan an jima kaḍan za ku ganina:

kuma, Domin ina taffiya wurin Uba ?
18 Suka che fa, Minene wannan da ya ke
faḍi, In an jima kaḍan ? Ba mu sani ba
19 abin da ya ke faḍi. Isa ya gane suna so
su tambaye shi, ya fa che masu, Kuna
tantambaya a-wurin junanku a-kan wan-
nan da na faḍi, Da sauran jimawa kaḍan,
kana ba za ku dubana ba, kuma bayan
20 an jima kaḍan ku a gan ni ? Hakika,
hakika, ina che maku, za ku yi kuka, za
ku yi baḳinzuchiya kuma, amma duniya
za ta yi murna : za ku yin baḳinchikki,
amma baḳinchikkinku za ya komo, *ya*
21 *zamma* murna. Mache sa'anda tana wa-
hallar haifuwa, tana da baḳinchikki
domin sa'atata ta zo : amma sa'anda an
fidda ḍanta, ba ta ḳara tuna da azaba,
domin murna da an haifi mutum a-
22 chikkin duniya. Ku fa yanzu kuna da
baḳinchikki : amma ni sake ganinku,
zuchiyarku za ta yi murna, farinchik-
23 kinku kuma ba mai-ḍauka maku. A-

chikkin wachan rana ba za ku tambaye
ni komi ba. Hakika hakika, ina che
maku, Idan kun roḳi komi ga Uba, shi
24 ba ku a-chikkin sunana. Tukuna ba ku
roḳi komi ba a-chikkin sunana: ku yi
roḳo, za ku karḅa, domin farinchikkinku
ya chikka.

25 Waḍannan magana na yi maku da
misalai: sa'a tana zuwa inda ba zan ḳara
yi maku magana da misalai, amma zan
26 ba ku labarin Uba a-sarari. A-chikkin
wachan rana za ku yi roḳo a-chiḳkin
27 sunana: kuma ban che maku, Ni yi addu'a
ga Uba dominku; gamma Uba da kansa
yana ḳamnarku, domin kun ḳamnache
ni, kuma kun bada gaskiya na fito dagga
28 wurin Uba. Na fito dagga chikkin Uba,
na isso kuma chikkin duniya: kuma, ina
29 rabu da duniya, za ni wurin Uba. Alma-
jiransa suka che, Ashe, yanzu kana ma-
gana a-sarari, ba misali ka ke yi ba.
30 Yanzu mun sani ka san abu duka, ba ka

da bukata kowanne mutum shi tambaye
ka : dagga wannan muna bada gaskiya ka
31 fito dagga chikkin Allah. Isa ya amsa
masu, *ya che*, Yanzu kuna bada gaskiya ?
32 Ku duba, sa'a tana zuwa, i, har ta zo,
inda za a warwatsadda ku, kowa zuwa
nasa, ku a bar ni ni kaḍai : amma ni ba
ni kaḍai ba ne, gamma Uba yana tare da
33 ni. Waḍannan magana na faḍa maku
domin a-chikkina ku sami salama. A-
chikkin duniya kuna da wahalla ; amma
ku yi farinchikki, na yi nassara da
duniya.

17 WAḌANNAN magana Isa ya faḍi ; kana
ya tada idanunsa samma ya, che, Ya
Uba, sa'a ta zo ; ka ḍaukaka Ḍanka,
2 domin Ḍa shi ḍaukaka ka : kammar yada
ka ba shi hukumchi bissa nama duka,
domin dukan komi da ka ba shi, ya ba
3 su rai na har abada. Rai na har abada
ke nan, su san ka, Allah mai-gaskiya

kaḍai, da shi kuma wanda ka aiko, Isa
4 Almasihu. Na ḍaukaka ka bissa duniya,
da na chikka aikin da ka ba ni in yi.
5 Yanzu, ya Uba, ka ḍaukaka ni, kai da
kanka, da daraja wada ni ke da ita tare
6 da kai tun duniya ba ta zamma ba. Na
bayanna sunanka ga mutane waḍanda ka
ba ni dagga chikkin duniya ; naka su ke,
ka ba ni su ; su kwa sun kiyaye maga-
7 narka. Yanzu sun sani, iyakar abu duka
8 da ka ba ni, dagga wurinka su ke : gamma
zantatuka waḍanda ka ba ni, na ba su ;
suka karḅa, suka sani kuma hakika na fito
dagga chikkinka, kuma suka gaskanta
9 kai ne ka aiko ni. Ina yi masu addu'a :
ba domin duniya ni ke addu'a ba, amma
domin waḍannan da ka ba ni ; gamma
10 su naka ne : kuma dukan abin da ke
nawa naka ne, naka kuma nawa ne : an
11 ḍaukaka ni kuma a-chikkinsu. Ba ni
chikkin duniya kuma gabba nan, amma
waḍannan suna chikkin duniya, ni kwa

ina zuwa gareka. Ya Uba mai-tsarki, ka
kiyaye su a-chikkin sunanka wanda ka ba
ni, domin su zamma ḍaya kammar
12 mu. Sa'anda ina tare da su, na kiyaye
su a-chikkin sunanka da ka ba ni : na tsare
su kuma, ko ḍaya dagga chikkinsu ba ya
ḅache ba, sai dai ḍan lalachewa ; domin
13 nassin ya chikka. Amma yanzu ina zuwa
gareka : waḍannan magana kwa ina faḍi
chikkin duniya, domin su sami farin-
14 chikkina chikkake a-chikkinsu. Na ba
su maganarka ; duniya kwa ta ḳi su,
domin su ba na duniya ba ne, kammar
15 yada ni ba na duniya ba ne. Ba na yin
addu'a ka ḍauke su dagga chikkin duniya
ba, amma ka tsare su dagga Mugun.
16 Su ba na duniya ba ne, kammar yada ni
17 ba na duniya ba ne. Ka tsarkake su
chikkin gaskiya : maganarka ita che gas-
18 kiya. Kammar yada ka aiko ni a-chikkin
duniya, hakka kuma na aike su chikkin
19 duniya. Sabili da su kuma ina tsarkake

kaina, domin su da kansu kuma a tsarkake
20 su chikkin gaskiya. Kuma ba domin
waḍannan kaḍai ni ke addu'a ba, amma
domin waḍanchan kuma da ke bada gas-
21 kiya gareni ta wurin maganarsu: domin
su duka su zamma ḍaya; kammar yada
kai, Ya Uba, kana chikkina, ni kuma
chikkinka, domin su kuma su zamma chik-
kinmu: domin duniya ta bada gaskiya
22 kai ne ka aiko ni. Daraja fa wada ka ba
ni, na ba su; domin su zamma ḍaya,
23 kammar yada mu ḍaya ne; Ni a-chik-
kinsu, kai kuma chikkina, domin a chikka
su chikkin ḍaya; domin duniya ta sani ka
aiko ni, ka yi ḳamnarsu kuma kammar
24 yada ka ḳamnache ni. Ya Uba, waḍanda
ka ba ni, ina so su zamna wurin da ni ke,
tare da ni; domin su duba darajata, wada
ka ba ni: gamma ka ḳamnache ni tun
25 ba a kaffa duniya ba. Ya Uba mai-
adilchi, duniya ba ta san ka ba, amma na
san ka; waḍannan kuma suka sani ka

26 aiko ni. Na kuma sanar masu da su-
nanka, za ni kuma in sanas da shi; do-
min wannan ḳamna wada ka ḳamnache
ni ta zamna chikkinsu, ni kuma a-chik-
kinsu.

18 Sa'anda Isa ya faḍi waḍannan magana,
ya fita tare da almajiransa, suka haye
rafin Kidron, inda akwoi wata gona; ya
shiga chikkinta, da shi da almajiransa.
2 Yahutha kuma wanda ya bashe shi, yana
sane da wurin: gamma Isa kullum ya kan
3 taffi chan tare da almajiransa. Yahutha
fa, sa'anda ya sami company na *yan
yaḳi*, da zarmawa dagga wurin manyan
malamai da Farisawa, ya zo wurin, da
4 fitillu da wuta da makamai. Isa fa do-
min ya san dukan abin da za su same shi,
ya fita, ya che masu, Wanene ku ke
5 nema? Suka amsa masa, *suka che*, Isa
na Nazarat. Isa ya che masu, Ni ne.
Yahutha kuma, wanda ya bashe shi, yana

6 tare da su, yana tsaye. Sa'anda fa ya
che masu, Ni ne, suka koma da baya,
7 suka faḍi a kassa. Ya sake tambayarsu,
*ya che*, Wanene ku ke nema? Suka che,
8 Isa na Nazarat. Isa ya amsa, *ya che*
*Na rigaya* na faḍa maku, Ni ne: idan fa
ni ne ku ke nema, ku bar waḍannan su
9 taffi abinsu: domin magana ta chikka
wada ya faḍi, Dagga chikkin waḍanda ka
10 ba ni, ko ḍaya ba ya ƀache mani. Siman
Bitrus fa, domin yana da takobi, ya zare
shi, ya sare bawan baban liman, ya dache
masa kunne na dama. Sunan bawan nan
11 Malkus ne. Isa fa ya che ma Bitrus,
ka maida takobi a-chikkin gidansa:
tasa wada Uba ya ba ni, ba zan sha
ba?

12 Yan yaḳi fa da sarkin yaḳi, da zar-
mawa dagga wojen Yahudawa, suka kama
13 Isa, suka ḍamre shi, suka kai shi wurin
Hannana tukuna; gamma shi surukin
Ḳayafa ne, wanda ya ke baban liman

14 wannan shekara. Ḳayafa ke nan wan-
da ya yi ma Yahudawa shawara, ya
kamata mutum ḍaya shi mutu domin
jama'a.
15 Siman Bitrus kwa ya bi bayan Isa,
har kuma da wani almajiri. Wannan
almajiri fa sanane ne ga baban liman, ya
shiga kwa chikkin tafarfar baban liman
16 tare da Isa: amma Bitrus yana woje a-
bakin ḳofa a-tsaye. Wanchan almajiri fa
sananen nan gạ baban liman, ya taffi
woje, ya yi magana da mache mai-tsaron
17 ḳofa, ya shigo da Bitrus. Yarinyan fa
mai-tsaron ḳofa ta che ma Bitrus, Kai fa
kana dagga chikkin almajiran mutumen
18 nan kuma? Ya che, Babu. Ananan su
bayi da dogarai suna nan tsaye, suka
rigaya suka hura wuta da gawayi; gam-
ma ḍari yana nan; suna jin ḍumin wuta:
Bitrus kuma yana tare da su, yana tsaye,
yana jin ḍumin wuta.
19 Baban liman fa ya tambayi Isa zan-

chen almajiransa da abin da yana kwoiya-
20 suwa kuma. Isa ya amsa masa, *ya che,*
A-sarari na yi magana ga duniya; kullum
ina kwoiyasuwa a-chikkin majami'u duk
da haikali, wurin da Yahudawa duka su
kan taru; dagga ḅoye ban faḍi komi ba.
21 Donmi ka ke tambayata? Ka tambaya
waḍanda sun ji ni, abin da na faḍa masu:
ka duba, waḍannan sun san abin da na
22 faḍi. Sa'anda ya faḍi wannan, wani
dagga chikkin su dogarai da ke tsaye a-
wurin, ya mare Isa da hannunsa, yana
chewa, Kana amsa ma baban liman
23 hakka? Isa ya amsa masa, *ya che,* Idan
na yi muguniyar magana, sai ka shai-
da mugunta; amma idan mai-kyau ne,
24 donmi ka ke marana? Hannana fa ya
aike shi a-ḍamre zuwa Ḳayafa baban
liman.

25 Siman Bitrus dai yana nan tsaye
yana jin ḍumin wuta. Suka che masa fa,
Kana chikkin almajiransa kuma? Ya yi

26 musu, ya che, Babu. Wani a-chikkin su
bayin baban liman, domin shi dangi ne na
wannan wanda Bitrus ya sare masa kunne,
ya che, Ko ban gan ka ba a-chikkin gonan
27 tare da shi ? Bitrus fa ya sake yin musu:
nan da nan zakarra ya yi chara.

28 Suka taffi da Isa dagga wurin Ḳayafa,
suka kai shi chikkin Praitorion: tun da
wuri ne; su da kansu kwa ba su shiga
chikkin Praitorion ba, domin kadda su
tara da ḳazamta, amma domin su chi
29 paska. Bilatus fa ya fita woje a-wurinsu,
ya che, Wache sara ku ke kawowa bissa
30 mutumen nan ? Suka amsa, suka che
masa, Da mutumen nan ba maḳetache ba
31 ne, da ba mu bada shi a-gareka ba. Bi-
latus fa ya che masu, Ku ḍauke shi da
kanku, ku yi masa shari'a bissa ga At-
taurarku. Yahudawa suka che masa, Ba
32 mu da iko mu kashe kowa: domin a
chikka magana, wada Isa ya faḍi, yana
kwatantawa irin mutuwa da za ya mutu.

33 Bilatus fa ya sake shiga chikkin
Praitorion, ya kirra Isa, ya che masa,
34 Ko kai Sarkin Yahudawa ne? Isa ya
amsa, *ya che*, Kana faḍin wannan don
kanka, ko kwa waḍansu suka ambache ni
35 hakka a wurinka? Bilatus ya amsa, *ya
che*, Ni Ba-Yahudi ne? Al'ummarka
da manyan malamai suka bashe ka
36 a-gareni: mi ka yi? Isa ya amsa, *ya
che*, Mulkina ba na wannan duniya ba ne:
da mulkina na wannan duniya ne, da sai
ma-aikatana su yi faḍa, domin kadda a
bashe ni chikkin hannun Yahudawa,
amma yanzu mulkina ba dagga nan ya ke
37 ba. Bilatus fa ya che masa, Kai sarki
ne fa? Isa ya amsa, *ya che*, Kana faḍi
ni sarki ne. Domin wannan an haife ni,
domin wannan kuma na zo chikkin du-
niya, domin im bada shaida ga gaskiya.
Kowanene da ke na gaskiya ya kan ji
38 muriyata. Bilatus ya che masa, Minene
gaskiya?

Sa'anda ya faḍi wannan, ya fita kuma
ya taffi wurin su Yahudawa, ya che masu,
39 Ban sami laifi a-wurinsa ba. Amma kuna
da al'ada a-wurinku, ni kan kwanto maku
da mutum ḍaya lokachin paska: kuna so
fa in kwanto maku da Sarkin Yahudawa?
40 Suka sake tada muriya, suna chewa, Ba
wannan mutum ba, amma Barabbas.
Barabbas dai ḅarawo ne.

19 SA'ANNAN fa Bilatus ya ḍauki Isa, ya
yi masa bulala. Yan yaḳi suka tubḳa
2 rawani na ḳaya, suka sa bissa kansa, suka
yafa masa shunaiyar riga; suka zo wu-
3 rinsa, suka che, A gaishe ka, Sarkin Ya-
hudawa! suka mamare shi da hannu-
4 wansu. Bilatus ya fita woje kuma, ya
che masu, Ga shi, ina kawo shi woje a-
wurinku domin ku sani ban sami laifi
5 a-chikkinsa ba. Isa fa ya fito woje, da
rawanin ḳaya a-gareshi da shunaiyar riga.
*Bilatus* ya che masu, Ga shi, mutumen!

6 Sa'anda manyan malamai fa da dogarai
suka gan shi, suka tada muriya, suna
chewa, A gichiye shi, a gichiye shi.
Bilatus ya che masu, Ku ḍauke shi da
kanku, ku gichiye shi: gamma ni ban
7 sami laifi a-chikkinsa ba. Yahudawa su-
ka amsa, suka che, Muna da doka, bissa
ga wannan doka kwa ya kamata shi mutu
8 domin ya maida kansa Ḍan Allah. Sa-
'anda Bilatus ya ji wannan batu fa, ya
9 ḳara jin tsoro; ya sake shiga chikkin
Praitorion, ya che ma Isa, Dagga inna ka
ke? Amma Isa ba ya amsa masa da komi
10 ba. Bilatus fa ya che masa, Ba ka yi
mani magana ba? ba ka sani ba ina da
iko in sakke ka, ina da iko kuma in
11 gichiye ka? Isa ya amsa masa, *ya che*,
Ba ka da iko bissana ba, sai dai am ba ka
shi dagga bissa: domin wannan shi wanda
12 ya bashe ni gareka ya fi zunubi. Dag-
ganan fa sai Bilatus ya nemi da za ya
sakke shi: amma Yahudawa suka tada

muriya, suna chewa, Idan ka sakki wan-
nan, kai ba abokin Ḳaisar be ne : kowa-
nene ya maida kansa sarki yana gaba da
13 Ḳaisar. Sa'anda Bilatus fa ya ji waḍan-
nan magana, ya kawo Isa woje, ya zamna
bissa dakalin shari'a a-chikkin wani wuri
wai shi Pavement, amma da Yahudanchi,
14 Gabbatha. *Kwanakin* shiriyar paska ne :
a-wojen sa'a ta shidda ne. Ya che ma
15 Yahudawa, Ga Sarkinku ! Suka tada
muriya fa, suka che, A taffi da shi, a taffi
da shi, a gichiye shi. Bilatus ya che
masu, In gichiye sarkinku ? Manyan
malamai suka amsa, *suka che*, Ba
16 mu da wani sarki sai Ḳaisar. Dagganan
fa ya bada shi garesu domin a gichiye
shi.

17 Suka ḍauki Isa fa : ya fita, yana
ḍauke da gichiyen *itache* domin kansa,
zuwa wuri wanda ana che da shi Wurin
ḳwaluwa, wanda ana che da shi da Yahu-
18 danchi Golgotha : wurin da aka gichiye shi

ke nan, tare da shi kuma waḍansu biyu,
guda ḍaya a-kowanne hannunsa, da Isa
19 a-tsakka. Bilatus kuma ya rubuta suna,
ya sa shi a-bissa gichiyen *itache.* Abin
da aka rubuta ke nan, ISA BA-NAZARAT,
20 SARKIN YAHUDAWA. Wannan suna fa
Yahudawa dayawa suka karanta : gamma
wurin da aka gichiye Isa yana kusa da
birni : aka rubuta shi kwa da Yahudanchi
21 da Romanchi, da Hellenanchi. Manyan
malamai na Yahudawa fa suka che
ma Bilatus, Kadda ka rubuta, Sarkin
Yahudawa, amma, ya che, Ni Sarkin
22 Yahudawa ne. Bilatus ya amsa, ya che,
Abin da na rubuta, na rubuta ke nan.
23 Yan yaḳi fa sa'anda suka gichiye Isa, suka
ḍauki tufafinsa, suka raba su huḍu, aka
ba kowanne ḍan yaḳi rabonsa, har da
taguwa kuma : taguwa fa mara-ḍumki
che, aka saḳa ta sarai tun dagga kanta.
24 Suka che ma junansu fa, Kadda mu tsage
ta, amma mu jefa kuri'a a-kanta, wanda

za ta zamma tasa : domin nassin ya chikka
wanda ya che,

Suka raraba tufafina a-chikkinsu,
A-kan rigata kuma suka jefa kuri'a.

Waḍannan abu fa yan yaḳi suka yi.
25 Amma kusa da gichiyen *itache* na Isa ga
uwatasa da yar-uwar uwatasa, Maryamu
matar Kilyobas, da kuma Maryamu Mag-
26 daliya suna tsaye. Isa fa sa'anda ya ga
uwatasa da almajirinsa, wanda ya ke
ḳamna, yana tsaye a-wurin, ya che ma
27 uwatasa, Mache, ga ḍanki ! Sa'annan ya
che ma almajirin, Ga uwarka ! Dagga
wannan sa'a fa almajirin nan ya taffi da
ita a-chikkin *gida* nasa.

28 Bayan wannan Isa, da shi ke ya sani
yanzu abu duka ya chikka, domin nassin
ya chikka, ya che, Ina jin ḳishiruwa.
29 Nan wurin ajiyaye akwoi wani tulu chikke
da ruwan tsami : sai suka sa soso chikke
da ruwan tsami a-kan sanda, suka kawo
30 shi wurin bakinsa. Isa fa sa'anda ya

karḅi ruwan tsami, ya che, Ya ḳare:
ya sunkwiya da kansa, ya bayas da
ruhunsa.

31 Yahudawa fa, domin kwanakin Shi-
riya ne, domin kadda a bar jikuna a-kan
gichiyen *itache* rana assabachi (gamma
wannan rana assabachi babar rana che),
suka roḳi Bilatus a karye ḳaffafunsu, a
32 ḍauke su kuma. Yan yaḳi fa suka zo,
suka karye ḳaffafun na fari da na wan-
chan kuma wanda aka gichiye shi tare da
33 shi: amma sa'anda suka zo wurin Isa,
suka gani kuma ya rigaya ya mutu, ba su
34 karye ḳaffafunsa ba: amma wani a-chik-
kin yan yaḳi ya soḳe shi da mashi wurin
hakarkari, nan-da-nan jini da ruwa suka
35 fito. Shi wanda ya gani kuma, ya bada
shaida, shaidatasa gaskiya che kwa: ya
sani kuma faḍinsa gaskiya ne, domin ku
36 kuma ku bada gaskiya. Gamma waḍan-
nan abu suka faru domin nassin ya chikka,
37 Ba za a karye ḳashinsa ba. Kuma wani

nassi ya che, Za su duba shi wanda suka
soḳe.
38 Bayan wannan Yusufu na Arima-
tiya, domin shi almajirin Isa ne, amma
dagga ḅoye sabada tsoron Yahudawa, ya
nemi yarda a-wurin Bilatus da za ya
ḍauki jikin Isa : Bilatus kwa ya ba shi
39 yarda. Ya zo fa, ya ḍauki jikinsa. Ni-
kodimu kuma ya zo, wanda ya zo wurinsa
tun dafari da da dare ke nan, yana kawo
mir da aloes garwoye, nauyinsa ya yi
40 wojen pound ḍari. Suka ḍauki jikin Isa
fa, suka yi masa likafani gamme da abin
ḳamshi, bissa ga al'adar yin kushewa ta
41 Yahudawa. Wurin da aka gichiye shi
dai akwoi wata gona ; a-chikkin gona
kwa akwoi sabon kabari inda ba a taḅa
42 sa mutum ba tukuna. A-nan fa suka
sa Isa sabada Shiriyar Yahudawa (gam-
ma kabari yana kusa da wurin).

20 ANANAN bissa rana ta fari ga bakwoi,
Maryamu Magdaliya ta zo dawuri, tun
da sauran dufu, zuwa kabarin, ta ga an
2 ḍauki duchi dagga wurin kabarin. Ta yi
gudu fa, ta zo wurin Siman Bitrus da
wanchan almajiri wanda Isa ya yi ḳam-
natasa, ta che masu, Sun ḍauki Ubangiji
dagga chikkin kabarin, ba mu sani ba inda
3 sun aje shi. Bitrus fa ya fita, da wan-
chan almajiri kuma, suka nufa wojen
4 kabarin. Suka yi gudu gabba ḍaya:
wanchan almajiri fa ya chere ma Bitrus,
ya fara zuwa wurin kabarin; sa'anda yana
5 duḳa yana duba chikki kuma, sai ya ga
zanoni ajiyayu: amma ba ya shiga ba.
6 Siman Bitrus fa ya zo kuma, yana bin
bayansa, ya shiga chikkin kabarin; ya ga
7 zanoni ajiyayu, da adiko kuma wanda ke
bissa kansa, ba tare da zanoni ajiyaye
ba, amma naḍaḍe a-chikkin wani wuri
8 dabam. Sa'annan fa wanchan almajiri

kuma ya shiga, wanda ya fara zuwa
wurin kabarin, ya gani, ya bada gaskiya
9 kwa. Gamma tukuna ba su san nassi
*wanda ya che,* Doïle sai ya tashi kuma
10 dagga chikkin matatu. Almajiran fa suka
sake taffi gidansu.

11 Amma Maryamu tana tsaye wurin
kabarin dagga woje, tana kuka: hak-
kanan tana chikkin kuka, sai ta duḳa,
12 ta duba chikkin kabarin; ta ga malaïka
biyu da fararen tufafi, suna zamne, ḍaya
wojen kai, ḍaya kwa wojen ḳaffafu wu-
13 rin da jikin Isa ya kwanta da. Suka che
mata, Machẹ donmi ki ke kuka? Ta
che masa, Sabada sun ḍauki Ubangijina,
kuma ban sani ba inda sun aje shi.
14 Sa'anda ta faḍi hakḳa, ta juya jikinta,
ta ga Isa yana tsaye, ba ta sani ba Isa
15 ne. Isa ya che mata, Mache, donmi ki
ke kuka? Kina nėman wanene? Ita,
chewa ta ke yi mai-noma ne, ta che
masa, Malam, idan ka ḍauke shi a-wani

wuri, ka faḍa mani inda ka aje shi, ni
16 kwa in ḍauke shi. Isa ya che mata,
Maryamu. Ta juya jikinta, ta che masa
da Yahudanchi, Rabboni; wato, Malam
17 ke nan. Isa ya che mata, Kadda ki
taḅa ni; gamma ban hawa zuwa wurin
Uba tukuna: amma ki taffi wurin yan-
uwana, ki che masu, Ina hawa zuwa
wurin Ubana da Ubanku, Allahna da
18 Allahnku. Maryamu Magdaliya ta zo,
ta faḍa ma almajiran, *ta che,* Na ga
Ubangiji; ta faḍa masu kuma ya faḍa
mata waḍannan abu.

19 Sa'anda fa mareche ya yi, a-chikkin
yini nan, na fari ga bakwoi, ķofofi kuma
suna rufe wurin da almajiran su ke,
sabada tsoron Yahudawa, Isa ya zo, ya
tsaya a-tsakkarsu, ya che masu, Sa-
20 lama a-gareku. Sa'anda ya faḍi hakka
ya nuna masu hannuwansa da wurin
hakarkarinsa. Almajiran fa suka yi
21 murna sa'anda suka ga Ubangiji. Isa fa

ya sake che masu, Salama a-gareku: kam-
mar yada Uba ya aiko ni, hakkanan
22 kuma ina aike ku. Sa'anda ya faḍi
wannan ya hura masu lumfashi, ya che
23 masu, Ku karḅi Ruhu Mai-tsarki: du-
kan wanda za ku gafarta masu zunu-
bansu, an gafarta masu ke nan; dukan
wanda za ku riḳe masu *zunubansu*, an
riḳe su ke nan.

24 Amma Toma, ḍaya dagga chikkin
su goma sha biyu, wanda ana che da
shi Tagwaye, ba shi tare da su sa'anda
25 Isa ya zo. Sauran almajiran fa suka
che masa, Mun ga Ubangiji. Amma ya
che masu, Im ban ga kofai na ḳusoshi
a-chikkin hannuwansa, in sa yatsana
a-chikkin kofai na ḳusoshi, in sa hannuna
kuma chikkin hakarkarinsa, ba ni bada
gaskiya.

26 Bayan kwana takwas kuma alma-
jiransa suna nan chikki, da Toma kuma

tare. Isa ya zo, ḳofofi suna rufe, ya
tsaya a-tsakka, ya che, Salama a-gareku.
27 Sa'annan ya che ma Toma, Ka miḳo
yatsanka dagganan, ka duba hannuwana;
ka miḳo hannunka dagganan, ka sa shi
chikkin hakarkarina: kadda ka zam-
28 ma mara-bangaskiya, amma ka bada
gaskiya. Toma ya amsa, ya che masa,
29 Ubangijina da Allahna kuma. Isa ya che
masa, Sabada ka gan ni ka bada gaskiya:
masu-albarka ne waḍanda ba su gani ba,
amma sun bada gaskiya.
30 Da waḍansu alamu dayawa kwa
Isa ya yi gabban almajiran, waḍanda ba
a rubuta su chikkin wannan litafi ba:
31 amma an rubuta waḍannan, domin ku
bada gaskiya Isa Almasihu ne, Ḍan
Allah; chikkin bada gaskiya kuma ku
sami rai a-chikkin sunansa.

21 BAYAN wannan Isa ya bayanna kansa
kuma ga almajiran a-wurin bahar na
Tibariya; yada ya bayanna garesu ke
2 nan. Suna nan tare su Siman Bitrus, da
Toma wanda ana che da shi Tagwaye, da
Natanayilu na Kana chikkin Galili, da
yayan Zabadi, da waḍansu biyu kuma
3 dagga chikkin almajiransa. Siman Bit-
rus ya che masu, Ni za ni su. Suka che
masa, Mu kuma mu a zo tare da kai.
Suka fita, suka shiga chikkin jirgi; wan-
4 nan dare fa ba su kama komi ba. Am-
ma sa'anda gari yana wayewa, Isa yana
tsaye a-gaḅar bahar: amma almajiran
5 ba su shina Isa ne. Isa fa ya che masu,
Yaya, kuna da wani abinchi? Suka
6 amsa masa, *suka che*, Babu. Ya che
masu, Ku jefa taru ga hannun dama na
jirgi, ku a samu. Suka jefa fa: yanzu
kwa suka kasa jawo shi sabada yawan
7 kifaye tulli. Wannan almajiri fa wanda
Isa yana ḳamnatasa, ya che ma Bitrus,



 

Ubangiji ne. Siman Bitrus fa sa'anda
ya ji Ubangiji ne, ya yafa da gwoḍo
(gamma tsirara ne), ya faḍa da kansa
8 a-chikkin bahar. Amma sauran alma-
jirai suka zo chikkin ḍan jirgi (gamma
ba su da nisa da ḳassa ba, sai wojen
kamu metin), suna jawo taru *chikke* da
9 kifaye. Sa'anda fa suka fita, suna taka
ḳassa, suka ga wuta ta gawayi a-wurin,
da kifi kuma a-bissa, da dunḳulin gurasa.
10 Isa ya che masu, Ku ḍiba dagga chikkin
kifayen da kun kama yanzu, ku kawo.
11 Siman Bitrus fa ya hawo, ya jawo
taru zuwa ḳassa, chikke da manyan
kifaye, guda ḍari da hamsin da uku:
duk da suna dayawa fa hakka, taru ba
12 ya keche ba. Isa ya che masu, Ku zo,
ku karye kumallonku. Dagga chikkin
almajiran ba wanda yana da ḳarfin zu-
chiya da za ya tambaye shi, Wanene
13 kai? gamṃa sun sani Ubangiji ne. Isa
ya zo, ya ḍauki dunḳulin gurasa, ya ba

14 su, da kifi kuma. Wannan yanzu lo-
kachi na uku ne da Isa ya bayannu ga
almajiran, bayan da ya tashi dagga
chikkin matatu.
15 Sa'anda fa suka karye kumallonsu,
Isa ya che ma Siman Bitrus, Siman, ḍan
Yohanna, ka fi ķamnata da waḍannan ?
Ya che masa, I, Ubangiji; ka sani ina
sonka. Ya che masa, Ka yi kiwon yayan
16 tumakina. Ya sake che masa faḍin na
biyu, Siman, ḍan Yohanna, kana ķam-
nata ? Ya che masa, I, Ubangiji; ka
sani ina sonka. Ya che masa, ka zamma
17 makiyayen tumakina. Ya che masa har
faḍin na uku, Siman, ḍan Yohanna, kana
sona ? Zuchiyar Bitrus ta ɓache sabada
faḍin nan na uku da ya yi masa, Kana
sona ? Ya che masa fa, Ubangiji, ka
san abu duka: ka sani ina sonka. Isa
ya che masa, Ka yi kiwon yan tumakina.
18 Hakikan, hakikan, ina che maka, Sa-
'anda kana yaro, ka kan yi ḍamarrar

kanka, ka kan yi yawo inda ka nufa :
amma sa'anda ka tsufa, za ka miḳe
hannuwanka, wani za shi yi maka ḍa-
mârra, za ya kai ka inda ba ka so ba.
19 Ya faḍi wannan, yana kwatantawa irin
mutuwa da za shi girmama Allah da ita.
Sa'anda ya faḍi wannan fa, ya che masa,
20 Ka biyo ni. Bitrus ya waiwaya, ya ga
almajirin nan wanda Isa yana ḳamnatasa
yana bi ; shi ne wanda ya jingina ga
ḳirjinsa wurin chin abinchi, wanda ya che
kuma, Ubangiji, wanene shi wanda yana
21 bashe ka ? Bitrus fa, da ya gan shi,
ya che ma Isa, Ubangiji, wannan mu-
22 tum fa, mi za ya yi ? Isa ya che masa,
Idan na nufa shi zamna har na zo, inna
23 ruwanka ? kai dai ka biyo ni. Wannan
magana fa ta taffi wurin yan-uwan, wai,
Wannan almajiri ba za ya mutu ba:
amma Isa ba ya che masa, ba za ya mutu
ba : amma, Idan na nufa shi zamna har
na zo, inna ruwanka ?

24 Shi ne wannan almajiri wanda ya
ke shaidar waḍannan al'amura, ya kuma
rubuta waḍannan abu: mun sani kuma
shaidatasa gaskiya che.

25 Akwoi kuma waḍansu abu dayawa
da Isa da yi, waḍanda ina tsamani da
a che za a rubuta su kowanne ḍaya, da
duniya da kanta ba za ta iya ḍauki
litatafai waḍanda za a rubuta.

# AYUKAN MANZANI

---

1 Labari na fari na yi, Ya Thawufilus,
bissa abin da Isa ya soma yi, da *abin da*
2 *ya soma* kwoiyasuwa, har ran da aka
karḅe shi bissa, bayanda ya yi wasichi
ta wurin Ruhu Mai-tsarki ga Manzani
3 waḍanda ya zaḅi : waḍanda ya nuna masu
kansa kuma da rai bayan raḍaḍin da ya
sha da shaida dayawa, kwana arbaïn yana
bayanne garesu, yana zanchen al'amura
4 na mulkin Allah : da shi ke kuma yana
tare da su wuri ḍaya, ya wasiche su kadda
su rabu da Ḳuddus, amma su jira alka-
walin Uba, wanda kuka ji a-wurina, *in ji*
5 *shi* : gamma Yohanna ya yi baptisma da
ruwa, amma ku za a yi maku baptisma da

Ruhu Mai-tsarki ba sauran kwanaki daya-
wa nan gabba ba.
6 Su fa, da suka taru, suka tambaye
shi, suna chewa, Ya Ubangiji chikkin
wannan lokachi ka ke mayar ma Israïla da
7 mulki? Ya che masu, Ba naku ba ne
da za ku san zamanu da wakatai waḍanda
Allah ya sanya a-chikkin nasa hukumchi.
8 Amma za ku karḅi iko lokachinda Ruhu
Mai-tsarki ya jiḍo maku: za ku zamma
shaiduna kuma chikkin Ḳuddus da chik-
kin dukan Yahudiya da Samariya, har
9 kuma iyakar wurarin duniya. Sa'anda
ya faḍi wannan, su suna chikkin dubawa,
aka ḍauke shi bissa; girgije ya karḅe shi
10 *har* ya ḅache masu. Tun suna chikkin
zuba ido zuwa samma, yana taffiya, sai ga
mutum biyu daura da su a-tsaye da
11 fararen tufafi; suka che kuma, Ya ku
mazajen Galili, donmi ku ke tsaye kuna
duba zuwa samma? wannan Isa wanda
aka raba shi da ku, aka karḅe shi sam-

ma, kammar yada kuka ga taffiyatasa
zuwa chikkin samma, hakkanan za shi
zuwa.

12 Sa'annan suka tashi tudun Zaitun
wanda ke kusa da Ḳuddus, taffiyar rana
assabachi tsakaninsu, suka komo Ḳuddus.
13 Sa'anda suka shigo, suka hawo beni,
wurin da su ke zamne: da Bitrus da Yo-
hanna da Yaḳub da Andarawus, Filibbus
da Toma, Barthulamawus da Mattai,
Yaḳub ḍan Halfa, da Siman Rahibi, da
14 Yahutha ḍan-uwan Yaḳub. Waḍannan
duka da zuchiya ḍaya suka riḳa lizimta
bissa ga addu'a tare da waḍansu mata,
da Maryamu uwar Isa, da yan-uwansu
kuma.

15 A-chikkin waḍannan kwanaki, Bitrus
ya tashi tsaye a-chikkin tsakkar yan-uwa
(akwoi fa taron mutane *a-nan* wuri ḍaya,
16 *sun* yi wojen ḍari da ashirin), ya che, Ya
ku yan-uwa, doïle aka chikka wannan

nassi, wanda Ruhu Mai-tsarki ya rigaya
ya faḍi ta bakin Dawuda ga zanchen Ya-
hutha, wanda ya zamma majayin hanya
17 ga waḍanda suka ḍauki Isa. Gamma da
a-chikkinmu ana ḳidayassa, ya kwa karḅi
18 nasa rabo chikkin wannan hidima. (Wan-
nan mutum fa ya sami gona da ladan
zambatasa, ya faḍo da kai, ya ratatake a-
19 tsakka, dukan hanjinsa suka zube. Wan-
nan kwa ya zamma sanane ga dukan ma-
zamna a Ḳuddus; har aka che da gonan
nan a-chikkin harshensu Hakaldama, wato
20 gonar jini ke nan.) Gamma a-chikkin
litafin Zabura an rubuta,

Bari a maida wurin zammansa kango,
Kadda kowa shi zamna a-chikki;
kuma,

Shugabbanchinsa wani shi karḅa.
21 Dagga chikkin mutane fa waḍanda sun
gamma kansu da mu dukan kwanakin da
Ubangiji Isa yana shiga da fita a-wu-
22 rinmu, tun dagga baptismar Yohanna har

zuwa ran da aka ḍauke shi dagga chik-
kinmu, aka karɓe shi bissa, doïle ḍaya a-
chikkinsu shi zamma shaida tare da mu ga
23 tashinsa. Suka miḳa biyu; Yusufu wanda
ana che da shi Barsaba, wanda aka laḳaba
24 masa Yustus, da kuma Mattiyas. Suka
yi addu'a, suka che, Ya Ubangiji, da ka
ke sanin zukatan mutane duka; chikkin
waḍannan biyu ka nuna wanda ka zaɓa,
25 domin shi karɓi matsayi chikkin hidima
da manzanchin nan inda Yahutha ya yi
26 sunkwiye, domin shi taffi wurinsa. Suka
yi kuri'a a-kansu, kuri'a ta faḍo a-kan
Mattiyas, aka yi lisafinsa tare da Man-
zanin goma sha ḍaya.

2 SA'ANDA ranar Pentecost ta yi, dukansu
2 suna tare wuri ḍaya. Ba labari, sai wata
ḳara kammar ta huchin babar iska, ta fito
samma, ta gamma gida wurinda su ke
3 zamne. Harsuna kuma mararaba da juna,
kammar na wuta, suka bayanna masu; ya

zamna bissa kowanne ḍaya a-chikkinsu.
4 Dukansu aka chikka su da Ruhu Mai-
tsarki, suka soma zanche da waḍansu har-
suna, tamkar yada Ruhu ya ba su yin
furchi.

5 Akwoi fa waḍansu Yahudawa, mu-
tane masu-tsoron Allah, dagga chikkin
kowache al'umma da ke ḳalḳashin samma,
6 mazamna a-chikkin Ḳuddus. Sa'anda
aka ji wannan ḳara, taro suka taru wuri
ḍaya, suka ḍimauche, domin kowanne
mutum yana jinsu suna zanche da nasa
7 harshe. Dukansu suka dame, suna ma-
maki, suna chewa, Duba, ko waḍannan
duka da su ke magana ba Galilawa ba ne ?
8 Ḳaḳa fa muna ji, kowanne mutum da
9 harshenmu inda aka haife mu ? Da
Fartiyawa da Madiyawa da Ilamiyawa,
da mazamna chikkin Mesopatamiya da
Yahudiya da Kapadokiya, da Buntus da
10 Asiya, da Farijiya da Bamfiliya, da Masar
da wurarin Libiya wojen Ḳairowane, da

sabkakun Romawa, Yahudawa ke nan da
11 shigegu, Karitiyawa da Larabawa, muna
jinsu suna zanche chikkin harsunanmu
12 ayuka masu-girma na Allah. Dukansu
suka dame, suka ruḍe, suna che ma ju-
13 nansu, Inna baichin wannan? Amma
waḍansu suna ba'a, suna chewa, Waḍan-
nan chikke su ke da sabon wine.

14 Amma Bitrus, a-tsaye tare da goma
sha ḍayan nan, ya tada muriyatasa, ya
che masu, Ya ku mazajen Yahudiya, da
dukanku kuma mazamna a-chikkin Ḳud-
dus, bari wannan shi zamma sanane gare-
ku, ku kassa kunne kuma ga zantatukana.
15 Gamma waḍannan ba masu-maye ba ne,
kammar yada ku ke tsamani; da shi ke
16 sa'a ta tara kaḍai ga yini ne; amma shi ne
abin da an faḍi ta bakin annabi Yoïla;

17 Za ya zamma a-chikkin kwanakin
ḳarshe, in ji Allah,
Za ni zuba Ruhuna bissa nama duka:

Yayanku, maza da mata, za su yi
annabchi,
Majiya-ḳarfinku za su ga wahayi,
Tsofofinku kuma za su ga mafalkai:
18 I, kuma bissa bayina, maza da mata,
Za ni zuba Ruhuna chikkin wa-
ḍanchan kwanaki, za su yi annab-
chi kuma.
19 Za ni bada al'ajibai chikkin samma
a-bissa.
Alamu chikkin duniya dagga ḳarḳas;
Jini, da wuta, da hauhawan hayaḳi:
20 Za a juya rana ta komo dufu,
Wata kuma ya komo jini,
Kamin ranar Ubangiji ta zo,
Ranan nan mai-girma mabayanniya.
21 Za ya zamma kwa, dukan wanda ya
yi kirra da sunan Ubangiji za ya
chira.
22 Ya ku mutanen Israïla, ku ji waḍannan
zantatuka: Isa Ba-Nazarat, mutum wan-
da Allah ya shaida maku shi yardadensa

ta wurin ikoki da al'ajibai da alamu wa-
ḍanda Allah ya yi ta hannunsa a-tsakki-
23 yarku ; ku ma kun san hakka : wannan, da
aka bashe shi bissa ga shawarar Allah da
ya ḳadara, da rigasaninsa, ku kuka yi
masa gichiye kuka kashe shi, ta hannun
24 miyagun mutane : Allah kwa ya tashe
shi, bayanda ya kwanche azabar mutuwa :
da shi ke ba shi yuwuwa ta riḳe shi.
25 Gamma Dawuda ya ambache shi, ya che,

Na ga Ubangiji kullum a-gabban
fuskata,
Gamma yana ga hannun damana,
domin kadda a jijige ni :
26 Domin wannan zuchiyata ta yi fari,
harshena ya yi murna,
Har kuma jikina za ya zamna chikkin
hope,
27 Gamma ba za ka bar raina chikkin
Hades ba,
Ba kwa za ka bar Mai-tsarkinka shi
ga ruḅewa.

28 Ka sanashe ni tafarkokin rai;
Za ka chikka ni da farinchikki gab-
ban fuskarka.

29 Ya ku, yan-uwa sai in faḍi zanchen Da-
wuda uban ubanni a-sarari, ya mutu, aka
bizne shi kuma, kabarinsa a-wurinmu ya
30 ke har wa yau. Da ya ke fa shi annabi
ne, yana kwa sane Allah ya rantse masa
da rantsuwa, dagga chikkin irin tsatsonsa
31 za ya kaffa wani a-bissa kursi'insa: shi
domin ya rigaya ya ga wannan, zanchen
tashin Almasihu ya yi da ya che ba a bar
shi chikkin Hades ba, jikinsa kuma ba ya
32 ga ruḅewa ba. Wannan Isa, Allah ya
tashe shi, mu kuma duka shaidu ne ga
33 wannan. Da shi ke fa an ḍaukaka shi ga
hannun dama na Allah, ya kuma karḅi
alkawali na Ruhu Mai-tsarki dagga wurin
Uba, ya zubo da wannan, abin da ku ke
34 gani kuna ji kuma. Gamma Dawuda ba
ya hawo zuwa chikkin sammai ba: amma
shi da kansa ya che,

Ubanjigi ya che ma Ubangijina,
Ka zamna ga hannun damana,
35 Har in maida maḳiyanka matashin
sawayenka.

36 Bari dukan gidan Israïla fa su sakan-
kanche, Allah ya maida wannan Isa, wanda
kuka gichiye shi, Ubangiji da Almasihu.

37 Sa'anda suka ji wannan fa, suka soku
chikkin zuchiyarsu, suka che ma Bitrus
da sauran Manzani, Ya ku yan-uwa, mi
38 za mu yi ? Bitrus ya che masu, Ku tuba,
a yi ma kowanne ḍaya dagga chikkinku
baptisma chikkin sunan Isa Almasihu
zuwa gafarar zunabanku ; za ku karḅi
39 Ruhu Mai-tsarki kuma kyauta. Gamma
alkawali a gareku ya ke, da yayanku, da
dukan manisanta, iyakar wanda Ubangiji
40 Allahnmu za ya kirrawo. Da waḍansu
zantatuka dayawa ya yi shaida, ya yi
masu galgaḍi kuma, yana chewa, Ku
chechi kanku dagga chikkin wannan gur-

41 ḅatachen zamani. Waḍannan fa da suka
karḅi maganatasa, aka yi masu baptisma :
a chikkin wannan rana fa aka ḳara masu-
42 rai wojen talata *garesu*. Suka riḳa lizimta
a-chikkin kwoiyasuwar Manzani dá zu-
munta da kakaryawar gurasa da addu'oï.

43 Tsoro ya kome ma kowanne mai-rai,
kuma aka gudana da al'ajibai da alamu
44 dayawa ta hannun Manzani. Dukan ma-
su-bada gaskiya suna tare, suna taraya da
45 dukan abin da ke garesu. Suka seyar da
abin mulkinsu, da wadatansu, suka raraba
ma dukan mutane, kammar yada ko-
46 wanne mutum ya ke da bukata. Suna
nan yau da gobe, suna lizimta chikkin
haikali da zuchiya ḍaya, suna kakaryen
gurasa chikkin gidajensu, suna chin abin-
chinsu da farinchikki da shimfiḍaḍiyar
47 zuchiya, suna yabon Allah, suna da tago-
mashi wurin dukan mutane. Ubangiji
kuma yana tatarawa yau da gobe wa-
ḍanda a ke chetonsu.

3 Ananan Bitrus da Yohanna suna hawa
zuwa haikali domin wakachin addu'a sa'a
2 ta tara. Akwoi wani mutum gurgu tun
dagga chikkin uwatasa, wanda ana aje shi
kowache rana a-bakin ķofar haikali wada
ana che da ita Kekyawa, domin shi roķi
sadaka ga waḍanda su ke shiga haikali,
3 aka ḍauko shi ; sa'anda ya ga Bitrus da
Yohanna suna shirin shiga haikali, ya
4 roķi shi karɓi sadaka. Bitrus ya zurra
masa ido tare da Yohanna, kana ya che,
5 Ka dube mu. Ya kaffa masu duba, yana
tsamani za ya karɓi wani abu dagga
6 wurinsu. Amma Bitrus ya che, Da azurfa
da zinariya ba ni da su ; amma abin da ni
ke da shi, shi ni ke ba ka. Chikkin sunan
Isa Almasihu Ba-Nazarat, ka yi taffiya.
7 Ya kama shi da hannunsa na dama, ya
tashe shi : nan-da-nan ķaffafunsa da ida-
8 nun sawayensa suka sami ķarfi. Ya za-
burra, ya miķe a-tsaye, ya soma taffiya ;
tare da su kuma ya shiga chikkin haikali,

yana taffiya, yana tumma, yana yabon
9 Allah. Dukan mutane suka gan shi yana
10 taffiya yana yabon Allah: suka sansanche
shi ne wanda ya kan zamna domin sadaka
a-bakin Kekyawar Ḳofa ta haikali: suka
chikka da mamaki da ḍimuwa sabada abin
da ya same shi.

11 Yana nan, yana riḳe da Bitrus da
Yohanna, sai dukan mutane suka sheḳo
masu da gudu a-chikkin haraba wada ana
che da ita ta Sulaimanu, suna mamaki
12 dayawa. Sa'anda Bitrus ya ga wannan,
ya amsa ma mutane, *ya che*, Ya ku Israïla-
wa, donmi ku ke mamaki da wannan?
donmi kuma ku ke zurra mamu ido, sai
ka che da ikon kanmu ko kwa da tsoron
Allahnmu muka sanya wannan shi yi
13 taffiya? Allah na Ibrahim, da na Ishaḳu,
da na Yaḳub, Allahn iyayenmu, ya ḍau-
kaka Barransa Isa, wanda kuka bashe shi,
kuka yi musunsa a-gabban Bilatus, loka-
14 chinda ya ḳudurta za ya sakke shi. Amma

Mai-tsarki da Mai-adilchi kuka musanche,
kuka biḍi a ba ku *mutum* mai-kissan kai,
15 kuka kashe Sarkin rai : wanda Allah ya
tashe shi dagga matatu ; mu kwa shaidu
16 ne ga wannan. Ta wurin bangaskiya
chikkin sunansa kuma, sunansa ya ķarfafa
wannan mutum wanda ku ke gani, kun
san shi kuma : i, bangaskiya wada ke ta
wurinsa, *ita che* ta ba shi wannan chik-
17 kakiyar lafiya a-gabbanku duka. Yanzu
fa yan-uwa, na sani chikkin jahilchi kuka
yi wannan, kammar yada mahukumtanku
18 kuma suka yi. Amma abin da Allah ya
rigaya ya bada labarinsa ta bakin anna-
baẉa duka, chewa, Almasihunsa za ya sha
19 wahalla, hakkanan ya chikka. Ku tuba
fa, ku juyo, domin a shafe zunubanku,
domin hakkanan wakatan wartsakewa
20 dagga wurin Ubangiji su zo maku ; domin
kuma shi aiko Almasihu wanda aka ķa-
21 dara maku shi, *shi* Isa : wanda doïle
samma za ta karḅe shi har zuwa zamanin

mayasda kowanne abu, abin da Allah ya
faḍi ta bakin annabawansa masu-tsarki
22 waḍanda ke tun farkon duniya. Musa
dai ya che, Ubangiji Allah za ya tada wani
annabi gareku dagga chikkin yan-uwanku
kammar ni; a-gareshi za ku kassa kunne
chikkin iyakachin abin da za shi faḍa
23 maku duka. Za ya zamma kuma, ko-
wanne mai-rai wanda ba ya kassa kunne
ga annabin nan za a halaka shi sarai dagga
24 chikkin jama'a. I, har dukan annabawa
kuma tun dagga Samuïla da waḍanda su
ke bayansa, iyakar waḍanda suka yi ma-
gana, suka bada labarin wannan kwanaki.
25 Ku ne yayan annabawa, da na alkawali
wanda Allah ya alkawarta ma ubanninmu,
yana che ma Ibrahim, Chikkin tsatsonka
kuma dukan kabilan duniya za su sami
26 albarka. A-gareku Allah ya fara aiko
Barransa bayan da ya tashe shi, domin shi
albarkache ku, yana juyo da kowanne
ḍaya a-chikkinku ga barin muguntassa.

4 Suna chikkin yi ma mutane magana, sai
malamai da hakimi *mai-tsaron* haikali, da
2 Saduḳiyawa suka tuzgo masu, suna jin
chiwo a-ransu domin suna kwoiya ma mu-
tane, suna shela tashi dagga matatu chik-
3 kin Isa. Suka sa masu hannu, suka sa su
chikkin ḍamri har washegari: gamma
4 mareche ya rigaya ya yi. Amma dagga
chikkin waḍanda suka ji magana, dayawa
suka bada gaskiya, yawan mutane ya kai
wojen hamsa.

5 Ananan da safe, mahukumtansu da
datiḅansu da marubutansu suka taru
6 chikkin Ḳuddus; Hannana kuma, baban
liman yana nan, da Ḳayafa, da Yohanna,
da Iskandari, da iyakachin waḍanda su ke
7 dagga dangin baban liman. Sa'anda suka
tsayadda su a-tsakka, suka tambaya, Da
wanne iko, ko kwa chikkin wanne suna
8 kun yi wannan? Sa'annan Bitrus, chikke
da Ruhu Maitsarki, ya che masu, ya ku
mahukumtan jama'a da datiḅai, Idan

9 ana yi mamu ḳwanḳwanto yau bissa
kyautawa da aka yi ma wani tauyeyen
mutum, ta wuriṇ ko minene mutumen nan
10 ya warke; bari abin ya zamma sanane
gareku, da jama'ar Israïla duka, chikkin
sunan Isa Almasihu na Nazarat, wanda
kuka gichiye shi, wanda Allah ya tashe shi
dagga matatu, a-chikkinsa mutumen nan
11 yana tsaye a-gabbanku lafiyeye. Wannan
shi ne duchin da ku magina kuka waḳala,
shi ne aka maishe shi kan kusuruwa.
12 Babu cheto kwa ga waninsa: gamma
babu wani suna kuma ḳalḳashin samma,
da aka bayas ga mutane, inda za mu
chira.

13 Sa'anda fa suka ga ḳarfinzuchiya na
Bitrus da Yohanna, suka gane kuma mu-
tane marasa-karatu ne, talakawa, suka yi
mamaki; suka ḍauki zobe a-kansu suka
14 kasanche tare da Isa. Domin kuma suna
ganin mutum wanda aka warkadda shi
yana tsaye tare da su, ba su da iko su yi

15 jayeyar komi. Amma sa'anda suka
umurche su su fita bayan fada, suka yi
16 shawara da junansu, suna chewa, Mi za mu
yi da waḍannan mutane ? gamma hakika
sanane ne ga dukan mazamnan Ḳuddus
an yi alama mabayanniya ta hannunsu ;
mu kwa ba mu da iko mu yi musunsa.
17 Amma domin kadda ya ḳara yawaita a-
chikkin mutane, bari mu yi masu kashedi,
nan gabba kadda su yi magana da kowa
18 a-chikkin wannan suna. Suka kirrawo
su, suka dokache su kadda su yi magana
ko kaḍan, kadda kuma su kwoiyas chikkin
19 sunan Isa. Amma Bitrus da Yohanna
suka amsa, suka che masu, Ko daidai ne
gabban Allah mu fi jin ku da Allah, ku hu-
20 kumta : gamma ba shi yuwuwa a-garemu
mu rasa faḍin *abin da* muka ji muka gani.
21 Sa'anda fa suka daḍa yi masu kashedi,
suka sakke su, da shi ke ba su sami
huja da za su yi masu hukumchi, sabada
mutane ; gamma dukan mutane suka

girmama Allah a-kan abin da aka gudanas.
22 Gamma mutumen da aka nuna alama ta
warkasuwa a-bissansa, shekarunsa suka fi
arbaïn.

23 Da aka sakke su, suka zo chikkin
jama'assu, suka bada labarin dukan abin
da manyan malamai da datiḅai suka che
24 masu. Su kwa, da suka ji, suka tada
muriyassu ga Allah da zuchiya ḍaya, suka
che, Ya Ubangiji, Kai ne wanda ya yi
samma da ƙassa da bahar, da abin da ke
25 chikkinsu duka: ka kuma faḍi ta wurin
Ruhu Mai-tsarki, ga bakin ubanmu Da-
wuda barranka, chewa,

Donmi Al'ummai suka yi hauka,
Dangogi suka yi tunanin al'amuran
wofi?
26 Sarakunan duniya suka kaffa daga,
Mahukumta suka taru,
Gaba da Ubangiji, da Almasihunsa
kuma:

27 gamma hakika a-chikkin wannan birni, da
Hirudus da Bunti Bilatus tare da Al'um-
mai da jama'un Israïla suka tarma Bar-
ranka mai-tsarki Isa, wanda ka shafa,
28 domin su yi iyakar abin da hannunka da
shawarakka suka ķadara za ya faru.
29 Yanzu, Ya Ubangiji, ka dubi kashedansu :
ka ba bayinka kuma su faḍi maganarka da
30 ķarfinzuchiya duka, kana kwa miķa han-
nunka garin warkasuwa ; domin kuma a
gudana da alamu da al'ajibai ta wurin
31 sunan Barranka Mai-tsarki Isa. Sa'anda
suka yi addu'a, wurin ya raurawa inda su
ke tatare ; dukansu suka chikka da Ruhu
Mai-tsarki, suka faḍi maganar Allah da
ķarfinzuchiya.

32 Taron waḍanda suka bada gaskiya
zuchiyarsu da ransu kuma ḍaya ne : kuma
a-chikkinsu babu wanda ya che da komi
dagga chikkin abin da ya mallaka nasa
ne ; amma suna taraya chikkin kowanne
33 abu. Da iko mai-girma kuma Man-

zanin suka bada shaidarsu ga tashin
Ubangiji Isa : alheri mai-girma kuma yana
34 bissansu duka. Gamma dagga chikkinsu
kuma babu wanda ya rasa abu : gamma
iyakachin waḍanda su ke ma-abutan go-
naki da gidaje suka seyarda su, suka
35 kawo tamanin abin da aka seyas, suka aje
a-gabban Manzanin ; aka raraba ga ko-
wanne ḍaya, gwalgwadon bukatar kowa.
36 Yusufu kuma, wanda Manzanin suka
laḳaba masa Barnaba (wato, azanchinsa
Ḍan Taimako ne), Lawiyu ne, ga asalinsa
37 mutumen Ḳubrus, da shi ke yana da gona,
ya seyarda ita, ya kawo kurḍi, ya aje su
a-gabban Manzanin.

5 Amma wani mutum, wanda ana che da shi
Hananiya, tare da matatasa Safiratu, ya
2 seyar da wani abin mulkinsa, ya maḳe
sashen tamani, matatasa kwa tana chikkin
shawaran ; ya kawo sashe, ya aje a-gabban
3 Manzanin. Amma Bitrus ya che, Hana-

niya, donmi Shaitan ya chikka zuchiyarka
da za ka yi ma Ruhu Mai-tsarki ḳariya, ka
4 maḳe sashe dagga tamanin gona ? Tun
yana nan ba naka ya ke zamma ba ?
bayanda aka seyas kuma, ba chikkin
ikonka shi ke ba ? Inna abin da ya sa ka
shawarta wannan al'amari a-chikkin zu-
chiyarka ? ba ka yi ḳariya ga mutane ba,
5 amma ga Allah ne. Hananiya da ya ji
waḍannan magana ya faḍi ya mutu:
baban tsoro ya afko ma dukan waḍanda
6 suka ji. Majiya-ḳarfi suka tashi, suka yi
masa likafani, suka ḍauke shi zuwa woje,
suka bizne shi.

7 Bayanda aka jima da sa'a wojen uku,
sai matatasa ta shigo, ba ta da labarin abin
8 da aka yi. Bitrus ya che mata, Ki faḍa
mani ko kun seyarda gona da kurḍi kaza.
9 Ta che, I, da kur i kaza ne. Amma
Bitrus ya che mata, Mi ya sa kun gamma
baki garin ku gwoda Ruhun Ubangiji ?
duba, ga sawun waḍanda sun bizne mi-

jinki a-ḳofa, za su kuma ḍauke ki zuwa
10 woje. Nan-da-nan sai ta faḍi wojen
ḳaffafunsa, ta mutu: majiya-ḳarfi suka
shigo, suka iske ta matachiya, suka ḍauke
ta zuwa woje, suka bizne ta daura ga
11 majinta. Baban tsoro ya afko bissa ek-
klisiya duka, da iyakar waḍanda suka ji
waḍannan al'amura.

12 Aka gudana da alamu da al'ajibai
dayawa ta hannuwan Manzanin a-chikkin
mutane; dukansu suna chikkin haraba ta
13 Sulaimanu da zuchiya ḍaya. Amma chik-
kin sauran mutane ba wanda ya ke da
ḳarfinzuchiya da za shi haḍa kansa da
su: amma mutane suna girmama su;
14 masu-bada gaskiya kuma suka ḳara da-
ḍuwa ga Ubangiji, taro mai-girma ne na
15 maza da mata; har kwa suka yi ta ḍauko
marasa-lafiya, suka kawo su chikkin ta-
farku, suka aje su bissa shimfiḍu da ga-
daje, domin sa'anda Bitrus yana wu-
chewa, ko da innuwatasa ta rufe waḍansu

16 a-chikkinsu. Dagga birani kuma waḍan-
da su ke kewoye da Ḳuddus, taro suka
taru, suna ḍauke da marasa-lafiya, da
waḍanda su ke fama da ḳazaman ruhohi:
kowanne ḍayansu kuma ya warke.
17 Amma baban liman ya tashi, da du-
kan waḍanda ke tare da shi (tafarkin
Saduḳiyawa ke nan), suka chikka da ha-
18 sada, suka sa hannuwansu bissa Manza-
nin, suka sa su chikkin kurkuku na ta-
19 tarmuka. Amma malaïka na Ubangiji da
da dare ya buḍe ḳofofin kurkuku, ya fito
20 da su, ya che, Ku taffi, ku tsaya chikkin
haikali, ku faḍa ma jama'a dukan ma-
21 ganar wannan Rai. Sa'anda suka ji,
suka shiga chikkin haikali tun gari ya
waye, suka yi ta kwoiyasuwa. Amma
baban liman ya zo, da waḍanda ke tare da
shi, suka tara fadawa, da taron datiḅai
duka na yayan Israïla, suka aike zuwa
22 gidan sarḳa a kawo su. Amma dogarai
waḍanda suka zo, ba su iske su chikkin

gidan sarḳa ba; suka koma, suka bada
23 labari, suna chewa, Muka iske gidan sarḳa
a-kuble da kyau, matsara kuma suna
tsaye a-bakin ḳofofi: amma lokachinda
muka buḍe, muka taras babu kowa a-
24 chikki. Sa'anda hakimin haikali da man-
yan malamai suka ji waḍannan magana,
suka damu dayawa a-kansu, suka rasa
25 inda wannan za ya kai. Sai wani ya zo,
ya faḍa masu, Ga su! mutanen da kuka sa
chikkin gidan sarḳa suna tsaye a-chikkin
26 haikali, suna kwoiya ma mutane. Sa'an-
nan zarmai ya taffi tare da dogarai, ya zo
da su, amma ba a-wulakanche ba; gamma
suna jin tsoron mutane, kadda a jejefe su.
27 Sa'anda suka zo da su, suka tsaida su
gabban fadanchi. Baban liman ya tam-
28 baye su, yana chewa, Muka dokache ku da
ḳarfi, kadda ku kwoiyas chikkin wannan
suna: ga shi kwa kun gamma Ḳuddus da
kwoiyasuwarku, kuma kuna so ku jawo
29 mamu jinin mutumen nan. Amma Bitrus

da Manzanin suka amsa, suka che, Doïle
sai mu fi biyeya ga Allah da mutane.
30 Allah na iyayenmu ya tada Isa, wanda
kuka kashe shi, kuka rataye shi bissa
31 gungume. Wannan Allah ya ḍaukaka
shi da hannun damansa *shi zamma* Sarki
da Mai-cheto, domin shi bada tuba ga
32 Israïla, da gafarar zunubai kuma. Mu
kuma shaidu ne ga waḍannan al'amura;
har kuma Ruhu Mai-tsarki, wanda Allah
ya bayas ga waḍanda su ke biyeya gareshi.
33 Amma su, sa'anda suka ji, suka soku
har ga zuchiyarsu, suna so su kashe su.
34 Amma wani Farisi, sunansa Gamalaïlu,
masanin Attaurat, wanda yana da girma
wurin dukan jama'a, ya tashi tsaye a-
chikkin fadanchi, ya umurta a ḍaggadda
35 mutanen kaḍan. Kuma ya che masu, Ya
ku mazajen Israïla, ku yi hankali da kanka
ga zanchen mutanen nan, abin da ku ke
36 shiriyin yi. Gamma tun ba waḍannan kwa-
naki wani Thudas ya tashi, yana kirraren

kansa shi wani abu ne ; waḍansu mutane,
yawansu wojen arbaminya, suka haḍu da
shi : aka kashe shi ; dukan iyakar waḍanda
suka bi shi suka watse, suka zamma ba
37 komi. Bayan wannan mutum, Yahutha
Ba-Galili ya tashi chikkin kwanakin ru-
buta mutane, ya jawo waḍansu a-bayansa:
ya kuma lalache ; duka kuma, iyakar wa-
ḍanda suka bi shi, suka yi dabam dabam.
38 Yanzu fa ina che maku, Ku hawayi wa-
ḍannan mutane, ku ḳyale su : gamma idan
wannan shawara ko wannan aiki na mu-
39 tane ne, za ya rushi : amma idan na Allah
ne, ba za ku iya rushe shi ba, kadda a iske
40 ku kuna yaḳi har da Allah. Suka yarda
da shawarassa : sa'anda suka kirrawo
Manzanin, suka duke su, kana suka do-
kache su kadda su yi zanche chikkin sunan
41 Isa, suka sakke su kuma. Suka fita fa
dagga gabban fadanchi, suna murna da
aka maishe su sun issa su sha ḳanḳanchi
42 sabili da Sunan. Kowache rana fa, chik-

kin haikali da chikkin gida, ba su fasa
kwoiyasuwa da yin wa'azi kuma Isa
Almasihu *ne*.

6 A-CHIKKIN waḍannan kwanaki, sa'anda
masu-bi suna yawaita, gunaguni ya tashi
a-wurin Hellenawa a-kan Yahudawa, do-
min aka ķyale gwamrayensu a-chikkin
2 hidima ta kowache rana. Su goma sha
biyu fa suka kirrawo dukan taron masu-bi,
suka che, Ba ya dache ba mu bar kalmar
3 Allah mu yi hidimar tables. Domin wan-
nan, yan-uwa, ku biḍi mutum bakwoi
dagga chikkinku waḍanda a ke shaidarsu,
chikke da Ruhu Mai-tsarki da hikima
kuma, domin mu sanya su a-bissa wannan
4 sha'ani. Amma mu mu a lizima kulla-
yaumi ga addu'a da hidimar kalma.
5 Wannan zanche kwa ya gami dukan taro:
suka zaḅi Istifanus, mutum chikke da
bangaskiya da Ruhu Mai-tsarki, da Filib-
bus, da Buruhorus, da Nikanor, da Timon,

da Barminas, da Niḳolawus shigege dagga
6 Antakiya : suka tsaida su a-gabban Man-
zanin : sa'anda suka yi addu'a, suka ḍibiya
masu hannuwansu.

7 Maganar Allah kwa ta yawaita ; ya-
wan masu-bi kuma chikkin Ḳuddus ya
ḳaru ḳwarai ; baban taro kuma na mala-
mai suka yi biyeya ga bangaskiya.

8 Amma Istifanus, chikke da bangas-
kiya da iko, ya aika alamu da al'ajibai
9 masu-girma a-wurin mutane. Amma wa-
ḍansu suka tashi dagga chikkin mutane na
wojen majami'a wada ana che da ita *ma-
jami'ar* Libartinawa da Ḳairawaniyawa
da Iskandariyawa da waḍansu na Kilikiya
da na Asiya kuma, suna mahawara da
10 Istifanus. Amma ba su da iko su tsaida
hikima da Ruhu wanda ya ke magana da
11 shi. Dagganan kwa suka tura waḍansu
mutane, waḍanda suka che, Mun ji shi
yana maganar saḅo bissa Musa da Allah

12 kuma. Suka kutta mutane, da datiḅai, da
marubuta, suka tar masa, suka kama shi,
13 suka kawo shi wurin fadanchi, suka kaffa
maḳariyatan shaida, waḍanda suka che,
Wannan mutum ba shi fasa yin magan-
ganu na saḅo bissa wurin nan mai-tsarki,
14 da Attaurat kuma: gamma mun ji shi yana
chewa, wai wannan Isa Ba-Nazarat za ya
rushi wannan wuri, za ya kuma juyadda
15 al'adu waḍanda Musa ya ba mu. Dukan
waḍanda su ke zamne a-wurin fadanchi,
suna zurra masa ido, suka ga fuskatasa,
sai ka che fuskar malaïka.

7 SA'ANNAN baban liman ya che, Waḍannan
al'amura hakke su ke?
2 Ya che,

Ya ku yan-uwa da ubanni, ku kassa
kunne. Allah maḍaukaki ya bayanna ga
ubanmu Ibrahim, sa'anda yana chikkin
Mesopotamiya, tun ba yạ zamna chikkin
3 Harana ba, ya che masa, Ka fita dagga

chikkin ḳassarka, dagga danginka kuma,
ka taffo chikkin ḳassa wada zan nuna
4 maka. Sa'annan ya fito dagga ḳassar
Kaldaniyawa, ya zamna chikkin Harana:
daggachan kuma bayanda ubansa ya
mutu, ya chirra shi zuwa chikkin wannan
5 ḳassa, inda ku ke zamne yanzu: ba ya kwa
ba shi gado chikkinta ba, ko takin ḳaffa:
amma ya yi masa alkawali za ya ba shi ita
abin mulki, har ga yayan tsatsonsa dagga
bayansa, sa'annan ba shi da ḍa tukuna.
6 Hakkanan Allah ya yi magana, chewa,
Yayan tsatsonsa za su yi baḳonta a-chik-
kin baḳuwar ḳassa, za a bautarda su, za
a yi masu tasku kuma, sheḳara arba-
7 minya. Wannan al'umma kuma wada za
ta bautarda su, ni yi mata shari'a, in ji
Allah: bayan wannan kuma za su fito, su
yi mani bauta a-chikkin wannan wuri.
8 Ya ba su alkawali na kachiya kuma:
hakkanan Ibrahim ya haifi Ishaḳu, ya yi
masa kachiya chikkin rana ta takwas;

Ishaḳu ya haifi Yaḳub, Yaḳub ya haifi
9 kauna ubanni goma sha biyu. Kaunan
nan ubanni kuma, da kishi a-ransu bissa
ga Yusufu, suka seyarda shi zuwa Masar:
10 amma Allah yana tare da shi, ya tswa-
madda shi dagga chikkin ḳunchinsa du-
ka, ya ba shi tagomashi da hikima a-
wurin Fir'auna, sarkin Masar; har ya
sanya shi mai-mulki bissa Masar da gi-
11 dansa duka. Ananan yungwa ta zo chik-
kin dukan *ḳassar* Masar da Kan'ana, da
ḳunchi mai-yawa: ubanninmu kwa ba su
12 sami bukatar rai ba. Amma sa'anda
Yaḳub ya ji labari akwoi hatsi a-Masar,
13 ya fara aike ubanninmu. A-chikkin zuwa
na biyu Yusufu ya zamma sanane ga yan-
uwansa; asalin Yusufu kuma ya tonu ga
14 Fir'auna. Sai Yusufu ya aike a kirrawo
ubansa Yaḳub, da dukan danginsa, rai
15 sabaïn da biyar. Yaḳub fa ya taffi chik-
kin Masar; ya mutu, shi da kansa, da
16 kuma ubanninmu; Aka ḍauke su zuwa

Shakima, aka aje su chikkin kabari wanda
Ibrahim ya seyi da tamani na azurfa dagga
wurin yayan Hamura chikkin Shakima.
17 Amma sa'anda lokachin alkawali ya kusa,
wanda Allah ya yi ma Ibrahim, mutane
suka ḳaru suka yawaita a-chikkin Masar,
18 har wani sarki ya chi sarautar Masar,
19 wanda ba ya san Yusufu ba. Shi wannan
ya yi ma danginmu hila, ya wulakanta
ubanninmu, da ya ke yana sa su yasda
20 jariransu domin kadda su rayu. Chikkin
wannan lokachi aka haifi Musa, shi kwa
kekyawa ne ḳwarai; aka yi renonsa wata
21 uku chikkin gidan ubansa: sa'anda aka
yasda shi, ḍiyar Fir'auna ta ḍauko shi,
ta kiyaye shi, shi zamma ḍa na kanta.
22 Aka sanas ma Musa da dukan hikimar
Masarawa; ya kasanche mai-iko chikkin
23 zantatukansa da ayukansa. Amma sa-
'anda ya kusa shekara arbaïn, ya zo masa
a-zuchiya shi ziyarchi yan-uwansa, yayan
24 Israïla. Sa'anda ya ga wani dagga chik-

kinsu yana shan zalumchi, ya yi masa
kariya, ya ḍau pansar wanda aka zalumta,
25 ya kashe Ba-Masari: *gamma* ya yi tsa-
mani yan-uwansa sun gane ta wurin han-
nunsa Allah yana chetonsu; amma ba su
26 gane ba. Washegari kuma ya bayanna
masu suna hasuma, yana so ya sada zu-
muntassu, yana chewa, Ya ku mazaje,
yan-uwa ne ku; donmi ku ke zalumtar
27 junanku? Amma shi wanda ye ke zalum-
tar makusanchinsa, ya izza shi, yana
chewa, Wa ya sanya ka hakimi da mai-
28 shari'a garemu? Kana so ka kashe ni
kammar yada ka kashe Ba-Masarin jiya?
29 Da jin wannan magana Musa ya gudu, ya
komo baḳo chikkin ḳassar Madyan; chan
30 ya haifi yaya biyu. Sa'anda shekara
arbaïn suka chikka, sai malaïka ya bayan-
na gareshi a-chikkin jeji na duchin Sina,
a-chikkin harshen wuta *ya bayanna* chik-
31 kin kuringa. Sa'anda Musa ya gani, ya
yi mamaki da ganinsa: yana gusowa garin

ya leḳa, sai muriyar Ubangiji ta zo masa,
32 Ni ne Allah na ubanninka, Allah na Ibra-
him, na Ishaḳu, na Yaḳub kuma. Musa
ya yi makarkata, ya rasa ḳarfin hali da
33 za shi leḳa. Ubangiji kwa ya che masa,
Swanche takalmanka: gamma wurin da
34 ka ke tsaye ḳassa mai-tsarki che. Ni,
hakika na ga ḳunchin mutanena da ke
chikkin Masar, na kwa ji nishinsu, na
sabko *ke nan* garin in tswamadda su: ka
35 zo dai, in aike ka zuwa Masar. Wannan
Musa wanda suka ḳi shi, suna chewa,
Wanene ya sanya ka hakimi da mai-
shari'a? shi wannan Allah ya aike shi
*domin shi zamma* hakimi da mai-pansa ta
hannun malaïka wanda ya bayanna ga-
36 reshi chikkin kuringa. Wannan mutum
ya fito da su, bayanda ya nuna al'ajibai
da alamu chikkin Masar, da chikkin Jan
bahar, da chikkin jeji kuma shekara
37 arbaïn. Wannan shi ne Musan nan wanda
ya che ma yayan Israïla, Allah za ya tada

wani annabi gareku dagga chikkin yan-
38 uwanku, kammar ni. Wannan shi ne wan-
da yana chikkin ekklisiya chikkin jeji tare
da malaïka wanda ya yi zanche da shi
chikkin duchin Sina, tare da ubanninmu
kuma : wanda ya karḅi rayayun kalmomi
39 da za shi ba mu : amma ubanninmu suka
ḳi biyeya da shi, har suka izza shi, a-
chikkin zuchiyarsu kwa suka juya zuwa
40 Masar, suna che ma Haruna, Ka yi mamu
allohi waḍanda za su taffi gabbanmu :
gamma don wannan Musa wanda ya fito
da mu dagga chikkin Masar, ba mu san
41 abin da ya same shi ba. A-chikkin kwa-
nakin nan fa suka yi ḍan marḳe, suka
miḳa ma gumkin abin yanka, suna murna
42 da ayukan hannuwansu. Amma Allah ya
juya, ya yarfadda su da za su bauta ma
rundunan samma ; kammar yada an ru-
buta chikkin litafin annabawa,

Ya gidan Israïla, shekara arbaïn
chikkin jeji

Kun miḳo mani yankakun namomi
da sacrifices ?
43 Kuka ḍauke buka ta Moloka
Da tamraron gumki Ramfan,
Misalche-misalchen da kuka yi domin
a yi masu sujadda :
Ni ma in chirre ku in kai ku chan
ḳetaren Babila.
44 Ubanninmu suna da buka ta shaida chik-
kin jeji, kammar yada shi ya sanya, wanda
ya faḍa ma Musa shi aika ta bissa misali
45 wanda ya rigaya ya gani. Ubanninmu da
suka zo dagga baya kuma, suka shigadda
ita tare da Yashu'a sa'anda suka chi mulkin
al'ummai, waḍanda Allah ya kore su dagga
gabban fuskar ubanninmu, har zuwa kwa-
46 nakin Dawuda ; wanda ya sami tagomashi
gabban Allah, ya yi roḳo shi sami ma
47 Allah na Yaḳub wurin zamma. Amma Su-
48 laimanu *ne* ya gina masa gida. Amma Ma-
ḍaukaki ba shi kan zamna a-chikkin gidajen
da hannuwa ke yi : kammar annabi ya faḍi,

49 Samma ita che kursi'ina,
Duniya kwa matakin sawayena :
Wanne irin gida za ku gina mani ? in ji Ubangiji :
Ko kwa inna wurin hutawata ?
50 Ko ba hannuna ya yi waḍannan abu duka ba ?

51 Ku kangararu marasa-kachiya chikkin
zuchiya da kunnuwa, tutur ku kan tsaya
ma Ruhu Mai-tsarki : kammar yada uban-
52 ninku suka yi, hakka kuma ku. Wanne
annabi ne ubanninku ba su tsananche
shi ba ? suka kashe waḍanda suka rigaya
suka bada labarin taffowar Mai-adilchin,
wanda ku yanzu kun zamma masu-bashe
53 shi, masu-kissansa kuma ; ku da kuka
karḅi Attaurat, wada malaïku suka kaffa,
ba ku kwa kiyayadda ita ba.

54 Sa'anda suka ji wannan, zuchiyarsu
suka soku, suka chiji haḳoransu a-kansa.
55 Amma shi, chikke da Ruhu Mai-tsarki, ya

zuba ido zuwa samma, ya ga darajar
Allah, da Isa a-tsaye ga hannun dama na
56 Allah, ya che, Ku duba, ina ganin sammai
a-buḍe, da Ḍan mutum a-tsaye ga hannun
57 dama na Allah. Amma suka yi kururuwa
da babar muriya, suka toshe kunnuwansu,
suka sheḳo da gudu, suka faḍo masa baki
58 ḍaya ; suka yasda shi bayan birni, suka
jejefe shi : shaidu suka aje tufafinsu wurin
sawayen wani maji-ḳarfi, wanda ana che da
59 shi Shawulu. Suka jejefe Istifanus, yana
kirra bissa Ubangiji, yana chewa, Ya Uban-
60 giji Isa, ka karɓi ruhuna. Ya durḳussa
ya tada muriya da ḳarfi, Ya Ubangiji,
kadda ka lasafta wannan zunubi a-garesu.
Sa'anda ya faḍi wannan, ya yi barchi.

8 SHAWULU kwa yana yarda da kissansa.
A-chikken wannan rana baban tsanani
ya faru bissa ekklisiya wada ke chikkin
Ḳuddus ; dukansu suka watse chikkin
iyakar wurarin Yahudiya da Samariya,

2 sai Manzanin *kaḍai.* Mazaje masu-tsoron
Allah suka bizni Istifanus, suka passa
3 kuka dayawa dominsa. Amma Shawulu
ya pallassadda ekklisiya, yana shiga ko-
wanne gida, yana jawo maza da mata,
yana jefa su a-kuṛkuku.

4 Su fa da suka watse suka yi yawo
5 koïnna, suna wa'azin kalman. Filibbus fa
ya taffi birnin Samariya, ya yi masu
6 wa-'azin Almasihu. Taro kwa, da zuchiya
ḍaya suka kassa kunne ga abin da Filibbus
ya ke faḍi, sa'anda suka ji, suka gani alamu
7 waḍanda ya yi. Gamma ḳazaman ruhohi
suka fita dagga chikkin mutane dayawa
waḍanda su ke da su, suna tada babar muri-
ya : waḍansu dayawa kuma masu-chiwon
inna, da guragu, aka warkadda su. A-chik-
8 kin birnin nan akwoi baban farinchikki.

9 Amma wani mutum yana nan, su-
nansa Siman, wanda da a-chikkin birni
yana yin sihiri, yana ba mutanen Sama-

riya mamaki, yana chewa shi wani abu ne
10 mai-girma: taro kwa suna biye masa,
dagga ḳarami zuwa baba, suna chewa,
Wannan shi ne ikon Allah, wanda ana che
11 da shi Mai-girma. Suna kwa biye masa,
gamma ya daḍe yana ruḍinsu da sihirinsa.
12 Amma sa'anda suka gaskanta Filibbus,
yana Bishara da zanchen mulkin Allah da
sunan Isa Almasihu kuma, aka yi masu
13 baptisma, maza da mata. Sa'annan Si-
man da kansa kuma ya bada gaskiya:
sa'anda aka yi masa baptisma, ya li-
zimchi Filibbus; yana mamaki da yana
duban alamu da manyan ikoki waḍanda
a ke gudanadda su.

14 Ananan sa'anda Manzani waḍanda ke
chikkin Ḳuddus suka ji Samariya ta karḅi
maganar Allah, suka aike Bitrus da Yo-
15 hanna a-wurinsu: su kwa, sa'anda suka
issa, suka yi masu addu'a, su karḅi Ruhu
16 Mai-tsarki: gamma tukuna ba ya faḍo ma
kowa a-chikkinsu ba: sai dai baptisma

aka yi masu chikkin sunan Ubangiji
17 Isa. Sa'annan suka ḍibiya masu han-
18 nuwa, suka karḅi Ruhu Mai-tsarki. Sa-
'anda Siman ya gani ta wurin ḍibiyan
hannuwan Manzanin aka bada Ruhu Mai-
19 tsarki, ya miḳa masu kurḍi, yana chewa,
Ku ba ni wannan iko kuma, domin iyakar
wanda zan ḍibiya masa hannuwana, shi
20 karḅi Ruhu Mai-tsarki. Amma Bitrus ya
che masa, Azurfarka ta lalache tare da
kai, tun da ka azza a-ranka za ka sami
21 kyautar Allah da kurḍi. Ba ka da ko
rabo ko kuri'a a-chikkin wannan al'amari :
gamma zuchiyarka ba daidai ba che
22 gabban Allah. Ka tuba fa da wannan
muguntarka, ka yi addu'a ga Ubangjii, ko
watakila a gafarta maka tunanin zuchi-
23 yarka. Gamma na gane kana chikkin
24 tushen tsami da sarḳar mugunta. Siman
kwa ya amsa, ya che, Ku yi mani addu'a
ga Ubangiji, domin kadda al'amuran da
kun ambata su afko mani, ko ḍaya.

25 Su fa, lokachin da suka shaida, suka
faḍi kalmar Ubangiji kuma, suka komo
Ḳuddus, suka yi wa'azin Bishara ga
ḳauyuka dayawa na Samaritawa.

26 Amma malaïkan Ubangiji ya yi ma-
gana da Filibbus, yana chewa, Tashi, ka
taffi da tsakkar rana zuwa karabka wada
ta fito dagga Ḳuddus zuwa Gaza: chikkin
27 jeji ne. Ya tashi ya taffi: sai ga wani
mutum, Habashi, baba ne, mai-sarauta
dayawa ḳalḳashin Kandakatu, sarauniyar
Habashawa, wanda kayan ajiyanta duka
suna hannunsa, ya rigaya ya zo Ḳuddus
28 garin yin sujada; yana kan komawa, yana
zamne chikkin karusarsa, yana karanta
29 annabi Ishaya. Sai Ruhu ya che ma
Filibbus, Ka gusa, ka haḍu da wannan
30 karusa. Filibbus ya yi gudu zuwa wu-
rinsa, ya ji shi yana karanta annabi
Ishaya, ya che, Kana fahimtar abin da ka
31 ke karantawa? Ya che, Ḳaḳa zan iya,
sai ko wani ya bishe ni? Ya roḳi Filibbus

32 shi hawo shi zamna tare da shi. Nas-
sin litafi inda ya ke karantawa ke nan,

Aka ja shi kammar tumkiya zuwa
wurin pawa;
Kammar yada ḍan tumkiya kuma a-
gabban mai-yanke shi yana shuru,
Hakkanan kwa ba ya buḍe bakinsa
ba:

33 Chikkin ḳasḳantassa aka ḳwache ma-
sa shari'a:
Wa za ya bada labarin tsarassa?
Gamma an ḍauki ransa dagga duniya.

34 Baban nan ya amsa ma Filibbus, ya che,
Ina biḍi gareka, Annabin yana maganar
35 wanene? Kansa ne, ko wani ne? Filib-
bus ya buḍe bakinsa, tun dagga wannan
nassi kwa ya soma yi masa Bishara da Isa.
36 Ananan suna chikkin taffiyarsu, suka zo
wurin wani ruwa; baban ya che, Ga ruwa;
mi za ya hana a yi mani baptisma?
37 Filibbus ya che, Idan kana bada gaskiya

da dukan zuchiyarka, ya halatta. Ya
amsa ya che, Ina bada gaskiya Isa Alma-
38 sihu Ḍan Allah ne. Ya umurta a tsaida
karusa: su biyu fa suka sabko, suka shiga
ruwa, da Filibbus da baban; ya yi masa
39 baptisma. Sa'anda suka fito dagga chik-
kin ruwa, Ruhun Ubangiji ya fyauche
Filibbus; baban ba ya ḳara ganinsa ba,
gamma ya kama taffiyassa yana murna.
40 Amma aka sami Filibbus chikkin Ashdu-
da: chikkin ratsawa fa ya yi wa'azin
Bishara ga dukan birane, har ya zo Ḳaisa-
riya.

9 Amma Shawulu, yana kan yin lumfashi da
kashedi da kissa tukuna bissa masu-bin
2 Ubangiji, ya je wurin baban liman, Ya
biḍi takardu a-wurinsa zuwa Dimashḳa,
zuwa wurin majami'u, domin idan ya sami
waḍanda su ke na Tafarki, ko maza ko
3 mata, shi zo da su Ḳuddus a-ḍamre. Yana
chikkin taffiya, ananan sai ya yi kusa da

Dimashḳa: ba labari, sai wani haske
dagga chikkin samma ya walḳata dauras-
4 sa: ya faḍi a-ḳassa, ya ji muriya tana che
masa, Ya Shawulu, Ya Shawulu, donmi ka
5 ke tsanantata? Ya che, Wanene kai, ya
Ubangiji? *Ubangiji* ya che, Ni ne Isa
6 wanda ka ke tsanantassa: amma ka tashi,
ka shiga birni, za a faḍa maka abin da za
7 ka yi. Mutane kuma waḍanda su ke
taffiya tare da shi suka tsaya kurum, suna
jin muriya, amma ba su ga kowa ba.
8 Shawulu kwa ya tashi dagga ḳassa;
sa'anda idanunsa suka buḍe, ba ya ga
komi ba; aka ja masa gora, aka shiga da
9 shi chikkin Dimashḳa. Kwana uku ba ya
gani ba, ba ya kwa chi ko sha.

10 Amma akwoi wani mai-bi chikkin
Dimashḳa, ana che da shi Hananiya;
Ubangiji ya che masa chikkin wahayi, Ya
11 Hananiya. Shi kwa ya che, Ga ni, ya
Ubangiji. Ubangiji ya che masa, Tashi,
ka taffi chikkin hanya wada ana che da

ita Sosai, a-chikkin gidan Yahutha sai ka
tambaya wani mutum, ana che da shi
Shawulu, mutumen Tarsus: gamma, ga
12 shi, yana addu'a; ya kwa ga wani mutum,
sunansa Hananiya, yana shigowa, yana
ḍibiya masa hannuwansa, domin shi sami
13 ganin gari. Amma Hananiya ya amsa,
*ya che*, Ya Ubangiji, na ji labarin mutu-
men nan a-wurin mutane dayawa, yawan
mugunta da ya yi ma tsarkakanka a-
14 chikkin Ḳuddus: ga shi nan kwa, yana da
iko dagga wurin manyan malamai da za
shi ḍamri dukan waḍanda suna kirra
15 bissa sunanka. Amma Ubangiji ya che
masa, Yi taffiyarka: gamma wannan
ḳwariya zaḅaḅiya ne a-gareni, shi ḍauki
sunana gabban Al'ummai da sarakuna,
16 da yayan Israïla: gamma za ni gwoda
masa wahallar abu mai-yawa da za ya sha
17 doïle domin sunana. Hananiya kwa ya
tashi, ya shiga chikkin gida; sai da ya
ḍibiya masa hannuwa, kana ya che, Ḍan-

uwana Shawulu, Ubangiji, Isa, wanda ya
bayanna gareka chikkin hanya wada ka
taffo, shi ya aiko ni, domin ka sami ganin
gari, a chikka ka da Ruhu Mai-tsarki
18 kuma. Nan-da-nan kwa waḍansu abu
sai ka che yana suka faḍi dagga idanunsa,
ya sami ganin gari; ya tashi, aka yi
masa baptisma; ya chi abinchi, ya sami
ḳarfi,

19 Ya yi kwanaki yana tare da masubi
waḍanda suna chikkin Dimashḳa.
20 Nan-da-nan kwa ya yi ta wa'azin Isa
chikkin majami'u, shi Ḍan Allah ne.
21 Dukan waḍanda suka ji shi suka damu,
suna chewa, Ko wannan ba shi ba ne
wanda ya halaka masu-kirra da wannan
suna chikkin Ḳuddus? da wannan nufi
kwa ya zo nan, domin shi kai su a-ḍamre
22 gabban manyan malamai. Amma Sha-
wulu ya ḳara daḍa ḳarfi, ya dama Yahu-
dawa mazamna a-chikkin Dimashḳa, yana
tabattadda shaida wannan Almasihu ne.

23 Sa'anda kwanaki dayawa suka chik-
ka, Yahudawa suka yi shawara da junansu
24 su kashe shi: amma makịdassu ta tonu ga
Shawulu. Suka tsare ḳofofi kuma dare
25 da rana domin su kashe shi: amma alma-
jiransa suka ḍauke shi da da dare, suka
zuraradda shi a-chikkin kwando ta tagar
ganuwa.

26 Sa'anda ya zo Ḳuddus, yana so ya
saje da masu-bi: dukansu fa suna jin
tsoronsa, ba su gaskanta ba shi mai-bi ne.
27 Amma Barnaba ya ḍauko shi, ya zo da
shi wurin Manzanin, ya ba su labarin
ganin Ubangiji da ya yi a chikkin tafarki,
har ya yi zanche da shi kuma, da kuma
wa'azin da ya yi chikkin sunan Isa da
28 ḳarfinzuchiya a chikkin Dimashḳa. Yana
nan tare da su, yana shiga yana fita
29 chikkin Ḳuddus, yana wa'azi da ḳarfin-
zuchiya a-chikkin sunan Ubangiji: yana
zanche, yana mahawara da Hellenawa;
30 amma suka nemi su kashe shi. Sa'anda

fa yan-uwa suka san wannan, suka zo da
shi Ḳaisariya, suka aike shi zuwa Tarsus.

31 Ekklisiya fa ta sami salama, tana
ginuwa, chikkin dukan Yahudiya da Galili
da Samariya ; tana taffiya chikkin tsoron
Ubangiji bissa ga ta'aziyar Ruhu Mai-
tsarki, ta yawaita.

32 Ananan, sa'anda Bitrus yana yawo
chikkin garuruwa duka, sai ya zo kuma
33 wurin tsarkaka mazamna a-Ludda. A-
chan fa ya iske wani mutum, sunansa
Iniyas, wanda yana kwanche bissa shimfi-
ḍassa tun shekara takwas ; gamma mai-
34 chiwon inna ne. Bitrus ya che masa, Ya
Iniyas, Isa Almasihu yana warkadda kai :
tashi, ka yi shimfiḍarka. Nan da nan
35 kwa ya tashi. Dukan mazamna a-chikkin
Ludda da Saron suka gan shi, suka juyo
kuma wojen Ubangiji.

36 Akwoi fa wata mai-bi a-chikkin Yafa,
sunanta Tabitha, wato Barewa ke nan:

wannan mache chikke ta ke da ayukan
nagarta da baye-bayen da ta ke aikawa.
37 Ananan chikkin waḍannan kwanaki fa, ta
yi chiwo, ta mutu; kuma sa'anda suka yi
mata wanka, suka aje ta a-chikkin soron
38 bene. Domin kuma Ludda tana kusa da
Yafa, masu-bi, da suka ji Bitrus yana
chan, suka aike mutum biyu a-wurinsa,
suna roḳonsa, Kadda ka yi jinkirin zuwa
39 wurinmu. Bitrus kwa ya tashi ya taffi
tare da su. Sa'anda ya isso, suka kai shi
chikkin soron bene: dukan gwamraye
suka tsaya wurinsa suna kuka, suna nuna
riguna da tufafi waḍanda Tabitha ta yi,
40 tun tana tare da su. Amma Bitrus ya
fitarda su duka a-woje, ya durḳussa, ya yi
addu'a; ya waiwaya wurin gawa, ya che,
Ya Tabitha, ki tashi. Ta buḍe idanunta;
sa'anda ta ga Bitrus, ta tashi zamne.
41 Ya ba ta hannu, ya tashe ta a-tsaye; sai
da ya kirrawo tsarkaka da gwamraye,
42 kana ya miḳa masu ita da rai. Wannan

kwa ya zamma sanane chikkin Yafa duka:
mutane dayawa kwa suka bada gaskiya
43 ga Ubangiji. Shi kwa ya zamna kwanaki
dayawa chikkin Yafa tare da wani Siman
mutum majemi.

10 Akwoi wani mutum chikkin Ḳaisariya,
sunansa Karniliyus, zarmai na company
wanda ana che da shi company na Ita-
2 liyawa, shi kwa mai-ibada ne, mai-tsoron
Allah tare da iyalinsa duka, yana bada
sadaka dayawa ga jama'a, yana addu'a ga
3 Allah kowanne yayi. A-chikkin wahayi
a-sarari, a-wojen sa'a ta tara ga yini, sai
ya ga malaïkan Allah yana shigowa a-
wurinsa, yana che masa, Ya Karniliyus.
4 Shi kwa ya zurra masa ido, tsoro ya ke
ji, ya che, Minene, Ya Ubangiji? Ya che
masa, Addu'oïnka da sadakokinka sun
hawo bissa, abin tunawa gabban Allah.
5 Yanzu fa ka aike mutane zuwa Yafa, ka
sa a wo kirran Siman, wanda ana yi masa

6 laḳabi da Bitrus : yana sabke wurin Siman
mutum majemi, wanda gidansa yana ba-
7 kin bahar. Sa'anda malaïkan da ya yi
masa zanche ya tashi, ya kirrawo guda
biyu dagga chikkin barrorinsa na gida, da
wani ḍan yaḳi, mai-ibada, dagga chikkin
waḍanda suna yi masa hidima kullum ;
8 bayanda ya rataba masu abu duka, ya aike
su zuwa Yafa.

9 Kuma washegari suna chikkin taffi-
yarsu, suka kusanchi birni, wojen sa'a ta
shidda, sai Bitrus ya hawo bissa kan beni
10 domin shi yi addu'a : yungwa kwa ta kama
shi, yana marmarin chi : amma tun suna
chikkin shiriyawa, gaibi ya afko masa ;
11 yana ganin samma a-buḍe, da wani baban
daro yana sabkowa, da kammar zanne
mai-girma, ana riḳe da ḳusuruwoyinsa
12 fuḍu, ana gugadda shi bissa duniya : a-
chikkinsa ga kowanne irin dabobi masu-
ḳaffa fuḍu, da masu-rarafe na ḳassa, da
13 tsuntsaye na samma. Sai muriya ta zo

14 gareshi, Ya Bitrus, ka tashi ; ka yanka, ka
chi. Amma Bitrus ya che, Ba hakka ba,
Ya Ubangiji ; gamma ban taḅa chin wani
15 abu mai-dauḍa ko mai-ḳazamta ba daḍai.
Muriya ta zo masa kuma so na biyu, Abin
da Allah ya tsarkake, kadda kai ka maishe
16 shi mai-dauḍa. Aka yi wannan har so uku :
nan-da-nan kwa aka karḅi daron a-samma.
17 Ananan tun Bitrus yana chikkin
ḍimuwa a-ransa dayawa *yana shakka*
azanchin wahayin da ya gani, sai ga mu-
tanen nan waḍanda Karniliyus ya aiko,
sun rigaya sun tambayi gidan Siman,
18 suna tsaya a-bakin ḳofa, suka kirra, suna
tambaya ko Siman, wanda ana yi masa
19 laḳabi da Bitrus, yana nan sabke. Bitrus
kwa tun yana tunani a-kan wannan wa-
hayi, Ruhu ya che masa, Duba, ga mutum
20 uku suna nemanka. Amma tashi, ka
sabka, ka taffi tare da su, kadda ka yi
shakkar komi : gamma ni na aiko su.
21 Bitrus kwa ya sabko wurin mutanen, ya

che, Ga ni, ni ne wanda ku ke nema : inna
22 dalilin zuwanku ? Suka che, Karniliyus,
zarmai, mutum mai-adilchi, mai-tsoron
Allah, ana shaidassa wurin dukan dangin
Yahudawa, *Allah* ya faḍakkadda shi ta
bakin malaïka mai-tsarki, shi kirrawo ka,
*ka zo* gidansa, shi ji kalmomi dagga wu-
23 rinka. Ya fa kirrawo su su shigo, ya
sabkadda su.

Washegari kuma *Bitrus* ya tashi, ya
fita tare da su, waḍansu yan-uwa kuma
dagga Yafa suka yi masa rakiya.
24 Washegari kuma suka shiga Ḳaisariya.
Karniliyus kwa yana nan yana jiransu, ya
rigaya ya tatara danginsa da aminansa.
25 Ananan sa'anda Bitrus ya shiga, Karni-
liyus ya tarbe shi, ya faḍi a-wurin ḳaffa-
26 funsa, ya yi masa sujada. Amma Bitrus
ya tashe shi, yana chewa, Ka tashi tsaye;
27 ni da kaina kuma mutum ne. Yana nan
yana zanche da shi, ya shiga, ya iske
28 mutane dayawa suka taru : ya che masu,

Ku da kanku kun sani haram ne ga mu-
tum Ba-Yahudi shi saje da mutumen
wani dangi, ko kwa shi zo wurinsa ; duk
da hakka Allah ya nụna mani kadda in
che da kowanne mutum mai-dauḍa ne ko
29 mai-ḳazamta : domin hakka fa na zo ba
tare da gardama ba, lokachinda kuka
kirrawo ni. Ina tambaya fa da ko wanne
30 sharatsi aka aike a wo kirrana. Karni-
liyus ya che, Yau kwana fuḍu ke nan, har
zuwa wannan sa'a, ina kiyaye wakachin
addu'a, sa'a ta tara, a-chikkin gidana ; sai
ga wani mutum a-tsaye a-gabbana, da
31 tufafi masu-walḳiya, ya che, Ya Karni-
liyus an ji addu'arka, sadakokinka kuma
32 suna gabban Allah abin tunawa. Ka
aike fa zuwa Yafa, ka kirra Siman wanda
ana yi masa laḳabi da Bitrus ; yana sabka
a-chikkin gidan Siman mutum majemi, a-
33 bakin bahar. Nan-da-nan fa na aike a-
wurinka ; ka kwa kyauta da ka zo. Yanzu
fa mu duka muna nan a-gabban Allah,

domin mu ji dukan abin da Ubangiji ya
umurche ka da shi. Bitrus fa ya buḍe
bakinsa, ya che,
34 Hakika na gane Allah ba mai-tara
35 ba ne: amma a-chikkin kowache al'um-
ma, wanda ya ke tsoronsa, yana aika
adilchi kuma, abin karḅa ne gareshi.
36 Magana wada ya aike ga yayan Israïla,
yana wa'azin Bishara ta salama ta wurin
Isa Almasihu (shi ne Ubangijin duka)—
37 wannan magana ku da kanku kun sani,
wada aka barbaḍa chikkin dukan Yahu-
diya, aka fara dagga Galili, bayan bap-
38 tisma wada Yohanna ya yi wa'azinta; Isa
Ba-Nasarat *ke nan*, da Allah ya zuba
masa Ruhu Mai-tsarki da iko: ya yi yawo
yana aikin alheri, yana warkadda dukan
waḍanda Shaitan ke wahalda su; gamma
39 Allah yana tare da shi. Mu kwa shaidu
ne ga dukan abin da ya aika chikkin
ḳassar Yahudawa, da chikkin Ḳuddus
kuma; suka kashe shi kuma, da suka

40 rataye shi bissa gungume. Shi ne Allah
ya tashe shi bissa rana ta uku, ya bayas-
41 da shi domin a bayanna shi, ba ga jama'a
duka ba, amma ga shaidun da Allah ya
rigaya ya zaḅa, wato mu ne, da muka chi
muka sha tare da shi bayanda ya tashi
42 dagga matatu. Ya umurche mu kuma mu
yi ma jama'a wa'azi, mu shaida kuma wan-
nan shi ne wanda Allah ya ḳadara shi Mai-
43 shari'a na masu-rai da matatu. Dukan
annabawa kuma suna shaidassa, ta wurin
sunansa kowanne mai-bada gaskiya ga-
reshi za ya sami gafarar zunubai.

44 Bitrus yana chikkin faḍin waḍannan
zantatuka, sai Ruhu Mai-tsarki ya faḍo
45 ma dukan waḍanda suka ji magana. Ma-
zowa kachiya kwa da ke masu-bada gas-
kiya, iyakar wanda ya zo tare da Bitrus,
suka yi mamaki domin aka zuba Ruhu
Mai-tsarki kyauta a-bissa Al'ummai kuma.
46 Gamma suna jinsu suna yin magana da
47 harsuna, suna girmama Allah. Sa'annan

Bitrus ya amsa, *ya che*, Ko wani yana da
iko ya hana ruwan da za a yi ma waḍannan
baptisma, da shi ke sun karḅi Ruhu Mai-
48 tsarki kammar mu? Ya umurta a yi
masu baptisma a-chikkin sunan Isa Alma-
sihu. Sa'annan suka roḳe shi shi zamna
tare da su yan kwanaki.

11 ANANAN Manzani da yan-uwa waḍanda
ke chikkin Yahudiya suka ji labari
Al'ummai kuma sun karḅi maganar Allah.
2 Kuma sa'anda Bitrus ya taffo Ḳuddus,
waḍanda su ke mazowa kachiya, suka yi
3 masa faḍa, suna chewa, Ka shiga wurin
mutane marasa-kachiya, har ka chi tare
4 da su. Amma Bitrus ya soma, yana nuna
5 masu zanche bi da bi, yana chewa, Ina
c̱hikkin birnin Yafa ina yin addu'a: a-
chikkin gaibi na ga wahayi, ga wani daro
yana sabkowa, da kammar zanne mai-
girma, ana riḳe da ḳusuruwoyinsa fudu,
ana gugadda shi dagga samma; ya zo har

6 wurina : sa'anda na zurra masa idanuna,
na lura, na ga dabobin duniya masu-ḳaffa
fuḍu, da namomin jeji da masu-rarafe da
7 tsuntsayen samma. Na kuma ji muriya
tana che mani, Tashi, Bitrus ; ka yanka
8 ka chi. Amma na che, Ba hakka ba, ya
Ubangiji, gamma abu mai-dauḍa ko mai-
ḳazamta ba ya taḅa shiga bakina ba.
9 Amma muriya dagga samma ta sake faḍi
so na biyu, Abin da Allah ya tsarkake,
10 kadda ka maishe shi mai-dauḍa. Har so
uku aka yi wannan : kana aka janya duka
11 zuwa samma kuma. Nan-da-nan kwa ga
mutum uku a-tsaye a-gabban gida inda
mu ke, aikaku ne dagga Ḳaisariya a-
12 wurina. Ruhu kwa ya faḍa mani in taffi
tare da su, kadda in yi tara. Waḍannan
yan-uwa shidda kuma suka taffi tare da
13 ni, muka shiga gidan mutumen : ya kwa
faḍa mamu ya ga malaïka yana tsaye a-
chikkin gidansa, yana chewa, Ka aike
zuwa Yafa, a kirrawo Siman wanda ana

14 yi masa laḳabi da Bitrus; za ya faḍa
maka zantatukan da za ka chira, da kai
15 da gidanka duka. Sa'anda na soma yin
magana, Ruhu Mai-tsarki ya faḍo masu,
16 kammar wurinmu kuma tun dafari. Ni
ma na tuna da maganar Ubangiji, da ya
faḍi, Yohanna dai ya yi baptisma da
ruwa; amma ku za a yi maku baptisma
17 da Ruhu Mai-tsarki. Idan fa kyautan
nan da Allah ya ba su ḍaya che da wada
ya ba mu, lokachinda muka bada gaskiya
ga Ubangiji Isa Almasihu wane ni da zan
18 iya in tsaya ma Allah? Sa'anda suka ji
waḍannan al'amura, suka yi shuru, suna
girmama Allah, suna chewa, Har da Al-
'ummai fa Allah ya bada tuba zuwa rai.

19 Waḍannan fa da suka watse a kan
tsananin da ya tashi sabada Istifanus,
suka yi taffiya har Finiḳiya da Ḳubrus da
Antakiya, ba su yi ma kowa maganar ba,
20 sai Yahudawa kaḍai. Amma akwoi wa-
ḍansu mutane a-chikkinsu, mutanen Ḳu-

brus da Ḳairawani; waḍannan sa'anda
suka shiga Antakiya, suka yi ma Hellena-
wa hutuba kuma, suna yi masu Bishara
21 da Ubangiji Isa. Hannun Ubangiji kwa
yana tare da su: taro mai-yawa masu-
bada gaskiya suka juyo wojen Ubangiji.
22 Labarinsu ya zo kunnuwan ekklisiya wada
ke chikkin Ḳuddus: suka aike Barnaba
23 shi taffi har Antakiya: shi ma sa'anda ya
zo, ya ga alherin Allah kuma, sai ya yi
murna; ya yi ma dukansu galgaḍi, su
manne ma Ubangiji da himmar zuchiya:
24 gamme shi managarchin mutum ne, chik-
ke kuma da Ruhu Mai-tsarki da bangas-
kiya: mutane dayawa fa suka ḳaru ga
25 Ubangiji. Ya fita kwa, *ya taffi* Tarsus
26 garin neman Shawulu: sa'anda ya same
shi, ya zo da shi Antakiya. Ananan ku-
ma suna nan a-tatare tare da ekklisiya har
shekara guda ta chikka, suna kwoiya ma
mutane dayawa; a-chikkin Antakiya fa
aka fara che da masu-bi Christians.

27 Ananan chikkin waḍannan kwanaki
waḍansu annabawa suka fito dagga Ḳud-
28 dus zuwa Antakiya. Wani a-chikkinsu,
sunansa Agabus, ya tashi a-tsaye, ya yi
ishara ta wurin Ruhu, *chewa*, babar yung-
wa za ta afko ma dukan duniya : wannan
kwa chikkin zamanin Kuludiyus ya faru.
29 Masu-bi fa, kowanne mutum gwalgwadon
abin da ya iya, suka ḳudura su aike gudu-
muwa ga yan-uwan da ke zamne chikkin
30 Yahudiya : har kwa suka yi, suna aike
wurin datiḅai ta hannun Barnaba da
Shawulu.

12 Ananan chikkin kwanakin nan Hirudus
sarki ya miḳa hannu garin shi wula-
2 kanta waḍansu a-chikkin ekklisiya. Ya
kashe Yaḳub ḍan-uwan Yohanna da ta-
3 kobi. Sa'anda ya ga wannan ya gami
Yahudawa, ya kuma damḳi Bitrus. Kwa-
4 nakin Paska ke nan. Sa'anda ya damḳe
shi kwa, ya sa shi chikkin kurkuku, ya

bashe shi ga hannun yan yaḳi guda goma
sha shidda, su tsare shi; yana da nufi ya
fito da shi gabban jama'a bayan Paska.
5 Bitrus fa yana tsare a-chikkin kurkuku:
amma a-chikkin ekklisiya aka yi ta addu'a
6 ga Allah da himma dominsa. Sa'anda
Hirudus yana shiri za ya fito da shi, a-
chikkin daren nan Bitrus yana barchi
tsakanin yan yaḳi biyu, yana ḍamre da
saraḳa biyu: akwoi matsara a-gabban
7 ḳofa suna tsaron kurkuku. Sai ga malaï-
kan Ubangiji a-tsaye daura da shi, wani
haske kuma ya haskaka chikkin ḍakin
dufu: ya buga Bitrus a-wojen hakarkari,
ya falkadda shi, yana chewa, Tashi tsaye
da samli. Saraḳoḳinsa suka zube dagga
8 hannuwansa. Malaïka kwa ya che masa,
Ka yi ḍamara, ka ḍamra takalmanka ku-
ma. Hakkanan kwa ya yi. Ya che masa,
9 Yafa mayafinka, ka biyo ni. Ya fita, ya
bi shi; ba ya sani ba abin da aka gudana
ta wurin malaïka gaskiya ne, chewa shi ke

10 yi wahayi ne ya gani. Sa'anda suka shige
matsara na fari da na biyu, suka issa ḳofar
ḳarfe wada ta nufi chikkin birni; ita fa ta
buḍe masu don kanta: suka fita suka
ḳurre hanya ḍaya; nan-da-nan sai ma-
11 laïka ya rabu da shi. Sa'anda Bitrus ya
komo chikkin hankalinsa, ya che, Yanzu
na sakankanche hakika Ubangiji ya aiko
malaïkansa, ya cheche ni dagga hannun
Hirudus da dukan sauraron jama'ar Yahu-
12 dawa. Sa'anda ya yi tunani, ya zo gidan
Maryamu uwar Yohanna wanda ana yi
masa laḳabi da Marḳus; chan mutane da-
13 yawa su ke a-tatare, suna addu'a. Sa-
'anda ya ḳwanḳwassa ḳofar zaure, wata
kuyanga ta zo garin amsawa, sunanta
14 Ruda. Amma sa'anda ta sansanche da
muriyar Bitrus, ba ta buḍe ḳofa ba domin
farinchikki, amma ta shiga a-guje, ta bada
15 labari Bitrus yana tsaye a-ḳofa. Suka
che mata, Sururu ki ke yi. Amma ita
tana ḳarfafawa hakka ya ke. Suka che,

16 Malaïkansa ne. Amma Bitrus ya dinga
ḳwanḳwassa ḳofa: sa'anda suka buḍe,
17 suka gan shi, suka yi mamaki. Amma
ya yi masu nuni da hannu su kame ba-
kinsu, kana ya bayanna masu yada
Ubangiji ya fito da shi dagga chikkin
kurkuku. Ya che, Ku faḍa ma Yaḳub
waḍannan al'amura, da yan-uwa kuma.
18 Ya tashi kuma, ya taffi wani wuri. Ana-
nan da gari ya waye, a-wurin yan yaḳi
aka yi ḍiḍima ba kaḍan ba ko minene ya
19 faru ga Bitrus. Sa'anda Hirudus ya
neme shi, ba ya kwa same shi ba, ya yi ma
matsara ḳwanḳwanto, ya kuma yi umurni
a kai su wurin kissa. Shi ma ya tashi
dagga Yahudiya zuwa Ḳaisariya, ya zam-
na chan.

20 Ananan yana jin haushi ḳwarai da
mutanen Sur da Sida: suka zo wurinsa
da zuchiya ḍaya, sa'anda kuma suka ri-
gaya suka kama ḳaffa wurin majidaḍin
sarki, suka nemi amana, domin ḳassarsu

tana samun kiwo dagga ḳassar sarki.
21 Bissa rana da aka ayana, Hirudus ya yafa
da tufafi masu ḳawa na sarauta, ya zamna
22 bissa dakali, ya yi masu hutuba. Mutane
suka yi kururuwa, suna chewa, Muriyar
23 allah ke nan, ba ta mutum ba che. Nan-
da-nan kwa malaïkan Ubangiji ya buge
shi, domin ba ya bada girma ga Allah ba:
tsutsotsi suka chanye shi, ya mutu.

24 Amma maganar Allah tana daḍuwa,
tana yawaita.

25 Barnaba da Shawulu suka komo
dagga Ḳuddus, bayanda suka chikka hidi-
massu; suna ḍauke Yohanna tare da su,
wanda aka laḳaba masa Marḳus.

13 Akwoi annabawa da malamai a-chik-
kin Antakiya, a-chikkin ekklisiya da ke
chan, su Barnaba, da Siman wanda ana
che da shi Niger, da Lukiyus Ba-Ḳaira-
wani, da Manayin wanda aka yi renonsa

tare da Hirudus muḳadas, da Shawulu.
2 Suna nan suna hidimar Ubangiji, suna
tatawuï, sai Ruhu Mai-tsarki ya che, Ku
keɓe mani Barnaba da Shawulu domin
3 aikin da na kirrawo su gareshi. Sa'annan,
da suka yi tatawuï da addu'a, suka ḍibi-
ya masu hannuwa kuma, suka salame
su.

4 Su fa, aikaku ne dagga Ruhu Mai-
tsarki, suka taffi Salukiya; daggachan
kuma suka yi taffiya chikkin bahar zuwa
5 Ḳubrus. Sa'anda suna chikkin Salamis
suka yi shelar maganar Allah chikkin ma-
jami'u na Yahudawa: Yohanna kwa yana
6 tare da su, shina yi masu hidima. Sa'anda
suka yawoche dukan chibiri har Bafus,
suka iske wani mutum mai-sihiri mai-
ḳariyan annabchi, Ba-Yahudi, sunansa
7 Baryashu'a; wanda yana tare da mu-
ḳadas, Sarjiyus Bulus, mutum mai-hi-
kima. Wannan kwa ya kirrawo Barnaba
da Shawulu, yana biḍa ya ji maga-

8 nar Allah. Amma Alima mai-sihirin
(gamma hakka azanchin sunansa ya ke)
ya yi tsayeya da su, yana so ya bauḍad-
9 da muḳadas a-barin imani. Amma
Shawulu, wanda shi ke Bulus, chikke da
Ruhu Mai-tsarki, ya zurra masa ido, ya
10 che, Ya kai da ka ke chikke da dukan
algus da ḳeta, ya kai ḍan Shaiṭan, ma-
gabchin adilchi duka, ba za ka dena ḅata
madaidaitan tafarku na Ubangiji ba?
11 Yanzu fa, ga hannun Ubangiji yana bis-
sanka, za ka yi makamta, ba za ka ga rana
ba tukuna. Nan-da-nan fa hazo da dufu
suka faḍo masa; yana ta yawo, yana ne-
12 man wanda za ya ja masa gora. Dagganan
fa muḳadas, sa'anda ya ga abin da aka yi,
ya bada gaskiya, yana mamaki da sana-
suwar Ubangiji.

13 Bulus fa da waḍanda ke tare da shi su-
ka shiga jirgi dagga Bafus, suka zo Barjata
chikkin Bamfiliya: Yohanna ya rabu da
14 su, ya koma Ḳuddus. Amma su da suka

ratsa Barjata, suka zo Antakiya ta Bisi-
diya; suka shiga chikkin majami'a rana
15 assabachi, suka zamna. Bayan karatun
Attaurat da Annabawa fa, hakiman ma-
jami'a suka aike wurinsu, suna chewa, Ya
ku yanuwa, idan kuna da maganar gal-
gaḍi da za ku yi ma mutane, ku faḍi.
16 Bulus fa ya tashi a-tsaye, ya yi nuni da
hannu, ya che,

Ya ku mazajen Israïla, da ku masu-
17 tsoron Allah, ku ji. Allah na wannan
jama'ar Israïla ya zaḅi ubanninmu, ya
ḍaukaka jama'a sa'anda suna baḳonchi
chikkin ḳassar Masar, ya fito da su dagga
chikkinta kuma da zira'a maḍaukakiya.
18 Shekara ta yi wojen arbaïn kuma yana
19 hanḳuri da al'amuransu chikkin jeji. Ku-
ma sa'anda ya halaka al'umma bakwoi
chikkin ḳassar Kan'ana, ya gadas masu
da ḳassarsu, wojen shekara arabaminya
20 da hamsin: bayan wannan kuma ya ba
su alḳalai har *zamanin* Samuïla annabi.

21 Dagga bissani suka biḍi sarki: Allah fa ya
ba su Shawulu ḍan Ḳaisi, mutum dagga irin
22 Binyamin, shekara arbaïn. Sa'anda ya tuḅe
shi, ya tada Dawuda shi zamma sarkin-
su; ya shaida shi kuma, ya che, Na samu
Dawuda ḍan Yassa, mutum gwalgwadon
zuchiyata, wanda za shi aika nufina duka.
23 Dagga chikkin tsatson wannan mutum
bissa ga alkawali Allah ya kawo ma
24 Israïla Mai-cheto, Isa: bayanda Yohanna
ya rigaya ya yi wa'azin baptismar tuba
ga dukan jama'ar Israïla, tun ba ya ba-
25 yanna ba. Yohanna kwa yana chikkin
gamma hidimassa, sai ya che, Kuna tsa-
mani ni minene? Ni ba shi ba ne. Amma
ku duba, wani yana zuwa bayana, ban issa
26 in kwanche takalman ḳaffafunsa. Ya ku
yan-uwa, yayan irin Ibrahim, da masu-
tsoron Allah da ke chikkinku, a-garemu
27 an aiko da maganar wannan cheto. Gam-
ma mazamna chikkin Ḳuddus, da haki-
mansu, da shi ke ba su san shi ba, ba su

kwa san zantatukan Annabawa ba wa-
ḍanda a ke karatunsu kowanne assabachi,
suka chikka su yayinda suka hukumta shi.
28 Ko da shi ke kuma ba su sami illa ta mu-
tuwa gareshi, duk da hakka suka roḳi
29 Bilatus a kashe shi. Sa'anda suka chikka
dukan abin da aka rubuta a-kansa kuma,
suka sabkadda shi dagga gungume, suka
30 aje shi chikkin kabari. Amma Allah ya
31 tashe shi dagga matatu : kwanaki dayawa
kuma yana bayanne ga mutane waḍanda
suka zo tare da shi dagga Galili zuwa
Ḳuddus ; waḍannan kwa yanzu shaidunsa
32 ne ga jama'a. Mu kwa muna kawo maku
bishara ta alkawalin da aka yi ma uban-
33 ninmu, Allah ya chikka shi ga yayanmu
yayinda ya tada Isa ; kammar da an
rubuta kuma a-chikkin zabura ta biyu ;
34 Kai Dana ne ; yau na haife ka. Zanchen
tashensa dagga matatu da ya yi fa, nan
gabba banda sauran komawa wurin ruḅe-
wa, ya yi magana hakka, Ni ba ku jejiyan-

ḳai masu-tsarki amintatu na Dawuda.
35 Gamma a-chikkin wata ẓabura ya faḍi
kuma, Ba za ka bari Mai-tsarkinka ya ga
36 ruḅa ba. Gamma Dawuda, bayanda ya
yi bautar tsarassa bissa shawarar Allah, ya
yi barchi, aka aje shi wurin ubanninsa, har
37 ya ga ruḅa: amma shi wanda Allah ya
38 tashe shi ba ya ga ruḅa ba. Ya ku yan-
uwa fa, ku sani, ta wurin wannan mutum
ana yi maku shelar gafarar zunubai; ta
39 wurinsa kuma kowanne mai-bada gaskiya
ya barata ga abu duka, waḍanda ba shi
yuwuwa ku barata ta wurin Attaurat ta
40 Musa. Ku maida hankali fa, kadda wan-
nan shi afko maku, da aka faḍi a-chikkin
Annabawa;

41 Ku duba, ku masu-renako, ku yi
mamaki, ku lalache;
Gamma ina aika wani aiki a-chikkin
kwanukanku,
Aikin da ba za ku gaskanta ba daḍai,
ko da wani ya faḍa maku shi.

42 Sa'anda suna fita, suka roḳe shi a faḍa
masu waḍannan magana rana assabachi
43 mai-zuwa. Ananan sa'anda jama'a suka
watse, dayawa dagga chikkin Yahudawa
da shigegu masu-ibada suka bi Bulus da
Barnaba : su kwa suna yi masu magana,
suna taitaya su su lizima chikkin alherin
Allah.

44 A-bissa rana assabachi da ke biye
birni ya kusa ya taru duka domin jin
45 maganar Allah. Amma sa'anda Yahuda-
wa suka ga taro mai-yawa, suka chikka
da kishi, suka musunche abin da Bulus ya
46 faḍi, suna yin saḅo. Amma Bulus da
Barnaba suka furta gabba gaḍi, suka che,
Wajib ne a fara faḍin maganar Allah a-
gareku. Da shi ka fa kun tunkuḍe ta
dagga wojenku, kun maida kanku ba
ku chanchanta rai na har abada ba,
ga shi fa, mun juya wojen Al'ummai.
47 Gamma hakka Ubangiji ya umurche mu,
chewa,

Na sanya ka domin hasken Al'ummai.
Domin kuma ka zamma cheto ga
iyakachin nisar duniya.

48 Sa'anda Al'ummai suka ji wannan, suka
yi murna, suka girmama maganar Allah :
iyakar waḍanda aka ḳadara ga rai na har
49 abada suka bada gaskiya. Maganar Uban-
giji kwa ta yadu chikkin iyakar ḳassan.
50 Amma Yahudawa suka kutta mata masu-
ibada yan dangi, da hakiman birni, suka
tada tsanani bissa Bulus da Barnaba, suka
51 fitarda su kan iyaka. Amma suka kar-
kaḍe masu ḳurar sawayensu, suka zo
52 Iḳoniya. Masu-bi suka chikka da farin-
chikki da Ruhu Mai-tsarki.

14 Ananan a-chikkin Iḳoniya suka shiga
tare chikkin majami'a ta Yahudawa,
suka yi magana har baban taro ḍagga
Yahudawa da Hellenawa suka bada gas-
2 kiya. Amma Yahudawa waḍanda ba su
yi jiyeye ba, suka kutta rayukan Al'um-

mai, suka ḅata tsakaninsu da yan-uwa.
3 Da daḍewa fa suka zamna, suna yin ma-
gana gabba gaḍi chikkin Ubangiji, shi ma
yana shaidar maganar alherinsa, yana
bada *iko* a yi alamu da al'ajibai ta wurin
4 hannuwansu. Amma tarun birni ya rabu
biyu; sashe yana bayan Yahudawa, sashe
5 kwa yana bayan Manzani. Sa'anda Al-
'ummai da Yahudawa gamme da mahu-
kumtansu suka taṣama yi masu wula-
6 kanchi, su jejefe su kuma, sai suka sami
labari, suka gudu zuwa biranin Lika'oni-
ya, da Listra, da Darba, da ḳassa da ke
7 kewoye; chan fa suka yi Bishara.

8 A-chikkin Listra akwoi wani mutum
yana zamne, mara-ḳarfin ḳaffafu, gurgu
ne tun dagga chikkin uwatasa, ba ya taḅa
9 taffiya ba. Wannan ya ji Bulus yana
magana: ya zurra masa ido, sa'anda kuma
ya ga yana da bangaskiya da za a warkad-
10 da shi, da babar muriya ya che, Tashi
tsaye bissa ḳaffafunka. Ya zaburra, ya

11 yi taffiya. Sa'anda taro suka ga abin da
Bulus ya yi, suka tada muriyassu, da
harshen Lika'oniya suna chewa, Alloli sun
sabko a-wurinmu da kammanin mutane.
12 Suka che da Barnaba Zafsa; Bulus kwa
suka che da shi Harmasa, gamma shi
13 magabbachi mai-zanche ne. Malami kwa
na Zafsa wanda wurin sujadassa yana
gabban birni, ya kawo shanu da dajiyar
fure zuwa ḳofofi, nufinsa shi yi sacrifice
14 gamme da taro. Amma lokachinda Man-
zanin, su Barnaba du Bulus, suka ji labari,
suka tsatsage tufafinsu, suka zaburra zuwa
wojen taro, suna tada muriya, suna chewa,
15 Ya ku malamai, donmi ku ke yin hakka?
Mu kuma mutane ne da tabi'a kammar
taku, muna kawo maku Bishara, ku juyo
ga barin waḍannan ḅarnache-ḅarnache
zuwa Allah mai-rai, wanda ya halita
samma da ḳassa da bahar, da abin da ke
16 chikkinsu duka: shi wanda a-chikkin za-
manin da sun wuche ya bar dukan al'um-

mai su yi taffiya chikkin nasu tafarku.
17 Amma ba ya bar kansa babu shaida ba,
da shi ke yana yin alheri, yana ba ku
ruwaye dagga samma da kwanukan ķoshi,
yana chikka zukatanku da abinchi da
18 farinchikki. Da waḍannan zantatuka
dakyar ya hana taro su yi masu sacri-
fice.

19 Amma waḍansu Yahudawa suka zo
dagga Anṭakiya da Iķoniya : sa'anda suka
rinjayi taro, suka jejefe Bulus, suka janye
shi bayan birni, tsamani su ke yi ya mutu.
20 Amma sa'anda masu-bi suka kewoye shi,
ya tashi a-tsaye, ya shiga chikkin birni;
washegari ya fita tare da Barnaba, suka
21 taffi Darba. Sa'anda suka yi wa'azin
Bishara ga wannan birni, har suka yi
masu-bi dayawa, suka koma Listra, da
22 Iķoniya, da Antakiya, suna ķafarfa rayu-
kan masu-bi, suna yi masu galgaḍi su
tabatta a-chikkin imani, kuma sai ta
wurin wahallai dayawa za mu shiga mul-

23 kin Allah. Sa'anda suka sanya masu
datiḅai a-chikkin kowache ekklisiya, ku-
ma suka yi addu'a da tatawu'i, suka
damḳa su ga Ubangiji, wanda suka bada
24 gaskiya gareshi. Suka ratsa Bisidiya,
25 suka zo Bamfiliya. Sa'anda suka faḍi
maganar chikkin Barjata, suka taffi Ata-
26 liya; daggachan suka taffi chikkin bahar
har Anṭakiya, wurinda aka damḳa su ga
alherin Allah sabada aikin da suka chikka.
27 Sa'anda suka zo, har suka tatara ekklisiya
wuri ḍaya, suka rataba dukan abin da
Allah ya yi a-wurinsu, da yada ya buḍe
ḳofar bangaskiya ga Al'ummai kuma.
28 Suka zamna kwanaki ba kaḍan ba tare da
masu-bi.

15 WAḌANSU muṭane kuma suka fito dagga
Yahudiya, suka zo suka kwoiya ma
yan-uwa, suna chewa, Im ba a yi maku
kachiya bissa ga al'adar Musa ba, ba shi
2 yuwuwa ku chira. Sa'anda Bulus da Bar-

naba suka yi jayeya da tanbambaya ba
kaḍan ba gamme da su, *yan-uwa* suka
sanya Bulus da Barnaba, da waḍansu
dagga chikkinsu, su taffi Ḳuddus wurin
Manzanin da datiḅai a-kan wannan ma-
3 tsalla. Su fa, bayanda ekklisiya ta yi masu
rakiya, suka ratsa Finiḳiya da Samariya,
suna bada labarin juyawar Al'ummai:
suka sa ma dukan yan-uwa farinchikki
4 mai-girma. Sa'anda suka zo Ḳuddus,
ekklisiya da Manzani da datiḅai suka
karḅe su, suka ba su labarin dukan abin
5 da Allah ya yi tare da su. Amma wa-
ḍansu mutane chikkin tafarkin Farisawa
musa-bada gaskiya suka tashi, suna che-
wa, Ya wajabba a yi masu kachiya, a yi
masu umurni kuma su kiyaye Attaurat ta
Musa.

6 Manzanin da datiḅai suka tataru
garin su duba chikkin wannan al'amari.
7 Bayanda aka yi ḳwanḳwanto dayawa,
Bitrus ya tashi tsaye, ya che masu,

Ya ku yan-uwa, kun sani tun da
daḍewa Allah ya zaḅe ni dagga chikkinku,
domin ta bakina Al'ummai su ji maganar
8 Bishara, su bada gaskiya. Allah kwa, da
ya san zuchiya, ya shaida su, da shi ke ya
ba su Ruhu Mai-tsarki kammar yada ya
9 ba mu kuma; tsakanin mu da su kuma
ba ya bambamta ba, yana tsarkake zuka-
10 tansu ta wurin bangaskiya. Yanzu fa
donmi ku ke gwoda Allah, da za ku sa ma
wuyan masu-bi yoke, wanda ubanninmu
11 da mu ba mu iya mu ḍauke shi ba? Amma
muna bada gaskiya za mu chira ta wurin
alherin Ubangiji Isa, kammar su kuma.

12 Dukan taro suka kawaita; suna jin
Barnaba da Bulus suna bada labarin alamu
da al'ajibai waḍanda Allah ya gudana ta
13 wurinsu chikkin Al'ummai. Bayanda suka
dena magana, Yaḳub ya amsa, yana chewa,

14 Ya ku yan-uwa, ku kassa kunne ga-
reni: Siman ya bada labari yada Allah ya

fara ziyarar Al'ummai, domin shi chirro
wata jama'a dagga chikkinsu domin su-
15 nansa. Zantatukan annabawa fa duka
suna mawafaka da wannan; kammar yada
an rubuta,

16 Bayan wannan in komo,
In sake gina bukar *sujada* ta Dawuda,
wada ta rushe;
In sake gina kuma kofanta,
In tashe ta:
17 Domin kingin mutane su nemi Uban-
giji,
Da dukan Al'ummai, waḍanda an
kirra sunana a-bissansu,
18 In ji Ubangiji, wanda yana aika
waḍannan abu da su ke sananu
tun dagga farkon duniya.

19 Domin wannan fa sharia'ta ke nan, kadda
mu nawaya ma waḍanda su ke juyowa
zuwa wurin Allah dagga chikkin Al'um-
20 mai; amma mu rubuta masu su hanu

dagga ķazamche-ķazamchen gumaka, da
fasikanchi, da abin da aka maķare, da
21 jini kuma. Gamma tun zamanin da
Musa yana da masu-wa'azinsa chikkin
kowanne birni, ana karatunsa chikkin
majami'u kowanne assabachi.

22 Sa'anan Manzanin da datiḅai, tare da
dukan ekklisiya suka ga ya yi kyau, su
zaḅi mutane dagga chikkin jama'arsu, su
aike su Antakiya tare da Bulus da Bar-
naba; su Yahutha, wanda ana che da shi
Barsaba, da Sila kuma, manya a-chikkin
23 yan-uwa: suka rubuta, *suka aike* ta
hannuwansu, chewa, Manzanin da yan-
uwa datiḅai zuwa yan-uwa da ke wojen
Al'ummai chikkin Antakiya da Suriya da
24 Kilikiya, gaisuwa: Da shi ke mun ji
waḍansu mutanen da suka fita dagga
wurinmu sun wahalshe ku da maganganu,
suna juyadda rayukanku; su kwa ba mu
25 yi masu wani umurni ba; mun ga ya yi
kyau, tun da zuchiyammu ta komo ḍaya,

mu zaḅi mutane mu aike su wurinku,
tare da masoyanmu Barnaba da Bulus,
26 mutane waḍanda sun kassai da ransu
domin sunan Ubangiji Isa Almasihu.
27 Mun aike Yahutha da Sila fa, waḍanda
za su faḍa maku da kansu zanchen nan
28 da baka. Gamma ya yi kyau ga Ruhu
Mai-tsarki, da mu kuma, kadda mu na-
waita maku wani abu gabba da waḍannan
29 wajibai ; ku hanu dagga abin da an yanka
ma gumaka, da jini kuma, da abin da an
maḳare, da fasikanchi ; idan kun tsare
kanku dagga waḍannan, ya yi maku
kyau. Ku zamna lafiya.

30 Su kwa, da aka salame su, suka zo
Antakiya ; bayanda suka tatara taro,
31 suka bada wasikan. Sa'anda suka ka-
ranta, suka yi murna sabada wannan
32 hanḳurazowa. Yahutha fa da Sila, da
shi ke su da kansu kuma annabawa ne,
suka yi ma yan-uwa galgaḍi da zantatuka
33 dayawa, suka ḳarfafa su. Bayanda suka

jima, aka salame su lafiya dagga wurin
yan-uwa, *su koma* wurin waḍanda suka
35 aike su. Amma Bulus da Barnaba
suka zamna chikkin Antakiya, suna
kwoiyasuwa, suna Bishara da maganar
Ubangiji, tare da waḍansu kuma da-
yawa.

36 Bayan yan kwanaki Bulus ya che
ma Barnaba, Bari mu koma yanzu mu
ziyarchi yan-uwa a-chikkin kowanne
birni inda muka yi shelar maganar
37 Ubangiji, mu ga yada su ke. Amma
Barnaba yana so shi ḍauki Yohanna tare
da su, wanda ana che da shi Marḳus.
38 Amma Bulus ba ya ga ya yi kyau ba a
ḍauke shi tare da su, wanda ya ja da
baya dagga wurinsu a-Bamfiliya, ba ya
39 taffi tare da su wurin aiki ba. Maḳagara
mai-zafi ta tashi, har suka rabu bambam
da juna, Barnaba ya ḍauki Marḳus tare
da shi, suka taffi chikkin jirgi zuwa Ḳu-
40 brus; amma Bulus ya zaḅi Sila, ya fita,

yan-uwa suna damḳa su ga alherin
41 Ubangiji. Ya ratsa chikkin Suriya da
Kilikiya, yana ḳarfafa ekklisiya.

16 YA zo Darba da Listra kuma: ga wani
mai-bi yana chan, sunansa Timotha-
wus, ḍan wata mache Ba-Yahudiya mai-
bada gaskiya; amma ubansa Ba-Helleni
2 ne. Shi kwa wannan, yan-uwa da ke
chikkin Listra da Iḳoniya suna koḍa shi.
3 Bulus yana so ya fita tare da shi; ya
ḍauke shi fa, ya yi masa kachiya sabada
Yahudawa da ke chikkin waḍanchan
wurare: gamma duka sun sani ubansa
4 Ba-Helleni ne. Suna nan, suna chikkin
taffiyarsu, suna bibiyan birani, suka yi
ta baba su hukumche-hukumche, wa-
ḍanda Manzani da datiḅai da ke chikkin
Ḳuddus suka hukumta, domin a kiyaye
5 su. Hakkanan ekklisiyai suka ḳarfafa
chikkin imani, yawansu yana ḳaruwa
kowache rana.

6 Kuma suka ratsa ḳassar Firijiya da
ḳassar Galaṭiya, gamma Ruhu Mai-tsarki
ya hana su faḍin maganar chikkin Asiya;
7 sa'anda suka zo daura ga Misiya, suka
ḍamri aniya su taffi chikkin Bithiniya;
8 amma Ruhun Isa ba ya bar su ba; suka
raḅi Misiya, kana suka zo Taruwas.
9 Da da dare wahayi ya bayanna ga Bulus;
Ga mutumen Makidoniya yana tsaye,
yana roḳonsa, yana chewa, Ka ḳetaro
10 zuwa Makidoniya, ka taimake mu. Sa-
'anda ya ga wahayin, nan-da-nan muka
nemi mu fita zuwa Makidoniya, muna
chewa Allah ne ya kirraye mu domin mu
yi masu Bishara.

11 Dagga Taruwas fa muka tashi, muka
fuskanta sosai zuwa Samothraki, washe-
12 gari kuma muka zo Niyabolis; daggachan
kwa zuwa Filibbi, wada ta ke birni, baba
ne dagga chikkin wannan fuska ta *kassar*
Makidoniya, colony ne *na Rome:* a-
chikkin birnin nan muka yi yan kwanaki,

13 muna zamne. Bissa rana assabachi muka
fita bayan birni a-bakin wani kogi, inda
mu ke tsamani akwoi wurin addu'a;
muka zamna, muka yi magana da mata
14 waḍanda suka taru. Wata mache kwa,
sunanta Lidiya, mai-seyarda turin shu-
naiya, ta birnin Thayatira, mai-sujada ga
Allah, ta ji mu: Ubangiji kwa ya buḍe
zuchiyatta, da za ta lura da abin da Bulus
15 yana faḍi. Sa'anda aka yi mata baptisma,
duk da iyalinta, ta roḳe mu, tana chewa,
Idan kun maishe ni da aminche ga Uban-
giji, ku zo gidana, ku zamna. Har ta
i mamu.

16 Ananan, muna chikkin taffiya za mu
wurin addu'a, sai wata yarinya, wada ta
ke da ruhu mai-duba, ta gammu da mu,
ta kan kawo ma iyayengijinta riba da-
17 yawa ta wojen dubanta. Ita fa da ta ke
bin bayan Bulus da mu, ta yi kururuwa,
tana chewa, Waḍannan mutane bayin
Allah Maḍaukaki ne, suna shaida maku

18 ṭafarkin cheto. Hakka ta ke yi har
kwanaki dayawa. Amma Bulus, domin
ransa ya ḅache ḳwarai, ya waiwaya,
ya che ma ruhun, Da sunan Isa Alma-
sihu ina umurche ka ka fito dagga
chikkinta. A-chikkin wannan sa'a fa ya
fito.

19 Amma sa'anda iyayengijinta suka
gani dalilin ribassu ya fita, suka kama
Bulus da Sila, suka janye su zuwa kasuwa
20 a-gabban hakimai, sa'anda suka kawo su
wurin mahukumta kuma, suka che, Wa-
ḍannan mutane, da su ke Yahudawa ne,
21 suna wahalda garinmu dayawa, suna
gwoda *mamu* al'adu waḍanda ba su
halatta garemu mu karḅa ba, ko kwa mu
kiyaye su, da shi ke mu Romawa ne.
22 Taro suka tasa masu gabba ḍaya: ma-
hukumta kwa suka tsatsage masu tufa-
finsu, suka yi umurni a duke su da sanduna.
23 Sa'anda suka duduke su da bugo dayawa,
suka jefa su chikkin kurkuku, suna ḳarfa-

fa ma mai-tsaron kurkuku shi tsare su da
24 kyau: shi dai, tunda ya chirro magana
mai-ḳarfi hakka, ya jefa su a-kurkuku na
chan chikki, ya labḍa ḳaffafunsu chikkin
25 turu. Amma wojen tsakkar dare Bulus
da Sila suna addu'a suna raira waḳa ga
Allah, yan kurkuku kwa suna kassa
26 kunne garesu; sai wata rawan ḳassa mai-
girma ta faru ba labari, har dukan jiga-
jigan kurkuku suka yi rawa: nan-da-nan
kwa dukan ḳofofi suka buḍe; maruru-
27 wan dukansu kuma suka zube. Mai-
tsaron kurkuku kwa da ya falka, yana
ganin ḳofofin kurkuku a-buḍe, sai ya
zari takobinsa, za ya kashe kansa, tsa-
mani ya ke yi yan kurkuku sun chere.
28 Amma Bulus ya kirra da babar muriya,
yana chewa, Kadda ka yi wa kanka
29 ḅarna: gamma dukanmu muna nan. Ya
kirra a kawo haske, ya yi tsalle, ya shiga,
yana rawan jiki domin tsoro, ya faḍi a-
30 gabban Bulus da Sila kuma, ya fishe su,

ya che, Ya ku shugabbannai, sai in yi
31 minene domin in chira? Suka che, Sai
ka bada gaskiya ga Ubangiji Isa, za ka
32 chira, da kai da mazowa gidanka. Suka
faḍa masa maganar Allah, tare da dukan
33 waḍanda ke chikkin gidansa. A-chikkin
wannan sa'a ta dare ya ḍauko su, ya
wanki miyaḳunsu; nan-da-nan aka yi
masa baptisma, duk da waḍanda ke nasa.
34 Ya kawo su chikkin gidansa, kuma ya sa
kaḅaki a-gabbansu, ya yi ta murna da
gaske, tare da gidansa duka, da shi ke sun
bada gaskiya ga Allah.

35 Amma sa'anda gari ya waye, ma-
hukumta suka aiḳe yan bulala, suna
chewa, a bar waḍannan mutane su taffi.
36 Sai mai-tsaron kurkuku ya faḍa ma
Bulus zanchen, yana chewa, Mahukumta
sun aike a bar ku ku taffi: yanzu fa ku
37 fito, ku taffi lafiya. Amma Bulus ya che
masu, Sun duke mu a-sarari, ba tare da
shari'a ba, mu kwa mutane Romawa ne,

kuma sun jefa mu a-chikkin kurkuku;
yanzu fa suna korammu a-ḅoye? hakika,
ba hakka ba; sai dai su zo da kansu, su
38 fishe mu. Yan bulala suka mayar ma
mahukumta da wannan magana: suka
ji tsoro, sa'anda suka ji su Romawa
39 ne; suka zo, suka roḳe su; sa'anda suka
fishe su, suka biḍa garesu su fita dagga
40 birni. Suka fita dagga kurkuku, suka
shiga chikkin gidan Lidiya: sa'anda suka
ga yan-uwa, suka yi masu ta'aziya, kana
suka tashi.

**17** SA'ANDA suka ratsa Amfibolis da Abo-
loniya, suka zo Tassalunika, inda
2 akwoi majami'a ta Yahudawa: Bulus
kwa ya shiga wurinsu, bissa ga aladatasa,
assabachi uku yana mahawara da su
3 dagga chikkin litatafai, yana buḍewa,
yana karfafawa, wajib ne ga Almasihu ya
sha wahalla, ya tashi kuma dagga matatu;
wannan Isa kuma, wanda ni ke yi maku

shelassa, *in ji shi*, Almasihu ne. Wa-
4 ḍansu a-chikkinsu suka rinjayu, suka
saji da Bulus da Sila ; dagga chikkin Hel-
lenawa masu-ibada kuma taro mai-yawa,
dagga chikkin mata kuma magabbata ba
5 kaḍan ba. Amma Yahudawa, domin
kishi ya taso masu, suka ḍauko waḍansu
ashararu dagga chikkin tatarmuka, sa'anda
suka tatara mutane dayawa kwa, suka
ḍimma birni ; suka tasa ma gidan Yason,
suna nema su fito da su wurin mutane.
6 Sa'anda ba su same su ba, suka jawo
Yason da waḍansu dagga chikkin yan-
uwa, suka kai su gabban mahukumtan
birni, suna tada muriya *suna chewa*,
Waḍannan *mutane* waḍanda sun birki-
7 tadda duniya, sun zo nan kuma ; Yason
kuma ya karḅe su : dukan waḍannan kwa
suna aikin da ke gaba da hukumchin
Ḳaisar, suna che akwoi wani sarki, Isa.
8 Suka tada hankalin taro da na mahukum-
9 tan birni, sa'anda suka ji wannan. Sa-

'anda suka chiro lamuni dagga wurin
Yason da sauran mutane, suka sakke su.
10 Nan-da-nan kwa yan-uwa suka aike
Bulus da Sila da da dare zuwa Biriya:
su kwa, lokachinda suka kai chan, suka
11 shiga majami'ar Yahudawa. Waḍannan
fa suka fi mutanen Tassalunika darajar
hali, da shi ke suka karɓi magana da
yardar rai, suna bin chikkin litatafai ko-
wache rana, *su gani* ko waḍannan al'a-
12 mura hakka su ke. Mutane dayawa fa
dagga chikkinsu suka bada gaskiya;
kuma dagga wojen mata da ke Hellenawa
magabbata, da maza kuma, ba kaḍan ba.
13 Amma Yahudawa na Tassalunika, sa'anda
suka sami labari Bulus ya yi shelar ma-
ganar Allah a-chikkin Biriya kuma, suka
zo chan kuma, suna kutta taro, suna ɓata
14 hankalinsu. Sa'annan yan-uwa suka
aike Bulus nan-da-nan shi taffi har bakin
bahar: amma Sila da Timothawus suka
15 zamna a-nan tukuna. Amma waḍannan

da suka yi ma Bulus rakiya suka kai shi
har Athina: sa'annan, da suka karḅi
umurni zuwa wurin Sila da Timothawus
su zo wurinsa da iyakachin hamzari, suka
tashi.

16 Ananan sa'anda Bulus yana jiransu
chikkin Athina, ruhunsa ya ḅache a-
chikkinsa, sa'anda ya ga birni yana chikke
17 da gumaka. Ya fa yi mahawara a-chikkin
majami'a tare da Yahudawa da masu-
ibada, a-chikkin kasuwa kuma kowache
rana da waḍanda suka gammu da shi.
18 Waḍansu kuma dagga chikkin Abiku-
riyawa da Riwaḳiyawa masu-biḍan hi-
kima, suka karro da shi. Waḍansu suka
che, Wannan mai-yawan sururu fa, mi
ya ke so ya faḍi? waḍansu kwa *suka che*,
Yana da alama na bayannawar baḳin
alloli: domin yana wa'azin Isa da ta-
19 shin *matatu*. Suka chirro shi, suka kai
shi tudun Mars, suna chewa, Ko mu a
samu sani ko minene sabuwar kwoiyasu-

wan nan, wada ka ke zanche da ita?
20 Gamma kana kawo waḍannan baḳin al-
'amura ga kunnuwanmu: mu fa muna
da nufi mu san baichin waḍannan abu.
21 (Su Athinawa fa da baḳi waḍanda suna
zamne a-nan, ba su da sukunin yin wani
abu, sai ko su jiyas ko kwa su ji wani
22 sabon abu.) Bulus kwa ya tsaya a-tsak-
kar tudun Mars, ya che,

Ya ku mutanen Athina, na gane kun
23 fai kiyaye tadodin addini. Gamma sa-
'anda ina wuchewa, ina lura da abin da
ku ke yi wa sujada *duka*, sai na iske kuma
wani gadon sadaka da wannan rubutu
gareshi, "A-WURIN WANI ALLAHN DA BA
A SANI BA." Wannan fa da ku ke yi
masa sujada a-jahilche, shi ni ke bayanna
24 maku. Allah wanda ya halita duniya da
abin da ke chikki duka, shi, da shi ke
Ubangijin samma da ḳassa, ba shi kan
zamna a-chikkin haikalu waḍanda a ke
25 aikawa da hannuwa; ba kwa da hannu-

wan mutane a ke yi masa bauta ba, sai
ka che yana da bukatar wani abu, da shi
ke shi da kansa yana ba kowa rai, da lum-
26 fashi, da abu duka; dagga ḍaya kwa ya
yi dukan al'umman mutane da za su
zamna bissa fuskar duniya duka, yana
sanya masu wakatai waḍanda ya ayanna,
27 da iyakar mazamninsu: domin su nemi
Allah, ko halama su a lalaba har su same
shi, shi kwa ba shi da nisa da kowanne
28 ḍayanmu: gamma chikkinsa mu ke ra-
yuwa, muna motsi, muna zammanmu;
kammar yada waḍansu dagga chikkin
mawaḳanku da kansu sun che, "Gamma
29 mu kuma zuriyassa ne." Da shi ke fa
mu zuriyar Allah ne, ba ya kamata mu
zachi Allantaka tana kamma da zinariya,
ko azurfa, ko duchi, abin da a kan ḳera
dagga chikkin dabarar mutum da ḳaginsa.
30 Kwanakin jahilchi fa Allah ya yi birin
da su; amma yanzu yana umurta mutane
dukansu chikkin kowanne wuri su tuba:

31 da shi ke ya sanya rana, inda za ya yi ma
duniya duka shari'a mai-adilchi ta wurin
mutum wanda ya ḳadara; wannan fa ya
bada shaidassa ga mutane duka, yayinda
ya tashe shi dagga matatu.
32 Ananan sa'anda suka ji zanchen
tashin matatu, waḍansu suka yi ba'a:
amma waḍansu suka che, Mu ḳara jin
bakinka tukuna a-kan wannan zanche.
33 Hakkanan fa Bulus ya fita dagga chikkin-
34 su. Amma waḍansu mutane suka manne
masa, suka bada gaskiya: a-chikkinsu ga
Diyonisiyus Ba-Ariyabagi, da wata mache,
sunanta Damaris, da waḍansu kuma tare
da su.

18 BAYAN wannan ya tashi dagga Athina
2 ya zo Korinthos. Ya iske wani Ba-
Yahudi, sunansa Akila, asalinsa Ba-
Bunṭi, sabon zuwa ne dagga Italiya,
tare da matatasa Biriskilla; domin Ku-
ludiyus ya umurta dukan Yahudawa

su fita Rome: ya zo wurinsu; kuma
3 domin sana'assu ḍaya che, ya zamna
tare da su, suna ta aiki; gamma sa-
4 na'assu yin lema che. Yana nan yana
mahawara chikkin majami'a kowanne
assabachi, yana nema ya rinjaya Yahu-
dawa da Hellenawa.

5 Amma sa'anda Sila da Timothawus
suka taffo dagga Makidoniya, Bulus ya
takure da magana, yana shaida ma Yahu-
6 dawa Isa Almasihu ne. Sa'anda suka yi
tsayeya, suka yi saḅo kuma, ya kakaḅe
tufafinsa, ya che masu, *Alhakin* jininku
yana bissa kanku; ni na barata: dagganan
7 gabba zan taffi wurin Al'ummai. Ya
tashi dagganan fa, ya shiga chikkin gidan
wani mutum sunansa Tita Yustus, mai-
sujada ne ga Allah, wanda gidansa yana
8 gwamache da majami'a. Karisbus kuma,
shugabban majami'a, ya bada gaskiya ga
Ubangiji tare da gidansa duka; mutane
dayawa kuma dagga chikkin Korinthi-

yawa sa'anda suka ji, suka bada gaskiya,
9 aka yi masu baptisma. Ubangiji ya yi
ma Bulus magana da da dare chikkin
wahayi, *ya che*, Kadda ka ji tsoro, amma
10 ka yi magana, kadda ka yi shuru : gamma
ni ina tare da kai, ba mutumen da za shi
tasa maka garin shi chiwuche ka : gamma
ina da mutane dayawa a-chikkin wannan
11 birni. Ya zamna shekara guda da wata
shidda, yana kwoiyasuwa da maganar
Allah a-wurinsu.

12 Amma a-chikkin zamanin da Galiyon
yana mai-mulkin Aḳaïya, Yahudawa suka
tasa ma Bulus gabba ḍaya, suka kawo shi
13 gabban dakalin shari'a, suna chewa, Wan-
nan mutum yana rinjaya mutane su yi
14 ma Allah sujada hilafin Attaurat. Amma
sa'anda Bulus za ya buḍe bakinsa,
Galiyon ya che ma Yahudawa, Da a che
zanchen zalumchi ne ko kwa na mugun-
yar ḳeta, ku Yahudawa, doïle sai in jimre
15 da ku : amma idan tantambaya ne a-kan

kalmomi da sunayi, da Attauran nan taku,
sai ku duba abinku; ni ba ni so in zamma
16 mai-rabewan waḍannan al'amura. Ya
kore su dagga gabban dakalin shari'a.
17 Dukansu fa suka kama Sustanis, hakimin
majami'a, suka duduke shi a-gabban
dakalin shari'a: amma Galiyon ba ya kula
da dukan waḍannan abu ba.

18 Bayan wannan Bulus, sai da ya ḳara
zamna kwana dayawa tukuna, ya yi ban
kwana da yan-uwa, ya taffi chikkin jirgi
daggachan zuwa Suriya, da Biriskilla da
Akila kuma tare da shi; bayanda ya
rigaya ya aske kansa a-chikkin Kanḳiriya:
19 gamma yana da bakanta. Suka zo Afisus,
ya bar su chan; amma shi da kansa ya
shiga majami'a, ya yi mahawara da Yahu-
20 dawa. Sa'anda suka roḳe shi shi ḳara
21 zamma, ba ya yarda ba; amma ya yi
ban kwana da su, yana chewa, In Allah
ya yarda, ni komo wurinku, kana ya fita
22 Afisus. Sa'anda ya sabka chikkin Ḳai-

sariya, ya taffi ya gaida ekklisiya, kana
23 ya taffi Antakiya. Bayanda ya jima a-
chan, ya tashi, ya yi taffiya chikkin iya-
kar ḳassar Galatiya da Firijiya kuma bi da
bi; yana ḳarfafa masu-bi duka.

24 Ananan wani Ba-Yahudi, sunansa
Abulos, asalinsa Ba-Iskandari, mutum
mai-hikima, ya zo Afisus; yana da iko
25 a-chikkin Litatafai. Wannan mutum an
rigaya an sanashe shi a-chikkin tafarkin
Ubangiji; shi kwa domin yana da zaḟin
himma a-ruhu, ya yi ta zanche, yana
kwoiyasuwa a-ḳan zanchen Isa a-hankali,
baptismar Yohanna kaḍai ya ke sane da
26 ita: ya fara yin magana gabba gaḍi a-
chikkin majami'a. Amma sa'anda Biris-
killa da Akila suka ji shi, suka ḍauko shi,
suka ḳara buḍe masa tafarkin Allah a-
27 hankali. Sa'anda yana nufi ya zarche
zuwa Aḳaïya, yan-uwa suka ḳarfafa masa
zuchiya, suka rubuta zuwa wurin masu-bi
su karḅe shi: shi kwa sa'anda ya isso

ya yi taimako dayawa ga waḍanda suka
28 bada gaskiya ta wurin alheri: gamma da
ḳarfi ya kayasda Yahudawa, a-sarari fa,
yana bayannawa dagga Litatafai Isa
Almasihu ne.

19 ANANAN sa'anda Abulos yana chikkin
Korinthos, Bulus, bayanda ya ratsa
sassai, ya zo Afisus, ya iske waḍansu
2 masu-bi: ya che masu, Sa'anda kuka
bada gaskiya, kuka karḅi Ruhu Mai-
tsarki? suka che masa, Aa, ba mu ko ji
3 akwoi Ruhu Mai-tsarki. Ya che, Zuwa
chikkin mi aka yi maku baptisma? Suka
4 che, Chikkin baptismar Yohanną. Bulus
ya che, Yohanna ya yi maku baptisma
da baptismar tuba, yana che ma mutane,
su bada gaskiya ga wanda ya ke zuwa
5 bayansa, wato Isa ke nan. Sa'anda suka
ji wannan, aka yi masu baptisma chikkin
6 sunan Ubangiji Isa. Sa'anda Bulus ya
ḍibiya masu hannuwansa, Ruhu Mai-

tsarki ya jiḍo bissansu ; suka yi magana
7 da harsuna, suka yi annabchi. Dukansu
wojen mutum goma sha biyu ne.
8 Ya shiga chikkin majami'a, wojen
wata uku kuma yana magana gabba gaḍi,
yana mahawara, yana rinjayassu a-kan
9 *al'amura na* wojen mulkin Allah. Amma
sa'anda waḍansu suka taurare, suka ḳi
biyeya, suna zagen Tafarkin a-gabban
taro, ya fita dagga wojensu, ya kaḍaita
masu-bi, kowache rana yana mahawara
10 chikkin makarantar Tirannus. Wojen
shekara biyu a ke yin wannan; har
dukan mazamna chikkin Asiya suka ji
maganar Ubangiji, da Yahudawa da Hel-
11 lenawa. Allah kuma ya yi waḍansu
12 alamu dabam ta hannuwan Bulus ; har
ya zamma aka ḍauka adikai ko yan ma-
kurru dagga jikinsa, aka kai wa marasa-
lafiya, chiwuchi-chiwuchi kwa suka rabu
da su, miyagun ruhohi kuma suka fita.
13 Amma waḍansu mutane a-chikkin Yahu-

dawa, masu-yawon ķassa, matsibbata,
suka ḍauka wa kansu su ambache sunan
Ubangiji Isa bissa waḍanda su ke da
miyagun ruhohi, suna chewa, Na rantsi
maka da Isa wanda Bulus yana wa'azinsa.
14 Ga mutum bakwoi yayan wani wai shi
Lisakawa, Ba-Yahudi, baba ne wurin
15 malamai, suna yin wannan. Sai mugun
ruhu ya amsa ya che masu, na sansanche
Isa, na san Bulus kuma, amma wanene
16 ku? Mutumen kwa wanda mugun aljan
yana chikkinsa, ya tumma a-bissansu, ya
rinjaye su duka, ya kashe su, har suka gudu
dagga chikkin gidan nan huntaye, rau-
17 nanu. Wannan kwa ya zamma sanane
ga mutane duka, da Yahudawa da Hel-
lenawa, waḍanda su ke zamne a-chikkin
Afisus; tsoro kwa ya afko masu duka,
sunan Ubangiji Isa kuma ya ḍaukaka.
18 Mutane dayawa kuma dagga waḍanda suka
bada gaskiya suka zo, suna faḍi a-sarari,
19 suna bayanna ayukansu. Waḍansu kwa

ba kaḍan ba dagga masu-yin sihiri suka
tatara litatafansu, suka ḳone su a-gabban
jama'a: suka yi lisafin kurḍinsu, suka
iske shi a-bakin azurfa zambar hamsin.
20 Hakkanan maganar Ubangiji ta yawaita
da iko ḳwarai, ta yi nassara.

21 Ananan bayan waḍannan al'amura
suka chikka, Bulus ya ḳudurta a-ransa
shi taffi Ḳuddus, bayanda ya ratsa Maki-
doniya da Aḳaïya, yana chewa, Ni, ba-
yanda na je chan, doïle sai in ga Rome
22 kuma. Ya aike mutum biyu dagga
chikkin waḍanda su ke yi masa hidima,
su taffi Makidoniya, su Timothawus da
Arastus, shi kwa da kansa ya zamna
chikkin Asiya tukuna.

23 Chikkin wannan lokachi kwa rigima
ba kaḍan ba ta tashi sabada Tafarkin.
24 Gamma wani mutum wai shi Dimitriyus,
maḳerin azurfa, wanda ya kan sifanta
haikalun Artemis da azurfa, yana kawo

25 ma maḳera chiniki ba kaḍan ba; ya
tara su duka da ma-aikatan wannan
irin sana'a, ya che, Ya ku mazaje, kun
sani ta wurin wannan sana'a mu ke samun
26 wadatanmu. Kuna gani, kuma kuna ji,
ba chikkin Afisus kaḍai ba, amma kaḍan
ya rege a-chikkin Asiya duka, wannan
Bulus ya rinjaya mutane, ya juyadda su
dayawa, yana chewa, waḍannan da han-
27 nuwa su ke yi ba allohi ba ne: ba kwa
wannan sanna'armu kaḍai ke chikkin
hatsari za ta zamma abin renako ba;
amma har da haikalin Artemis babar
gumkiya za a maishe shi ba komi ba, za
a kwa tuḅe ta dagga girmanta, ita wada
dukan Asiya da duniya ke yi mata sujada.
28 Sa'anda suka ji wannan, suka chikka da
fushi, suka tada muriya, suna chewa,
29 Artemis ta Afisus mai-girma che. Du-
kan birni kwa ya chikka da rigima: du-
kansu gabba ḍaya suka sheḳo a-guje
zuwa wurin kallo, bayanda suka rigaya

suka kama Gayos da Aristarkus, Maki-
doniyawa, abokan taffiya na Bulus.
30 Sa'anda Bulus yana nufi ya shiga chikkin
31 mutane, masu-bi suka hana shi. Wa-
ḍansu kuma dagga chikkin manyan haki-
mai na Asiya, da shi ke abokansa ne, suka
aike a-gareshi, suna roḳonsa kadda shi
32 lamunta ya zo wurin kallo. Waḍansu fa
suka yi kururuwa suna faḍin wani abu,
waḍansu kuma wani abu dabam: gamma
taro ya ruruḍe; yawanchi ba su san bai-
33 chin taruwassu ba. Aka fisgo Iskandari
dagga chikkin taro, Yahudawa suna tura
shi gabba. Iskandari fa ya yi nuni da
hannu, za shi yi ma jama'a magana ta
34 kariyar kansa. Amma sa'anda suka
sansanche shi Ba-Yahudi ne, dukansu
baki ḍaya suka yi ta kururuwa wojen
sa'a biyu, *suna chewa*, Artemis ta Afisus
35 mai-girma *che*. Sa'anda marubuchin gari
ya natsadda taro, ya che, Ya ku mazajen
Afisus, inna mutum wanda ba ya sani

ɓirnin Afisawa shi ne mai-tsaron haikali
na Artemis baba, da na sura kuma wada
36 ta faḍo dagga Zafsa? Da shi ke fa wa-
ḍannan al'amura ba su musuntuwa, ya ka-
mata ku yi shuru, kadda a yi wani abu
37 da garaje. Gamma kun kawo waḍannan
mazaje a-wurin nan, ṣu kwa ba ɓarayin
haikalu ba ne, ba kwa masu-saɓon
38 gumkiyammu kuma. Idan fa Dimitriyus
da makera waḍanda ke tare da shi suna
da magana gamme da kowanne mutum,
gidajen shari'a a-buḍe su ke, mahukumta
kuma suna nan: bari su kawo ḳarar juna.
39 Amma idan wani abu ku ke biḍa dagga
fuskar waḍansu al'amura, za a shar'anta
shi a-chikkin fadan da ke taruwa kullum.
40 Gamma hakika muna chikkin hatsari za
a kai ḳarammu a-kan wannan hargitsi
na yau, ba kwa hujassa: a-kansa fa ba
za mu iya kawo hamzari na wannan taro
ba. Sa'anda ya faḍi hakka ya salami
taro.

20 SA'ANDA aka dena rigima, Bulus ya
aike a kirrawo masu-bi, ya yi masu
galgaḍi, kana ya yi salama da su, ya
2 tashi za shi Makidoniya. Sa'anda ya
bibiya chikkin waḍanchan sassai, ya kwa
yi masu galgaḍi dayawa, sa'annan ya zo
3 chikkin Hellas. Sa'anda ya yi wata uku
a-nan, Yahudawa kwa suka ḳulla makida
a-kansa, lokachinda yana shirin hawa
jirgi zuwa Suriya, ya kulle shawara za ya
4 koma ta hanyar Makidoniya. Sobatarus
Ba-Biriyi, ḍan Burrus, da Arastarkus, da
Sakundus na wojen Tassaluniyawa, da
Gayus Ba-Darabi, da Timothawus, dagga
wojen Asiya kuma Tikikus da Trofimus,
suka yi masa rakiya, har zuwa Asiya.
5 Amma waḍannan suka rigaye mu *har*
6 suna jiranmu a-chikkin Taruwas. Muka
fita Filibbi a-chikkin jirgi bayan kwana-
kin Paska, a-chikkin kwana biyar muka
zo wurinsu a Taruwas; muka kwana
bakwoi chan.

7 A-bissa rana ta fari ga bakwoi, sa-
'anda muka taru garin kakaryawar gu-
rasa, Bulus ya yi masu hutuba, yana da
niyar tashi washegari; ya tsawanta zan-
8 chensa har tsakkar dare. Akwoi fitillu
dayawa kwa a-chikkin soro inda muka
9 taru. Wani sarmayi kuma, wai shí Afti-
kos, yana zamne a-chikkin taga, barchi
mai-nauyi ya rinjaye shi; sa'anda Bulus
yana ķara yin hutuba tukuna, *sarmayin*,
domin barchi ya rinjaye shi, ya faḍo
dagga beni na uku, aka ḍauko shi ma-
10 tache. Sai Bulus ya sabko, ya faḍo
bissansa, ya rungume shi, yana chewa,
Kadda ku yi ḍimi; gamma ransa yana
11 chikkinsa. Sa'anda ya hawo kuma, ya
karya gurasa, ya chi, ya jima kuma yana
zanche da su dayawa, har zuwa alfijir,
12 kana ya tashi. Suka zo da sarmayin yana
da rai, suka sami ta'aziya ba kaḍan ba.

13 Amma mu, da muka rigaya tashi zuwa
jirgi, muka hawo jirgi zuwa Assos,

da nufi mu karḅi Bulus a-chan: gamma
hakka shi da kansa ya sanya, nufinsa
shi da kansa shi yi taffiya da ḳaffa.
14 Sa'anda ya gammu da mu fa a Assos,
muka karḅe shi, muka zo Mitilini.
15 Daggachan kuma muka tashi, washegari
muka zo daura ga Kiyos; washegari kuma
muka biya ta Samos; washegari kuma
16 muka zo Militus. Gamma Bulus ya ku-
durta za ya wuche Afisus chikkin jirgi,
domin kadda jinkiri ya same shi chikkin
Asiya; gamma yana hamzari, shi yi ranar
Pentecost a-chikkin Ḳuddus, idan ya
yuwu a-gareshi.

17 Dagga Militus kuma ya aike zuwa
Afisus, ya kirrawo datiḅan ekklisiya.
18 Sa'anda suka zo wurinsa, ya che masu,

Ku da kanku kun sani, tun rada na
fara sa ḳaffa chikkin Asiya, irin zamman
19 da na yi tare da ku dukan kwanaki, ina
bautar Ubangiji da iyakachin tawali'u da

hawaye, da tajaribi kuma da suka same
20 ni ta wojen makidai na Yahudawa: *Kun
sani kuma* ban ji nauyin bayanna maku
kowanne abu mai-anfani, gida gida ni ke
21 bin ku, ina kwoiya maku a-sarari, ina
shaida ga Yahudawa da Hellenawa tuba
zuwa ga Allah, da bangaskiya ga Ubangi-
22 jinmu Isa Almasihu. Yanzu dai, ga ni,
ina taffiya a-ḍamre ga ruhuna zuwa
Ḳuddus, ban san abin da za ya same ni
23 ba a-chan: sai dai Ruhu Mai-tsarki yana
shaida mani a-chikkin kowanne gari,
yana chewa sarḳoḳi da wahalche-wahalche
24 suna jirana. Amma ban maida raina
wani abu ba, kammar abin tamani a-
gareni, bissa ga in chikka taffiyata, da
hidima kuma wada na karɓa dagga wurin
Ubangiji Isa, in shaida Bishara ta alherin
25 Allah ke nan. Yanzu dai, ga shi, na sani
ku duka, waḍanda ina shishuḍawa tsaka-
ninku ina wa'azin mulkin *Allah*, ba za ku
26 ḳara ganin fuskata ba. Domin wannan

na shaida maku yau, ni kuḅutache ne
27 dagga jinin dukan mutane. Gamma ban
ji nauyin bayanna maku dukan shawarar
28 Allah. Ku tsare kanku, da dukan garki
kuma, wanda Ruhu Mai-tsarki ya sanya
ku shugabbani a-chikki, garin ku kiyaye
ekklesiyar Allah, wada ya seyi da jini
29 nasa. Na sani bayan tashina kyarketai
masu-zafin hali za su shiga a-wurinku,
30 ba za su kewoye ma garki ba; dagga
chikkin tsakkarku kuma mutane za su
tashi, suna faḍin karkatatun zantatuka,
31 domin su janye musu-bi bayansu. Do-
min wannan fa ku yi tsaro, kuna tunawa
shekara uku ban fasa yi maku galgaḍi tare
da hawaye, kowanne ḍayanku dare da
32 rana. Yanzu fa na damḳa ku ga Allah,
da maganar alherinsa, wada tana da iko
ta gina ku, ta ba ku gado tare da dukan
33 waḍanda ke tsarkakaku. Ban yi ḳyashin
azurfar kowa, ko zinariya, ko tufafi.
34 Ku da kanku kun sani waḍannan hannu-

wa suka yi aikin bukataina, har da wa-
35 ḍanda suna tare da ni. A-chikkin abu
duka na yi maku gurbi, da ehar kanku
hakkanan ya kamata ku taimaki marasa-
ḳarfi, ku tuna kuma da kalmomin Ubau-
giji Isa, da ya faḍi da kansa, Bayasuwa
ta fi karḅa albarka.

36 Sa'anda ya faḍi wannan, ya dur-
37 ḳussa, ya yi addu'a da su duka. Duka
suka yi kuka mai-zafi, suka faḍa ma
38 wuyan Bulus, suna sumbatasa, yawanchin
baḳinzuchiya da su ke yi domin kalma ne
wada ya faḍi, chewa, ba za su ḳara ganin
fuskatasa ba. Suka raka shi kuma zuwa
wurin jirgi.

21 ANANAN sa'anda muka rabu da su,
muka tashi kuma, muka taffi sosai har
zuwa Kos, washegari kuma *muka zo*
Rodusa, daggachan kuma har Batara:
2 sa'anda muka iske wani jirgi yana ḳeta-
rewa zuwa Finiḳiya, sai muka hawo

3 chikkinsa, muka tashi. Da muka tsin-
kaye Ḳubrus, muka bar ta a-hagu, muka
taffi zuwa Suriya, muka sabka a Sur:
gamma chan jirgi za ya sabki kayansa.
4 Da muka iske masu-bi, muka zamna a-
wurin kwana bakwoi: waḍannan kwa
suka faḍa ma Bulus ta wurin Ruhu, ba
5 za ya sa ḳaffa chikkin Ḳuddus. Sa'anda
muka chikka kwanakin nan, muka fita,
muka kama taffiyarmu; su duka fa, da
matansu da yayansu, suka yi mamu
rakiya, har bayan birni: muka dur-
ḳussa bissa gefin bahar, kana muka yi
6 addu'a, muka yi salama da juna; mu
muka hawo jirgi, su suka koma gida.

7 Dagga Sur, sa'anda muka gamma
taffiya, muka kawo Butolimayis; muka
gaida yan-uwa, muka zamna a-wurinsu
8 kwana ḍaya. Washegari muka fita, muka
zo Ḳaisariya: da muka shiga gidan Filib-
bus, mai-Bishara, wanda shi ke ḍaya a-
chikkin su bakwoi, muka zamna wurinsa.

9 Wannan mutum fa yana da yaya mata
fuḍu, buduruwai ne, suna annabchi.
10 Muna nan zamne yan kwanaki, sai wani
annabi, sunansa Agabus, ya zo dagga
11 Yahudiya. Sa'anda ya zo wurinmu, ya
ḍauki ḍamarar Bulus, ya ḍamri ķaffafun
da hannuwan kansa, ya che, In ji Ruhu
Mai-tsarki, Hakkanan Yahudawa a-chik-
kin Ķuddus za su ḍamri mai-ḍamaran nan,
su bashe shi kuma chikkin hannuwan
12 Al'ummai. Sa'anda muka ji wannan,
da mu da waḍanda su ke na garin nan,
muka roķe shi kadda ya taffi Ķuddus.
13 Sa'annan Bulus ya amsa, Mi ku ke yi,
kuna kuka kuna karya zuchiyata?
gamma ni a-shiriye ni ke ba domin in sha
ḍamri kaḍai ba, amma har in mutu kuma
a-chikkin Ķuddus sabili da sunan Ubangiji
14 Isa. Sa'anda ya ķi rinjayuwa, muka dena,
muna chewa, Sai abin da Ubangiji ya nufa.

15 Bayan waḍannan kwanaki kuma
muka kimtsa kayanmu, muka taffi Ķud-

16 dus. Waḍansu kuma a-chikkin masu-bi
na wojen Ḳaisariya suka taffi tare da
mu, suna kawo tare da su wani daḍaḍen
mai-bi, ana che da shi Manason Ba-
Ḳubrusi, wanda za mu sabka a-wurinsa.
17 Sa'anda muka zo Ḳuddus, yan-uwa
18 suka karḅe mu da farinchikki. Washe-
gari kuma Bulus ya shiga tare da mu
wurin Yaḳub; dukan datiḅai kuma suna
19 wurin. Sa'anda ya gaishe su, ya ba su
labari jeri jeri al'amuran da Allah ya
aikata chikkin Al'ummai ta wurin hidi-
20 massa. Su kwa, sa'anda suka ji, suka
girmama Allah; suka che masa, Ka gani,
ḍan-uwa, mutane dagga chikkin Yahu-
dawa waḍanda sun bada gaskiya sun fi
zambar nawa; dukansu kuma suna da
21 kishi domin Attaurat: an ambache ka a-
wurinsu kwa, chewa, kana kwoiya ma
Yahudawa duka waḍanda suna chikkin
Al'ummai su ridda dagga Musa, kana
faḍa masu kadda su yi ma yayansu

22 kachiya, kadda kwa su bi tadodi. Ḳaḳa
23 ke nan fa ? lalai su a ji ka zo. Sai ka yi
wannan fa da muna che maka: Muna
da mutum fuḍu waḍanda suna da bakanta
24 a-kansu; ḍauki waḍannan, ka tsarkake
kanka tare da su, ka lamunche bissa
garesu, domin su aske kawunansu: dukan
mutane fa za su sani ambatonka da aka
yi masu babu gaskiya a-chikki; amma
kai da kanka kana takawa da natsuwa,
25 kana kiyaye Attaurat. Amma ga zan-
chen Al'ummai waḍanda sun bada gas-
kiya, muka rubuta masu, muka hukumta
su tsare kansu dagga abin da aka yanka
ma gumaka, da jini kuma, da abin da
26 aka maḳare, da kuma fasikanchi. Sa-
'annan Bulus ya ḍauki mutanen nan,
washegari kuma ya shiga chikkin haikali,
yana tsarkake kansa tare da su, yana
sannasda chikkawar kwanukan tsarka-
kewa, har lokachinda aka yi baiko bissa
kowanne ḍaya a-chikkinsu.

27 Sa'anda kwanakin nan bakwoi suka
kusa chikka, Yahudawa na Asiya, da suka
gan shi chikkin haikali, suka kutta dukan
28 taro, suka sa masa hannuwa, suna tada
muriya, *suna chewa*, Ya ku mazajen
Israïla, ku yi gudumuwa: wannan mutum
shi ne, wanda yana kwoiya ma dukan
mutane koinna maganar ḅatanchi bissa
jama'an, da Attaurat da wannan wuri:
har kuma ya shigadda waḍansu Helle-
nawa a-chikkin haikali, ya ḳazamtarda
29 wurin nan mai-tsarki. Gamma sun ri-
gaya sun ga Turofimus Ba-Afisus tare da
shi chikkin birni, suna kwa tsamani shi
ne Bulus ya kawo shi chikkin haikali.
30 Dukan hankalin birni ya tashi, mutane
suka taru a-guje: suka kama Bulus, suka
janye shi bayan haikali: kana nan-da-
31 nan aka kukuble ḳofofi. Suna chikkin
nema su kashe shi, sai baban zarmai ya
sami labari birnin Ḳuddus duka ta ruḍe.
32 Nan-da-nan ya ḍauki yan yaḳi da shugab-

banninsu, ya sheḳo masu a-guje: su kuma,
sa'anda suka ga baban zarmai da yan
33 yaḳi, suka dena dukan Bulus. Sa'annan
baban zarmai ya guso, ya kama shi, ya
umurta a ḍamre shi da saraḳa biyu; ya
tambaya kuma ko wanene shi, da ko
34 minene ya yi. Waḍansu a-chikkin taro
suka yi kururuwa *suna faḍin* wani abu,
waḍansu kuma wani abu dabam: sa'anda
ya rasa abin tabattasuwa sabada haya-
niya, ya umurta a-kai shi chikkin kagara.
35 Da ya zo bissa matakai, ya zamma sabada
zafin tsanani na taro yan yaḳi suka ḍauke
36 shi; gamma taron mutane suna bin ba-
yansu, suna kururuwa, A kawasda shi.
37 Da za a shigadda Bulus chikkin
kagara, ya che ma baban zarmai, Ko
a yarda mani in yi maka magana? Ya
38 che masa, Kana jin Hellenanchi? Ko
ba kai ne Ba-Masarin nan ba, mai-
kuttadda mazaje arba na Masu-kissan
kai, wanda ya kai su jeji domin tayasuwa

tun waḍannan kwanaki ba su yi ba ?
39 Amma Bulus ya che, Ni Ba-Yahudi ne,
na Tarsus chikkin Kilikiya, mazowa birni,
*birnin* da shi ke ba koma baya ba : ina
roḳonka fa, ka yarda mani in yi ma jama'a
40 magana. Sa'anda ya yarda masa, Bulus
ya yi nuni da hannu wojen mutane, yana
tsaya bissa matakin soro ; sa'anda aka yi
shuru da gaske, ya yi masu magana da
harshen Ibraniyawa, yana chewa,

22 YA ku, yan-uwa da ubanni, ku ji kari-
yar kaina da ni ke yi maku yanzu.

2 Sa'anda suka ji yana yi masu magana
da harshen Ibraniyawa, suka daḍa shuru :
ya kuma che,

3 Ni Ba-Yahudi ne, a-chikkin Tarsus
na Kilikiya aka haife ni, amma aka
gwoiye ni a-chikkin wannan birni, a-wurin
sawayen Gamalaïl, aka sannashe ni bissa
ga daidaitachen tafarki na shari'ar uban-

ninmu, ina kwa da kishi domin Allah,
kammar yada ku ke dukanku yau: kuma
4 na tsananta wannan Tafarki har ga mu-
tuwa, ina ḍamren maza da mata, ina kai
5 su chikkin kurkukai. A-kan wannan
baban liman da dukan taron datiḅai
suna shaidata: dagga wurinsu kuma na
amso takardu zuwa yan-uwa, na taffi
kuma zuwa Dimashḳa, domin in ḍauki
waḍanda su ke chan, in kai su Ḳuddus a-
6 ḍamre, domin a yi masu hukumchi. Ana-
nan kwa ina chikkin taffiya, na kusato
Dimashḳa, a-wojen tsakkar rana, ba
labari sai baban haske dagga samma ya
7 walḳata daura gareni. Na faḍi ḳassa, na
ji muriya tana che mani, Shawulu, Sha-
8 wulu, donmi ka ke tsanantata? Na
yi amsa, Wanene kai, ya Ubangiji?
Ya che mani, Ni ne Isa Ba-Nazarat,
9 wanda ka ke tsanantawa. Su waḍanda
ke tare da ni, haske suka duba, amma ba
su ji muriyar wanda ya yi mani magana,

10 ba. Kuma na che, Mi zan yi, ya Uban-
giji? Ubangiji ya che mani, Ka tashi,
ka taffi chikkin Dimashḳa, chan za a faḍa
maka zanchen dukan abin da an sanya
11 maka ka yi. Ananan fa da ban iya gani
ba sabada kwarjinin hasken nan, na zo
chikkin Dimashḳa; waḍanda suna tare
12 da ni suna ja mani gora. Sai wani, wai
shi Hananiya, mai-ibada bissa ga At-
taurat, wanda dukan Yahudawa da su ke
13 zamne a-chan suna shaidassa, ya zo
wurina, ya tsaya daura da ni, ya che mani,
Ḍan-uwa Shawulu, ka sami ganin gari.
A-chikkin wannan sa'a fa, na dube shi.
14 Ya che kuma, Allah na ubanninmu ya
sanya ka da sa ka san nufinsa, ka ga Mai-
adilchin kuma, ka ji muriya dagga ba-
15 kinsa. Gamma za ka zamma shaidassa
ga dukan mutane bissa abin da ka gani
16 da ka ji. Yanzu fa donmi ka ke nauwa?
ka tashi, a yi maka baptisma, a wanki
zunubanka, kana kirra bissa sunansa.

17 Ya zamma kuma, sa'anda na koma Ḳud-
dus, ina tsakkar addu'a a-chikkin haikali,
18 sai ga ni chikkin gaibi, na gan shi yana
che mani, Ka gagauta, ka fita birnin
Ḳuddus da samli: gamma ba za su karḅi
19 shaida a-kaina dagga wurinka ba. Na
che, Ya Ubangiji, su da kansu sun sani da
na sa waḍanda su ke bada gaskiya gareka
chikkin maḍamri, na duke su kuma
20 chikkin kowache majami'a: kuma sa'anda
aka zubarda jinin Istifanus shaidanka,
ni kuma ina nan tsaye, ina yarda, ina
21 tsaron tufafin masu-kissansa. Ya che
mani, Ka tashi: gamma zan aike ka chan
nesa wurin Al'ummai.

22 Suka kassa kunne gareshi har wan-
nan magana; *kana* suka tada muriyo-
yinsu, suka che, A kawasda wannan irin
mutum dagga duniya: gamma ba ya
23 halatta ya rayu ba. Suna chikkin ihu,
suna jefadda tufafinsu, suna yin ature,
24 sai baban zarmai ya umurta a kawo shi

chikkin kagara, yana faḍa a yi masa
ḳwanḳwanto da bugu, domin ya sani abin
25 da ya sa suka yi masa ihu hakka. Sa-
'anda suka ḍamre shi da ḳira, Bulus ya
che me zarmai wanda yana tsaye a-wurin,
Ya halatta a-gareku ku yi ma mutum
bulala wanda shi ke Ba-Romi, shari'a
26 kwa ba ta kashe shi ba? Sa'anda zar-
man ya ji wannan, ya taffi wurin baban
zarmai, ya faḍa masa, yana chewa, Mi ka
ke so ka yi? gamma mutumen nan Ba-
27 Romi ne. Sai baban zarmai ya zo, ya
che masa, Ka faḍa mani, Kai Ba-Romi
28 ne? Ya che, I. Baban zarmai ya amsa,
*ya che*, Da tamani mai-girma na sami
wannan yan-garanchi. Bulus ya che, Ni
29 ma aka haife ni *da shi*. Su fa waḍanda
suna shiriya za su yi masa ḳwanḳwanto
nan-da-nan suka rabu da shi: baban
zarmai kuma ya ji tsoro, sa'anda ya sani
shi Ba-Romi ne, domin ya rigaya ya
ḍamre shi.

30 Amma washegari, domin yana so ya
san hakikanin abin da Yahudawa ke
sarassa, ya kwanche shi, ya yi umurni
manyan malamai da dukan fadanchi su
taru, ya kwa kawo Bulus, ya tsaida shi
a-gabbansu.

23 BULUS kwa, yana kaffa ma fadawa ido,
ya che, Ya ku yan-uwa, Da lamiri mai-
kyau sarai na rayu a-gabban Allah har
2 wa yau. Hananiya, baban liman, ya
umurchi waḍanda suna tsaye kusa da shi
3 su buge shi a-baki. Bulus fa ya che masa,
Allah za ya buge ka, ya kai farantachen
bango : kana zamne garin yi mani shari'a
bissa ga Attaurat, kana kwa umurta a-
4 buge ni hilafin Attaurat ? Na tsaye a-
wurin suka che, Kana zagin baban liman
5 na Allah ? Bulus ya che, Ban sansanche
shi baban liman ne, yan-uwa : gamma an
rubuta, Kadda ka ambachi shugabban
6 jama'arka da mugunta. Amma sa'anda

Bulus ya gane rabi *a-chikkinsu* Saduḳi-
yawa ne, rabi kuma Farisawa ne, ya tada
muriya a-chikkin fadanchi, *ya che*, Ya
ku yan-uwa, Ni Farisi ne, ɗan Farisawa
ne: a-kan zanchen hope na matatu da
7 tashinsu a ke yi mani ḳwanḳwanto. Sa-
'anda ya faḍi wannan, jayeya ta tashi
tsakanin Farisawa da Saduḳiyawa: fa-
8 danchi kwa ya rabu biyu. Gamma Sadu-
ḳiyawa suna faḍi babu tashin matatu, ko
malaïka, ko ruhu: amma Farisawa suna
9 furchi da duka. Babar hayaniya ta
tashi: waḍansu marubuta na wojen Fari-
sawa kuma suka tashi tsaye, suka yi ḳo-
ḳari, suna chewa, Ba mu sami laifi a-
wurin wannan mutum ba: in fa ruhu ne,
ko kwa maiaïka, ya yi zanche da shi,
10 ḳaḳa? Sa'anda jayeya mai-yawa ta
taso, baban zarmai, domin yana jin tsoro
za su tsatsage Bulus, ya umurta yan yaḳi
su taffi su fizgo shi da ḳarfi dagga chik-
kinsu, su kawo shi chikkin kagara.

11 A-chikkin daren nan Ubangiji ya
tsaya daura da shi, ya che, Ka yi farin-
chikki: gamma kammar yada ka bada
shaida a-kaina chikkin Ḳuddus, hakka
kuma doïle za ka yi shaida a-chikkin
Rome.

12 Sa'anda gari ya waye, Yahudawa
suka gamma bakinsu, suka ḍamra wa
kansu la'ana, suna chewa ba su chi ko
13 sha, sai sun kashe Bulus tukuna. Wa-
ḍanda suka ḳulla wannan makida suka fi
14 arbaïn. Suka zo wurin manyan malamai
da datiḅai, suka che, Mun ḍamra wa
kanmu babar la'ana, ba mu a ḍanḍana
abinchi sai mun kashe Bulus tukuna.
15 Ku fa yanzu tare da fadanchi, sai ku
shaida ma baban zarmai shi kawo shi
wurinku, kammar za ku ḳara bin chikkin
zanchensa daidai: mu kwa, tun ba ya
16 kusato, muna da shirin kissansa. Amma
ḍan yar-uwar Bulus ya ji labarin laḅe-
wassu, ya zo kuma, ya shiga kagara ya

17 faḍa ma Bulus. Bulus kwa ya kirrawo
wani chikkin su zarmawa, ya che, Ka
taffi da wannan sarmayi wurin baban
zarmai : gamma yana da wani abin da za
18 ya faḍa masa. Ya ḍauke shi fa, ya kai
shi wurin baban zarmai, ya che, Bulus
ḍamreren nan, ya kirraye ni a-wurinsa,
ya roḳe ni in kawo wannan sarmayi
gareka, yana da magana da za ya faḍa
19 maka. Baban zarmai ya kama hannunsa,
ya raḅa da shi woje daya, ya tambaye shi
dagga ḅoye, Minene da za ka faḍa mani ?
20 Ya che, Yahudawa sun gamma bakinsu
za su roḳe ka ka zo da Bulus a-fadanchi
gobe, kammar za ka ḳara bin chikkin
21 zanchensa sosai. Kadda fa ka yarda da
su : gamma mutum sun fi arbaïn waḍanda
suna dakonsa, sun kwa ḍamra wa kansu
la'ana, ba su chi ba su sha sai sun kashe
shi tukuna : yanzu kwa sun yi shiri, suna
22 sauraron alkawali a-wurinka. Baban zar-
mai fa ya salami sarmayin, yana dokache

shi, *yana chewa*, Kadda ka faḍa ma kowan-
ne mutum ka shaida mani waḍannan ma-
23 gana. Ya kirrawo guda biyu dagga chik-
kin zarmawa, ya che, Ku shiriya yan yaḳi
metin da za su taffi har Ḳaisariya, da ma-
haya sabaïn, da masu-mashi metin, sa'a
24 ta uku chikkin dare : ya sa kuma su shi-
riya dabbobi, domin su hawadda Bulus,
su kai shi lafiya wurin Filikus, mai-
25 mulkin ḳassa. Ya rubuta takarda kuma
hakka :

26 Kuludiyas Lisiyas zuwa Filikus, mai-
mulki, ma-fifichin nagarta, gaisuwa.
27 Wannan mutum, Yahudawa suka kama
shi, suna shirin su kashe shi, sai da na zo,
na faḍa masu da yan yaḳi, na tswamo
shi, domin na sami labari shi Ba-Romi ne.
28 Da shi ke kuma ina so in san dalilin da
ya sa suka kawo sarassa, na kawo shi
29 chikkin fadanchinsu : na iske ana sarassa
a-kan matsallolin Attaurassu, amma ba a
yi ḳarassa da abin da ya issa ko mutuwa

30 ko saraḳa. Sa'anda aka gwoda mani za a
yi ma mutumen nan makida, nan-da-nan
na aike shi a-wurinka, na kwa sanya ma
masu-saransa su faḍi sarassa gabba
gareka.

31 Yan yaḳi fa suka ḍauki Bulus, yada
aka umurche su, suka kai shi Antibatris
32 da da dare. Amma washegari suka bar
ma mahaya su taffi tare da shi, su suka
33 koma kagara : waḍannan fa, sa'anda suka
zo Ḳaisariya, suka bada takarda ga mai-
mulkin, suka miḳa Bulus a-gabbansa.
34 Sa'anda ya karanta ta, ya tambaya dagga
ko wache ḳassa ya ke ; sa'anda ya san na
35 Kilikiya ne, ya che, Na ji batunka sa'anda
masu-saranka kuma sun isso : ya kwa
umurta a tsare shi chikkin fadar Hirudus.

24 BAYAN kwana biyar kuma baban liman
Hananiya ya zo tare da waḍansu
datiḅai, da wani mai-hutuba, *wai shi*
Tartullus ; suka kawo sarar Bulus a-wurin

2 mai-mulkin. Sa'anda aka kirrawo shi,
Tartullus ya soma sarassa, yana chewa,

Da shi ke ta wurinka muna zamman
lafiya sarai, ta wurin tanadinka kuma ana
kwaben muguntai domin wannan al'um-
3 ma, muna karɓa wannan da godiya sarai,
koinna da koḳaḳa, Ya Filikus mafifichin
4 nagarta. Amma, domin kadda in ḳara
gajiyarda kai, ina roḳonka bissa ga alhe-
rinka ka ji mu mu yi magana kaḍana.
5 Gamma mun iske mutumen nan mai-
ɓarna ne, mai-kutta tayasuwa a-wurin
dukan Yahudawa koinna a-chikkin du-
niya, shugabba ne kwa na tafarkin Anna-
6 sara: gabba da wannan kuma ya yi ḳo-
ḳari ya tozarta haikali: muka kama shi:
8 dagga wurinsa, idan ka yi masa ḳwan-
ḳwanto da kanka, za ka iya ganewar
dukan waḍannan al'amuran da mu ke
9 kawo ḳarassa. Yahudawa fa suka yi
mawafaka da wannan ḳara, suna ḳarfafa,
*chewa*, waḍannan al'amura hakkanan ne.

10 Sa'anda mai-mulkin ya yi *ma Bulus*
nuni shi yi magana, Bulus ya amsa, *ya*
*che*,

Ni, da shi ke na sani tun shekaru
dayawa kana alḳalanchi ga wannan al-
'umma, ina kari kaina da farinzuchiya :
11 da shi ke kana da iko ka sansanche, yau
kwana ba ya fi goma sha biyu ba da na
12 taffi Ḳuddus garin yin sujada : ba su iske
ni chikkin haikali ina mahawara da kowa
ba ko kwa ina haukata taro, ko chikkin
13 majami'u, ko chikkin birni. Kuma ba su
da iko su ba ka shaida bissa abin da su ke
14 sarata yanzu. Amma wannan ina furta
maka, bissa ga Tafarki wanda su ke che
da shi bidi'a, hakka ni ke bauta ma Allah
na ubanninmu, ina gaskantawa dukan
abin da ke bissa ga Attaurat, da waḍanda
15 an rubuta chikkin Annabawa : ina da
hope ga Allah, abin da waḍannan da
kansu kuma suna sauraronsa, za a yi
tashin *matatu*, na masu-adilchi da na

16 marasa-adilchi. Nan kwa ina wasa kaina
in zamma da lamiri mara-abin zarge zuwa
wojen Allah duk da mutane kuma tutut.
17 Ananan bayan waḍansu shekaru na taffo
garin in kawo sadakoki da bayebaye
18 wurin al'ummata: ina chikkin yin wan-
nan suka iske ni a-chikkin haikali tsarka-
kake, ba tare da taro ba, ba kwa da haya-
niya ba: amma akwoi waḍansu Yahu-
19 dawa dagga Asiya—da suna da wani abu
gamme da ni, da ya kamata sun zo nan
20 gabbanka, su kawo ḳara. Ko kwa a bar
waḍannan mutane da kansu su faḍi ko
wanne mugun aiki suka iske a-gareni,
21 sa'anda na tsaya gabban fadanchi, sai fa
domin wannan batu kaḍai *da na faḍi*, ina
tsaye a-tsakkarsu, ina tada muriya, *ina
chewa*, Sabada zanchen tashin matatu a
ke yi mani ḳwanḳwanto yau a-gabbanku.
22 Amma Filikus, domin yana sane da
al'amuran Tafarkin sarai, ya jingine su,
yana chewa, Lokachinda Lisiyas baban

zarmai ya zo, ni hukumta matsallarku.
23 Ya umurchi zarmai a tsare shi, amma a
yi masa sauḳi; kadda a hana kowa a-
chikkin abokansa shi yi masa hidima.
24 Amma bayan waḍansu kwanaki, Fili-
kus ya zo tare da Durosila matatasa, ita
kwa Ba-Yahudiya che, ya aike a zo da
Bulus, dagga wurinsa kwa ya ji zanchen
25 imani chikkin Almasihu Isa. Sa'anda
yana bubuḍe zanchen adilchi, da kamewa,
da shari'a mai-zuwa, Filikus ya firgita, ya
amsa, *ya che*, Taffi dai yanzu, sa'anda ina
26 da zarafi, in yi kirranka. Yana sa zuchiya
kwa Bulus za ya ba shi kurḍi: domin
wannan ya maimaita kirransa dayawa, ya
27 yi zanche da shi. Amma sa'anda shekara
biyu suka chikka, Borkiyos Fastos ya
mayi mazamnin Filikus; Filikus fa, do-
min kuma yana so ya sami farinjini wurin
Yahudawa, ya bar Bulus a-ḍamre.

25 FASTOS fa, da ya shiga wurin mulkinsa,
bayan kwana uku ya tashi dagga
2 Ḳaisariya zuwa Ḳuddus. Sai manyan
malamai da hakamai na Yahudawa suka
kawo ḳarar Bulus a-wurinsa; suka yi
3 roḳonsa, suna neman alheri gaba da *Bulus*,
shi aike a zo da shi Ḳuddus; suna dako
4 su kashe shi a-kan hanya. Amma Fastos
ya amsa, *chewa*, Bulus yana chan Ḳaisa-
riya a-tsare, shi kwa da kansa yana shirin
5 za ya tashi in an jima kaḍan. Su fa, in ji
shi, waḍanda ke masu-iko dagga chikkinku,
su taffi tare da ni, idan kwa akwoi wani
laifi a-wurin mutumen, sai su yi ḳarassa.

6 Sa'anda ya zamna a-wurinsu, ba ya
fi kwana takwas zuwa goma ba, sai ya
taffi Ḳaisariya; washegari kuma ya
zamna bissa dakalin shari'a, ya umurta
7 a taffo da Bulus. Sa'anda ya zo, Yahu-
dawa da suka zo dagga Ḳuddus suka
tsaya kewoye da shi, suna kawo sarassa
dayawa da masu-nauyi kuma, abin da

8 ba su da iko su hakikanta ; Bulus kwa ya
kari kansa, ya che, Ko bissa ga shariar
Yahudawa, ko bissa ga haikali, ko bissa
ga Ḳaisar, ban yi laifi ba ko kaḍan.
9 Amma Fastos, domin yana so ya sami
farinjini wurin Yahudawa, ya amsa ma
Bulus, ya che, Kana so ka taffi Ḳuddus, a
yi maka shari'a a-gabbana daggachan a-
10 kan waḍannan al'amura ? Amma Bulus
ya che, A-gabban dakalin shari'a na
Ḳaisar ina tsaye ; wurinda ya kamata a
yi mani shari'a : ban yi ma Yahudawa
kowanne laifi ba, kai ma ka san hakka
11 sarai. Idan fa ni mai-yin laifi ne, har na
yi wani abin da ya issa mutuwa, ban ḳi
in mutu ba : amma idan waḍannan abu
duka da su ke sarata ba gaskiya ba ne, ba
wanda yana da iko ya bashe ni garesu.
Na ḍaukaka roḳo zuwa wurin Ḳaisar.
12 Sa'annan Fastos, da ya yi shawara da
fadanchi, ya amsa, Ka ḍaukaka roḳo zuwa
wurin Ḳaisar : wurin Ḳaisar za ka taffi.

13 Ananan sa'anda waḍansu kwanaki
suka shuḍe, Agaribas sarki, da Barniki,
suka zo Ḳaisariya, suka gaida Fastos.
14 Suna nan, suna jimawa kwanaki dayawa,
sai Fastos ya kawo batun Bulus a-wurin
sarki, yana chewa, Akwoi wani mutum,
15 Filikus ya bar shi a-ḍamre; sa'anda ina
chikkin Ḳuddus, manyan malamai da
datiḅan Yahudawa suka kawo mani laba-
16 rinsa, suna roḳo a hukumta shi. Amma
na amsa masu, Ba aladar Romawa ba
che a bada mutum, tun ba a gamma abin
kirra da makirrayansa fuska da fuska, shi
sami dama shi kari kansa bissa ḳarassa
17 da aka kawo. Sa'anda fa suka tataru a-
wurin nan, ban yi jinkiri ba, amma
washegari na zamna bissa dakalin shari'a,
18 na umurta a kawo mutumen. A-kansa
fa, sa'anda masaransa suka tashi tsaye,
ba su kawo wata ḳara ta miyagun al-
19 'amura yada na yi tsamani; amma
sarassu waḍansu matsalloli ne na wojen

addini nasu, da batun wani Isa kuma,
wanda ya mutu, Bulus fa yana ķarfafa
20 magana *chewa* yana da rai. Ni ma, da
shi ke na rasa yada za ni bin chikkin
waḍannan al'amura, na tambaye *shi* ko
yana so ya taffi Ķuddus, a yi masa shari'a
daggachan a-kan waḍannan al'amura.
21 Amma sa'anda Bulus ya ḍaukaka ro-
ķonsa a riķe shi har Augustus shi yanki
magana, na umurta a riķe shi har kafin
22 in aike da shi wurin Ķaisar. Agaribas ya
che ma Fastos, Ni ma da ina so in ji mutu-
men nan da kaina. Shi kwa ya che,
Gobe ka ji shi.

23 Washegari fa, sa'anda Agaribas ya zo,
da Barniki, da babar sarauta, da suka
shiga ḍakin saurarawa, tare da manyan
zaromawa, da magabbatan gari bis-
sa ga umurnin Fastos, aka kawo Bulus.
24 Fastos kwa ya che, Ya sarki Agaribas, da
ku mazajen da ke nan tare da mu duka,
kuna ganin mutumen nan, wanda dukan

taron Yahudawa suka yi fadanchi a-
wurina a-kansa, da chikkin Ḳuddus da
nan kuma, suna tada muriya, *suna chewa*,
ba ya kamata ya rayu ba nan gabba.
25 Amma na iske ba ya yi wani abu wanda
ya issa mutuwa ba: kuma domin shi da
kansa ya ḍaukaka roḳonsa wurin Augus-
26 tus na kulle shawara in aike shi. Ba ni
kwa da wani tabattachen abu a-kansa
da zan rubuta ma ubangijina. Domin
wannan na kawo shi wurinku, bale kai
sarki Agaribas, domin, bayan da an yi
ḳwanḳwanto, in sami abin da zan rubuta.
27 Gamma na ga kammar abin rashin han-
kali ne, a aike da mutum a-ḍamre, ba a
kwa faḍi ḳararaki waḍanda aka kawo
bissansa ba.

**26** Agaribas ya che ma Bulus, An yarda
maka ka yi magana don kanka. Sa-
'annan Bulus ya miḳe hannunsa, ya yi
kariyar kansa, *ya che*,

2 Ni ina maida kaina ma-arzuchi,
ya sarki Agaribas, da shi ke zan yi
kariyar kaina a-gabbanka yau a-kan
dukan abin da Yahudawa suna sarata
3 da shi; domin kai masani ne ḳwarai
na aladu da matsalloli waḍanda su ke
wurin Yahudawa: domin wannan fa
ina roḳonka, ka ji ni da hanḳuri.
4 Irin zaṃmana fa tun ina sarmayi,
dafari a-wurin al'ummata, da kuma
chikkin Ḳuddus, dukan Yahudawa sun
5 sani; suna sane da ni tun dafari,
idan sun yarda su shaida, bissa ga
tafarkin addininmu ma-fi kunchi na yi
6 zammana Farisi. Yanzu ina nan tsaye
domin a yi mani shari'a bissa hope na
alkawali wanda Allah ya yi ma uban-
7 ninmu; *alkawalin nan* wanda kabilanmu
goma sha biyu suna hope su issa gareshi,
dare da rana suna bauta ma *Allah* da
himma. A-kan wannan hope ne Yahu-
8 dawa suna sarata, Ya sarki! Donmi a-

wurinku a ke maida wannan ba shi gas-
kantuwa, da shi ke Allah yana tada
9 matatu ? Hakika ni da kaina chewa ni
ke yi, ya kamata a-gareni in yi abu daya-
10 wa gaba da sunan Isa Ba-Nazarat. Na
kuma yi wannan chikkin Ḳuddus: na
kuble tsarkaka dayawa chikkin kurkuku,
bayanda na karḅi iko dagga wurin man-
yan malamai, sa'anda a ke kissansu kuma,
11 ni kan jefa kuri'ata gaba da su. Lokachi
dayawa kuma, chikkin dukan majami'u
ina gwoda masu wuya, anniyata in sa su
su yi saḅo; kuma domin na fai hauka
sabada su, na bi su da tsanani har wa-
12 ḍansu birani na ḳetaren iyaka. Ina
chikkin taffiya zuwa Dimashḳa a-kan
wannan sha'ani da iko da wasichi dagga
13 wurin manyan malamai, da rana a-tsakka,
Ya sarki, a-kan hanya na ga wani haske
dagga samma, ya fi gabban walḳiyar
rana, yana walḳatawa daurata da wa-
14 ḍanda ke taffiya tare da ni. Sa'anda

dukanmu muka faḍi a-ḳassa, na ji muriya
tana che mani da harshen Ibraniyawa,
Shawulu, Shawulu, donmi ka ke tsanan-
tata ? yana da wuya gareka ka yi habri
15 bissa masukanka. Na che, Wanene kai,
Ya Ubangiji ? Ubangiji ya che, Ni ne
16 Isa wanda ka ke tsanantawa. Amma ka
tashi tsaye : gamma sabada wannan na
bayanna gareka, in sanya ka mai-hidima
mai-shaida kuma ga abubuwa inda ka
gan ni, da abubuwa inda zan bayanna
17 gareka ; ina tswamadda kai dagga hannun
jama'a, da Al'ummai kuma, waḍanda ina
18 aike ka garesu, domin ka buḍe idanunsu,
da za su juya dagga wurin dufu zuwa
haske, dagga ikon Shaiṭan zuwa Allah
kuma, domin su sami gafarar zunubansu
da gado kuma tare da waḍannan da ke
tsarkakaku ta wurin bangaskiya gareni.
19 Domin wannan, Ya sarki Agaribas, ban
yi kangara da wahayi na samma ba :
20 amma dafari ga waḍanda ke na Di-

mashḳa, a-chikkin Ḳuddus kuma, da
koinna dagga dukan ḳassar Yahudiya,
har kuma ga Al'ummai, na furta masu su
tuba, su juyo wojen Allah, su yi ayuka
21 waḍanda sun chanchanta tubassu. Sa-
bada wannan Yahudawa suka kama ni
chikkin haikali, suka nema su kashe ni.
22 Ni fa, domin na sami taimako da ke dagga
wojen Allah, na tsaya har wa yau, ina
shaida ga ḳanḳanana duk da manya, ba
ni faḍin komi ba sai abin da annabawa da
23 Musa suka che za ya faru ; chewa, Alma-
sihu mai-shan wahalla ne, kuma bissa ga
tashinsa dagga matatu shi za ya fara
bayanna haske ga jama'a da Al'ummai
kuma.

24 Sa'anda yana chikkin kariyar kansa
hakka, Fastos da babar muriya ya che,
Ya Bulus, kai mai-sururu ne ; yawan
karatunka yana juyadda kai wojen su-
25 ruru. Amma Bulus ya che, Ni ba sururu
ni ke yi ba, Ya Fastos mafifichin nagarta ;

amma ina furtadda zantatuka na gaskiya
26 da na hankali. Gamma sarki ya san
waḍannan al'amura, ina kwa zanche da
shi a-sarari: gamma na tabatta ba abin
da ke ḅoye a-gareshi chikkin waḍannan
al'amura duka; gamma wannan ba a yi
27 shi a-chikkin saḳo ba. Ya sarki Agaribas,
kana gaskanta annabawa? Na sani kana
28 gaskantawa. Agaribas ya che ma Bulus,
Da ḳanḳanuwar rinjaya kana so ka
29 maishe ni christian. Bulus ya che, Ina
addu'a ga Allah ko da kaḍan, ko da mai-
yawa, ba kai kaḍai ba, amma dukan wa-
ḍanda su ke jina yau, su zamma kammar
yada ni ke, sai kwa domin waḍannan sar-
ḳoḳi.

30 Sarkin ya tashi, da mai-mulkin, da
31 Barniki, da mazamna tare da su: Sa'anda
suka raḅa woje ḍaya, suka yi zanche da
junansu, suna chewa, Wannan mutum ba
ya yi wani abin da ya issa ko mutuwa, ko
32 sarḳa ba. Agaribas ya che ma Fastos,

Wannan mutum, da ba ya ḍaukaka ro-
ḳonsa wurin Ḳaisar ba, da ya yuwu a
sakke shi.

27 Sa'anda shawara ta tabatta mu taffi
chikkin bahar zuwa Italiya, aka bada
Bulus da waḍansu ḍamreru ga hannun
wani zarmai, sunansa Yuliyus, dagga
2 company na Augustus. Da muka hawo
jirgi na Adramitiniya, wanda ya ke bakin
tashi zuwa wurarin da ke bakin gaḅa ta
Asiya, muka taffi bahar, Arastarkus
kuma, Ba-Makidoni dagga Tassaluniki,
3 yana tare da mu. Washegari muka biya
ta Saida: Yuliyus kuma ya gwoda ma
Bulus alheri, ya yarda masa shi taffi wurin
4 abokansa ya sami kiyaya. Dagganan
kwa, da muka tashi, muka bi ta ḳalḳashin
*innuwar* Ḳubrus, domin iska tana gaba
5 da mu. Sa'anda muka taffi ḳetaren
bahar wanda ke sassain Kilikiya da Bam-
6 filiya, muka kawo Mira ta Likiya. Dagga-

chan zarmai ya iske wani jirgi na Iskanda-
riya mai-zuwa Italiya ; ya sa mu chikki.
7 Sa'anda muka yi kwanaki dayawa muna
taffiya sanu sanu, da kyar kuma muka zo
gabban Kinidus, da shi ke iska ba ta bar
mu mu shiga, muka bi ta ḳalḳashin
8 *innuwar* Karita, kusa da Salmoni ; da
kyar kuma muna gegen gaḅa har muka
zo wani wuri ana che da shi Alma-
wani ; wanda ya ke kusa da birnin
Lasa'iya.

9 Sa'anda aka daḍe dayawa, kuma
taffiya ta zamma da hatsari, domin tata-
wu'i ya rigaya ya wuchi, Bulus ya yi masu
10 galgaḍi, ya che masu, Ya ku, mazaje, na
gane wannan taffiya da ḅarna da hasara
mai-yawa za ta yi, ba na kaya da jirgi
kaḍai ba, amma na rayukanmu kuma.
11 Amma zarman ya fi kulla da ma-abuchin
jirgi da kuma ubangijinsa, da abin da
12 Bulus ya faḍi. Da shi ke fa makurḍin
nan ba ya da kyaun zamma ba da da-

mana, yawanchinsu suka shawarta a
tashi daggachan, ko ya yuwu da kowache
kamma su kai Finiksa, su yi damana a-
chan; wani makurḍi na Karita ke nan,
yana duban kusuruwar arewa da gabbas
13 da kusuruwar kudu da gabbas. Sa'anda
iska ta hura sanu sanu dagga wojen kudu,
suna tsamani sun sami nufinsu, suka
janyi anchor fa, suka yi taffiya raḅe da
14 Karita, kusa da gaḅa. Amma da aka
jima ba dayawa ba, wata iska mai-ḳarfi,
wada ana che da ita Uroklidon, ta huro
15 dagga wojenta: sa'anda ta fyauchi jirgi,
har ba ya da iko ya fuskanchi iska ba, sai
16 muka salama, *iska* tana tura mu. Muka
bi ta ḳalḳashin *innuwar* wani ḳanḳanin
chibiri, wanda ana che da shi Kalaudi,
kana, da kyar, muka sami iko bissa mar-
17 kab: sa'anda suka ḍauka shi, suka yi aiki
da mataimaka, suna ḍamrin jirga; suka
sabka da tarkachen zanne, da shi ke suna
jin tsoro kadda a fyade su bissa Sirtis;

18 hakkanan aka riḳa turammu. Muna nan
muna fama da hadari ḳwarai, sai washe-
gari suka soma zubarda kaya a-woje;
19 kan rana ta uku kuma da hannuwansu
20 suka jefarda tarkachen jirgi. Sa'anda
muka yi kwanaki dayawa, rana da tam-
rari ba su haskaka mamu ba, hadari kuma
wanda shi ke ba kaḍan ba yana bissanmu,
aka fidda zuchiya sarai za mu chira.
21 Sa'anda kuma suka daḍe ba su chi abinchi
ba, Bulus ya tashi tsaye a-tsakkarsu, ya
che, Ya ku mazaje, ya kamata kun lura
da maganata, ba ku tashi dagga Karita
ba, ku sami wannan ḅarna da hassara.
22 Yanzu fa ina yi maku galgaḍi ku yi farin-
chikki: gamma dagga chikkinku ba za a
yi hasarar ran kowa ba, sai dai ta jirgi
23 kaḍai. Gamma a-chikkin wannan dare
malaïkan Allah wanda ni nasa ne, wanda
ni ke bauta masa kuma, ya tsaya daura
24 da ni, yana chewa, Kadda ka ji tsoro,
Bulus, doïle za ka tsaya gabban Ḳaisar:

ga shi kuma, Allah ya ba ka dukan wa-
25 ḍanda ke taffiya tare da kai. Domin
wannan fa, Ya ku mazaje, ku yi farin-
chikki: gamma na aminche da Allah,
kammar yada aka faḍa mani, hakka za
26 shi tabatta. Amma ba makawa za a
jefarda mu bissa wani chibiri.

27 Amma sa'anda dare na goma sha
fuḍu ya yi, ana angaza mu gabba da
baya a-chikkin bahar na Adriya, a-wojen
tsakkar dare ma-aikatan jirgi suna tsa-
mani suna gusowa wurin wata ḳassa;
28 suka gwoda, suka iske zurfin *ruwa* gabba
ashirin: da aka wuche kaḍan kuma, suka
sake gwodawa, suka iske gabba goma sha
29 biyar. Don tsoro kuma kadda halama a
fyaḍa mu bissa gaḅa wurin duwatsu, suka
jefa anchor fuḍu dagga ḳarshen jirgi,
30 suka biḍi fitowar rana. Sa'anda ma-
aikatan jirgi suna neman dama su gudu
su bar jirgi, har sun rigaya sun sabko da
markab chikkin bahar, suna bada alama

za su jefa anchor dagga gabban jirgi,
31 sai Bulus ya che ma zarman, da yan-
yaḳi, Idan waḍannan ba su zamna a-
chikkin jirgi ba, ba shi yuwuwa ku chira.
32 Sa'annan yan yaḳi suka yanki iggiyoyin
33 markab, suka bar shi ya faḍi. Sa'anda
gari yana wayewa, Bulus ya roḳe su duka
su chi abinchi, yana chewa, Wannan rana
ta goma sha fuḍu che kun jima kuna
lizima tatawuï, ba ku chi komi ba.
34 Ina roḳonku fa ku chi abinchi: gamma
wannan faida che ga lafiyarku: gamma
ko gashi guda ḍaya ba za ya saraya dagga
35 kan kowanne ḍaya a-chikkinku. Sa'anda
ya faḍi wannan, ya ḍauko gurasa kuma,
ya yi ma Allah godiya a-gabbansu duka:
36 ya kakarye, ya soma chi. Sa'annan du-
kansu suka yi farinchikki, su da kansu
37 kuma suka chi abinchi. Mu duka fa a-
chikkin jirgi rai metin da sabaïn da shidda
38 ne. Sa'anda suka ḳoshi da abinchi, suka
sauḳaḳa ma jirgi, suna zubarda alkama

39 a-chikkin bahar. Sa'anda rana ta fito,
ba su sansanche da ḳassa ba : amma suka
hangi wani makurḍi wanda shi ke da
gaḅa, suka yi shawara ko suna da iko su
40 kai jirgi bissanta *da lafiya.* Suka jefarda
anchors, suka bar su a-chikkin bahar,
suna kwanche maḍamran rudder gabba
ḍaya ; suka tada zanne na goshin jirgi
41 wojen iska, kana suka nufi gaḅa. Amma
da suka faḍo wani wuri inda bahar biyu
suna gammuwa, suka kaffa jirgi a-ḳassa ;
goshin jirgi kwa ya kaffu, ya zamna ba
shi motsuwa, amma ḳarshen ya soma
parpashewa sabada fushin *raḳuman ruwa.*
42 Yan yaḳi fa suka yi shawara su kashe
ḍamreru, domin kadda kowa a-chikkinsu
43 shi yi iwo, shi chira. Amma zarman,
da nufin shi chechi Bulus, ya hana
su shawarassu ; ya umurta waḍanda
sun iya ruwa su faḍa ruwa, su fara
44 samun tudu : sauran kuma, waḍansu
bissa sasaḳaḳun itatuwa, waḍansu kuma

bissa guntayin jirgi. Hakka ya zam-
ma dukansu suka chira, suka kai tudu
lafiya.

28 Sa'anda muka chira, sa'annan muka
sani ana che da chibirin Malita. Ma-
2 zowansa kuma suka nuna mamu alheri ba
irin da a kan saba yi ba: gamma suka
hura mamu wuta, suka karḅe mu duka,
sabada ruwan da ana yi, da ḍari kuma.
3 Amma sa'anda Bulus ya tatara itache
ya sa su bissa wuta kuma, sai kasa ta fito
4 domin zafi, ta naḍe a-hannunsa. Sa'anda
mazowa chibirin suka ga naman nan yana
rataye ga hannunsa, suka che ma junansu,
Babu shakka wannan mutum mai-kissan
kai ne, kuma ko da shi ke ya chere dagga
bahar, Shari'a ba ta barinsa shi yi rai ba.
5 Amma ya karkaḍe naman chikkin wuta,
6 ba ya sami wani chiwo ba. Amma suna
tsamani za shi kumburra, ko kwa shi faḍi
matache ba labari: amma da suka jima

suna zuba ido, ba su ga wani abu mai-
chiwutasuwa ya same shi ba, suka jirkito,
suka che shi wani allah ne.

7 Daura ga wannan wuri fa akwoi
gonaki na magabbachin chibirin, wanda
ana che da shi Bubliyus; ya karḅe mu,
ya yi mamu baḳonta da karimchi kwana
8 uku. Ananan, sai uban Bubliyus yana
kwanche, yana chiwon zazaḅi da attuni
kuma: Bulus ya shiga wurinsa, ya yi
addu'a, ya ḍibiya masa hannuwa, ya
9 warkadda shi. Sa'anda aka yi wannan,
sauran masu-chiwuta kuma da ke chikkin
10 chibirin suka zo, suka warke: su kwa
suka girmama mu da girmamawa masu-
yawa; sa'anda muka tashi kuma, suka
sasa mamu chikkin jirgi abin da mu ke
bukata.

11 Bayan wata uku muka tashi a-
chikkin wani jirgi na Iskandariya, wanda
ya yi damana a-chibirin, alamassa Tag-

12 waye che. Muka sabka a Sirakusa, muka
13 kwana uku a-chikkin. Daggachan muka
zaga, muka zo Rigiyun: bayan kwana
ḍaya kuma iskar kudu ta tashi, chikkin
14 rana ta biyu muka zo Butiyoli: wurin nan
muka iske yan-uwa; ṣuka roḳe mu mu
zamna kwana bakwoi a-wurinsu: hakka-
15 nan kwa muka kawo Rome. Daggachan
yan-uwa, sa'anda suka ji labarinmu,
suka fito garin su tarbe mu, suka kawo
Kasuwar Abiyus, da Rumfa Uku: sa'anda
Bulus ya gan su, ya yi ma Allah godiya,
ya sadokantaka.

16 Sa'anda muka shiga chikkin Rome,
aka yarda ma Bulus shi zamna shi ḍayansa
tare da ḍan yaḳi wanda ke tsaronsa.

17 Ananan bayan kwana uku, ya kirra-
wo waḍanda su ke manya chikkin Yahu-
dawa: sa'anda suka tataru, ya che masu,
Ya ku yan-uwa, ko da shi ke ni ban yi
wani abu gaba da jama'a ba, ko da al'adun

ubanninmu, duk da hakka aka bashe ni
a-ḍamre dagga Ḳuddus zuwa hannun
18 Romawa: su kwa sa'anda suka yi mani
ḳwanḳwanto, suna so su sakke ni, gamma
19 a-gareni babu illa ta mutuwa. Amma
sa'anda Yahudawa suka yi tsayeya da
wannan, na ḳagara in ḍaukaka roḳo zuwa
Ḳaisar; ba domin ina da wani abin da
20 zan yi ḳarar al'ummata da shi ba. Sa-
bada wannan na biḍe ku in gan ku, in yi
zanche *da ku*: gamma sabada hope na
Israïla an ḍamre ni da wannan sarḳa.
21 Suka che masa, Ba mu karḅi takardu
dagga Yahudiya a-kanka ba, dagga yan-
uwa kuma ba wanda ya zo ya ba mu laba-
rinka, ko kwa shi faḍi wani laifi gamme
22 da kai. Amma muna so mu ji dagga
wurinka abin da ka gani: gamma bissa
ga zanchen wannan tafarki, sanane ne
a-garemu koinna ana kushensa.

23 Sa'anda suka sa masa rana, dayawa
suka zo wurinsa chikkin masabkinsa; ya

buḍe masu zanche, yana shaida da mulkin
Allah, yana rinjayassu a-kan Isa, dagga
chikkin Attaurat ta Musa da Annabawa
24 kuma, tun safiya har marechi. Waḍansu
suka gaskanta abin da aka faḍi, waḍansu
25 ba su gaskanta ba. Sa'anda ba su yi
mawafaka da junansu ba, suka tashi, ba-
yanda Bulus ya faḍi magana ḍaya, Gaskiya
Ruhu Mai-tsarki ya faḍi ta wurin annabi
26 Ishaya ga ubanninku, yana chewa,

Je ka wurin wannan al'umma, ka
che,
Chikkin ji za ku ji, amma ba za ku
fahimta ba ko kaḍan ;
Chikkin gani za ku gani, amma ba za
ku gane ba ko kaḍan ;
27 Gamma zuchiyar al'umman nan ta
yi taiḅa,
Kunnuwansu kwa suna da nauyin ji,
Sụn runtsi idanunsu kuma ;
Domin kadda ya zamma su gane da
idanunsu,

Su ji da kunnuwansu,
Su fahimta da zuchiyassu,
Su sake juyowa,
In warkadda su.

28 Ya zamma sanane a-gareku fa, wannan
cheto na Allah an aiko shi zuwa Al'um-
mai: su kwa za su ji.
30 Ya zamna a-chikkin gidan sufuri na
kansa shekara biyu, yana karḅi dukan
31 waḍanda suka shigo wurinsa, yana wa-
'azin mulkin Allah, yana kwoiyasuwa da
al'amura na Ubangiji Isa Almasihu gabba
gaḍi sarai ba mai-hana shi ba.

BILLING AND SONS, LTD., PRINTERS, GUILDFORD

# WASIKAI NA BULUS MANZO

DA

# WASIKA ZUWA GA IBRANIYAWA

DA

# WASIKAI NA YAḲUB DA BITRUS

# DA YOHANNA DA YAHUTHA

DA

# RUWAYA TA YOHANNA

LONDON
BRITISH AND FOREIGN BIBLE SOCIETY
1914

ROMANS—REVELATION IN HAUSA

Sunayen Ubangijinmu, Isa ko Yasu'a ko Yesu, suna ḍaya ne.

Duka uku fa sun nufi mutum ḍaya.

Sunan shugabbantassa kuma Almasihu, ko Kristo, ne: duka biyu azanchinsu "Shafafen" ne.

*Reprinted from the editions of 1912*

2

# WASIKA TA BULUS MANZO ZUWA GA ROMAWA

---

**1** Bulus, bawan Isa Almasihu, kirra-
yaye *shi zamma* Manzo, keḅaḅe ne
2 domin Bisharar Allah, wada ya alka-
warta tun da ta wurin annabawansa
3 chikkin litatafai masu-tsarki, a-kan
Ḍansa wanda aka haifa dagga zuriyar
4 Dawuda wojen jiki, aka ayana shi da
iko Ḍan Allah, ta wurin ruhun tsarki,
bissa ga tashi dagga matatu; shi Isa
5 Almasihu Ubangijinmu, wanda muka
karḅi alheri da Manzanchi ta wurinsa,
zuwa biyeya ga Imani a-chikkin dukan
6 al'ummai, sabili da sunansa: a-chik-
kinsu fa ku kuma ku ke, kirrayayu na
7 Isa Almasihu: zuwa ga dukan waḍanda

ke chikkin Rome, ḳamnatatun Allah,
kirrayayu *ku zamma* tsarkaka : Alheri
gareku da salama dagga wurin Allah
Ubanmu da Ubangiji Isa Almasihu.
8 Dafari *dai*, ina gode ma Allahna
ta wurin Isa Almasihu sabada ku duka,
domin a-chikkin dukan duniya ana la-
9 barta bangaskiyarku. Gamma Allah,
wannan da ni ke bautassa chikkin ru-
huna chikkin Bisharar Ḍansa, ma-
shaidina ne, ambatonku da ni ke yi
10 ba da fasawa ba, kullayaumi chikkin
addu'oïna ina roḳo, ko da ḳaḳa, a
sawaḳa mani yanzu in zo gareku chik-
11 kin nufin Allah. Gamma ina mar-
marin ganinku, domin im ba ku wani
baiko mai-ruhaniya, zuwa kaffuwarku ;
12 wato, ni da ku mu sami ta'aziya tare
a-wurinku, kowa ta wurin bangaskiyar
13 junanmu, da taku da tawa kuma. Ba
ni kwa so, yan-uwa, ku rasa sani, ni
so dayawa ni kan ḳudurta zuwa wu-

rinku (ga shi kwa a-hane ni ke har
yanzu), domin in sami anfani dagga
chikkinku kuma, yada na samu chikkin
14 sauran Al'ummai. Ni mabarchi ne ga
Hellenawa duk da Baibayi, ga masu-
15 hikima duk da marasa-hikima. Do-
min hakka fa, gwalgwadon abin da ke
tare da ni, a-shiriye ni ke in yi wa-
'azin Bishara a-gareku kuma ku da ku
16 ke chikkin Rome. Gamma Bishara
ba abin kumya ba che a-gareni : gamma
ikon Allah che zuwa cheto ga kowanne
mai-bada gaskiya ; ga Ba-Yahudi tu-
17 kuna, da kuma ga Ba-Helleni. Gam-
ma a-chikkinta am bayanna adilchi na
Allah dagga bangaskiya zuwa bangas-
kiya : yada an rubuta, Amma mai-
adilchi da bangaskiya za ya rayu.

18 Gamma fushin Allah ya bayanna
dagga samma bissa dukan rashin ibada
da rashin adilchi na mutane, masu-
danne gaskiya chikkin rashin adilchi ;

19 gamma abin da ya yuwu a sani na
Allah, a-bayanne shi ke a-chikkinsu;
gamma Allah ya bayanna shi a-garesu.
20 Gamma al'amura nasa waḍanda ba su
ganuwa tun dagga halitar duniya a-
sarari a ke ganinsu, ta wurin abubu-
wan da an halita ana gane su, *wato*
ikonsa madawami da allahntakassa;
21 har kwa sun rasa huja: domin duk
da sanin Allah da su ke yi, ba su ḍau-
kaka shi kammar Allah ba, ba su kwa
yi godiya ba; amma chikkin tuna-
ninsu suka yi wauta, zuchiyassu mara-
22 wayo kuma ta dufunta. Garin riyawar
kansu masu-hikima ne, suka zamma
23 wawaye, suka musayo ḍaukakar Allah
mara-ķarewa da kammar surar mutum
mai-ķarewa, da ta tsuntsaye, da ta
dabobi, da ta masu-rarafe.

24 Domin wannan fa Allah ya bashe
su chikkin sha'awoyin zukatansu zuwa
ķazamta, da za a ķasķantadda jiku-

25 nansu a-wurin junansu: inda suka yi
musanyar gaskiyar Allah da ķariya,
suka gwomache bautar abin halita da
hidimatta bissa ga ta Mahalichi,
wanda shi ke mai-albarka har abada.
Amin.

26 Domin wannan Allah ya yashe su
ga ķuna rai na ķasķanchi: gamma har
matansu suka musanya aikacheya
irin ta tabi'a da wada ke swaḅanin
27 tabi'a: hakkanan kuma maza, da suka
bar aikacheyar mache ta tabi'a, suka
ķone chikkin sha'awassu zuwa ga juna,
maza tare da maza suna aika abin da
ba ya kamata ba, a-chikkin kansu fa
suna karḅan sakamakon ḅatassu wanda
ya dache da su.

28 Kuma kammar yada ba su la-
munta su gaḅbatadda Allah a-chikkin
saninsu, Allah ya yashe su zuwa ga
sangartachen hankali, da za su aika
29 al'amuran da ba su dache ba; chik-



 

kaku ne su da dukan rashin adilchi,
mugunta, ḳyashi, ḳeta; chikke da
kishi, kissankai, husuma, makirchi,
30 baḳinhali; masu-anamimanchi, masu-
ḳirre, abin ḳi ga Allah, masu-tsaurin
ido, masu-alfarma, masu-ruba, masu-
chirran munanan ayuka, masu-ḳin bin
31 iyaye, marasa-azanchi, masu-tada alka-
wali, marasa-ḳamna irin ta tabi'a,
32 marasa-jinḳai; mutane, masanan hu-
kumchin Allah, chewa, masu-aikan
waḍannan abu mutuwa ta lizimche
su, duk da hakka ba aikata ta kaḍai su
ke yi ba, amma gamma baki su ke yi
da masu-aikawa.

2 Domin wannan fa kai ka rasa
huja, ya kai mutum, kowanene kai da
a ke zartasuwa: gamma yayinda ka
ke zartas ma wani, kana kada kanka ke
nan; gamma kai da ka ke zartasuwa,
kana aika waḍannan al'amura da
2 kansu. Muna kwa sani shari'ar Allah

bissa gaskiya ta ke a-kan masu-aikan
3 irin waḍannan abu. Ya kai mutum
kwa, kai da ka ke zartas ma waḍanda
ke aika irin waḍannan al'amura, kana
kwa yin su *da kanka*, kana tsamani za
4 ka chere ma shari'ar Allah? Ko kwa
kana rena wadatar alherinsa da hanḳu-
rinsa da tsawon jimrewassa, ba ka sani
ba alherin Allah yana jawo ka zuwa
5 tuba? amma bissa ga bushewarka da
zuchiyarka mara-tuba kana tanada wa
kanka fushi chikkin ranar fushi da ba-
yannuwar hukumchi mai-adilchi na
6 Allah; shi da za ya saka ma kowanne
7 mutum gwalgwadon ayukansa: ga wa-
ḍanda ke biḍar ḍaukaka da girma da
wanzuwa ta wurin hanḳuri chikkin
aikin nagarta, rai na har abada:
8 amma ga waḍanda ke da tankiya, ba
su kwa biyeya da gaskiya, amma suna
biyeya da rashin adilchi, *a-kansu*
9 fushi da haushi, tsanani da azaba,

a-kan kowanne ran mutum mai-aikan
mugunta, dafari ga Ba-Yahudi,
10 kana Ba-Helleni; amma ḍaukaka da
girma da salama ga dukan wanda yana
aikan nagarta, dafari ga Ba-Yahudi,
11 kana Ba-Helleni: gamma a-wurin
12 Allah babu tara. Gamma dukan wa-
ḍanda sun yi zunubi marasa-shari'a,
banda shari'a za su lalache. Kuma
dukan waḍanda sun yi zunubi chikkin
shari'a bissa ga shari'a za a hukum-
13 ta masu; gamma ba masu-jin doka
ne masu-kuḅuta ga Allah ba, amma
14 masu-aikan doka za su kuḅuta: gamma
Al'ummai waḍanda ba su da shari'a
kadan bissa ga tabi'a su ke aika abin
da ke na shari'a, waḍannan, don ba su
da shari'a, sun zamma shari'a ga kansu;
15 da shi ke suna bayanna aikin shari'a
a-rubuche chikkin zukatansu, lamirin-
su kwa yana shaida tare, tunaninsu
kuma yasu yasu suna kai ḳara ko kwa

16 suna kawo huja; a-rana da Allah za
ya shar'anta asiran mutane a-chik-
kinta, bissa ga Bisharata, ta wurin Isa
Almasihu.

17 Amma idan kai kana da suna Ba-
Yahudi, kana kwa dogara bissa shari'a,
18 kana fahariya chikkin Allah, kana sane
da nufinsa, kana shaida al'amuran da
ke mafifita, kwoiyaye ne dagga chikkin
19 Attaurat, ka kwa sakankanche kai da
kanka ja-goran makafi ne, haske ga
20 waḍanda su ke chikkin dufu, mai-foron
marasa-wayo, mai-kwoiya ma jarirai, a-
chikkin shari'a kana da surar sani da
21 ta gaskiya; kai fa mai-kwoiya ma
wani, ba ka kwoiya ma kanka ba? kai
da ka ke yin wa'azi kadda a yi sata,
22 kana yin sata? kai da ka ke faḍi kadda
a yi zina, kana yin zina? kai da ka
ke ḳyamar gumaka, mai-swaḅon haikali
23 ne kai? kai da ka ke fahariya chik-
kin shari'a, ta wurin ḳetaren shari'a

da ka ke yi kana ḅata girman Allah?
24 Gamma a-wurin Al'ummai ana swaḅon
sunan Allah sabada ku, kammar yada
25 an rubuta. Gamma kachiya lalai da
anfani, idan kai mai-aikan shari'a ne:
amma idan kai mai-ḳetaren shari'a ne,
kachiyarka ta zamma rashin kachiya.
26 Kadan fa mara-kachiya yana kiyayen
dokokin shari'a, ba za a lisafta rashin
27 kachiyassa kachiya ba? rashin kachiya
fa wada ta ke ta tabi'a, kadan ta chi-
chika shari'a, ba za ta shar'anta ka ba,
kai da ka ke tare da ḥarufa da kachiya,
28 kana kwa ḳetaren doka? Gamma ba
shi ne Ba-Yahudi ba, wanda shi ke *Ba-
Yahudi* a-sarari; ba kwa ita che ka-
chiya ba, wada ke chikkin jiki a-sarari:
29 amma wanda ke Ba-Yahudi a-zuchiya,
shi ne Ba-Yahudi; kachiya kwa ta
zuchiya che, chikkin ruhu, ba chikkin
harufa ba; wanda yabonsa dagga Allah
ne, ba dagga mutane ba.

3 Wanne fifiko fa ke ga Ba-Ya-
hudi? ko kwa mi ne anfanin kachiya?
2 Dayawa da kowache fuska: na farko
dai, domin su ne aka aminche su da
3 ajiyar zantatukan Allah. Gamma ko
da waḍansu mutane suka rasa gaski-
ya, mi ke nan? rashin bangaskiyarsu
4 za ta kawasda aminchin Allah? Allah
ya sawaḳa: i, bari Allah ya zamma
mai-gaskiya, kowanne mutum maḳari-
yachi ne; kammar yada an rubuta,

Domin ka barata chikkin zanta-
tukanka,
Ka rinjaya kuma sa'anda ka shiga
hukumchi.

5 Idan fa rashin adilchinmu yana
bayanna adilchin Allah, mi za mu
che? Allah mara-adilchi ne da ya ke
abkadda fushi? (kammar mutum ni
6 ke zanche). Allah ya sawaḳa: gamma
idan hakkanan ne, ḳaḳa Allah za ya
7 shar'anta duniya? Amma idan gaski-

yar Allah ta wurin ḳariyata ta yawaita
zuwa ḳaruwar ḍaukakarsa, donminene
ni kuma a ke zartasuwa mai-zunubi
8 ne har wa yau? mi za ya hana kwa
(kammar yada a ke yi mani ḳirre, wa-
ḍansu kwa sun ḳarfafa chewa muna
faḍi), Mu yi mugunta, domin nagarta
ta fito? hukumchin da ya same su
adilchi ne.

9 Ḳaḳa ke nan? Gwoma nasu ma-
tsayi da namu? Babu, ko kaḍan:
gamma ko da mun kai ḳarar Yahudawa
duk da Hellenawa, ḳalḳashin zunubi su
10 ke duka; kammar yada an rubuta,

Babu mai-adilchi, ko ḍaya;
11 Babu mai-fahimta,
Babu mai-neman Allah;
12 Dukansu sun ratse, sun zamma banza duk tare;
Babu wani mai-aikan nagarta, babu, ko guda ḍaya:
13 Maḳogoronsu kabari ne buḍaḍe;

Da harshensu sun yi makirchi :
Daffin kububuwa yana ḳalḳashin
lebunansu :
14 Bakinsu chikke ya ke da zagi da
ḍwachi :
15 Ḳaffafunsu masu-garaje ne garin
zubda jini ;
16 Halaka da baḳinchikki suna
chikkin tafarkunsu ;
17 Hanyar lafiya kwa ba su san
ta ba :
18 Ba su da tsoron Allah a-gabban
idanunsu.

19 Mun sani dai dukan iyakar abin
da shari'a ke faḍi, tana faḍi ga wa-
ḍanda ke ḳalḳashin shari'a ; domin
bakin kowa shi kwabu, a komo da
dukan duniya kuma ḳalḳashin hukum-
20 chin Allah : gamma ta wurin ayu-
kan shari'a ba mai-rai da za shi
barata a-gabbansa : gamma ta wurin
21 shari'a a ke sanin zunubi. Amma

yanzu banda shari'a wani adilchi na
Allah ya bayanna, Attaurat da Anna-
22 bawa kwa suna shaida; wato adilchin
Allah ta wurin bangaskiya chikkin Isa
Almasihu ke nan zuwa ga dukan
masu-bada gaskiya; domin ba ma-
23 raba; gamma dukan mutane sun yi
zunubi, sun kasa kuma ga darajar
24 Allah; am barata kyauta bissa ga
alherinsa ta wurin pansa da ke
25 chikkin Almasihu Isa: wanda Allah
ya ayana shi abin pansa ne, ta
wurin bangaskiya, bissa ga jininsa,
domin a bayanna adilchinsa, bissa
ga barin lura da zunubai mariga-
26 ya, chikkin jimrewar Allah; domin
bayannuwar adilchinsa a-chikkin za-
mani na yanzu: domin shi da kansa
ya zamma adili, ya kuma baratadda
wanda ya ke da bangaskiya chikkin
27 Isa. Inna fa fahariya? ya kauwu.
Da wache irin shari'a? ta ayuka?

Babu: amma a-kan shari'**ar** bangaskiya.
28 Mun azza fa mutum ta wurin bangas-
kiya ya ke barata banda ayukan shari'a.
29 Ko kwa Allah *Allah* na Yahudawa
ne kaḍai? ba kuma na Al'ummai ba
ne? Labudda, na Al'ummai kuma:
30 idan dai Allah ḍaya ne, za ya kwa
baratadda na kachiya dagga wurin
bangaskiya, marasa-kachiya kuma ta
31 wurin bangaskiya. Ta wurin bangas-
kiya fa muna maida shari'a wofi?
Allah shi sawaḳa: babu, tabattadda
shari'a mu ke yi.

4 Ibrahim fa, ubanmu ga wojen jiki,
mi za mu che ya samu? Gamma
idan bissa ga ayuka Ibrahim ya
barata, yana da abin fahariya; amma
3 ba ga Allah ba. Gamma mi nassi ya
che? Ibrahim kwa ya bada gaskiya
ga Allah, aka lisafta wannan gareshi
4 adilchi ne. Amma ga wanda ya ke
aiki ba a kan yi lisafin lada bissa ta-

farkin alheri ba, amma bissa tafarkin
5 bashi. Amma ga wanda ba ya yi
aiki ba, amma yana bada gaskiya
ga wanda ya ke baratadda marasa-
ibada, ana lisafta bangaskiyarsa adilchi
6 ne. Kammar yada Dawuda kuma
yana furta albarka a-kan mutum,
wanda Allah ya lisafta adilchi gareshi
7 ba tare da ayuka ba, *chewa*,

Masu-albarka ne su waḍanda an
gafarta ta'addansu,
Waḍanda an suturche zunubansu.

8 Mai-albarka ne mutum wanda
Ubangiji ba za ya lisafta zunubi
9 gareshi ba. Wannan albarka fa a-bissa
na kachiya an furta ta, ko kwa a-bissa
na rashin kachiya kuma? gamma mun
che, Ga Ibrahim aka lisafta bangaskiya
10 adilchi ne. Ḳaḳa fa aka lisafta ta?
lokachin da yana chikkin kachiya,
ko kwa chikkin rashin kachiya? Ba
chikkin kachiya ba, sai chikkin rashin

11 kachiya: ya kwa karḅi alama ta
kachiya, hatimin adilchi na bangas-
kiya wada ya ke da ita tun yana
chikkin rashin kachiya: domin ya
zamma uban masu-bada gaskiya duka,
ko chikkin rashin kachiya su ke,
12 domin a yi lisafin adilchi garesu; uban
kachiya kuma ga waḍannan da ke ba
na kachiya ba kaḍai, amma masu-taka
chikkin gurbin bangaskiyan nan ta
ubanmu Ibrahim wada ya ke da ita
13 chikkin rashin kachiya. Gamma ba
ta wurin shari'a alkawali *ya zo* ga
Ibrahim da tsatsonsa, shi zamma ma-
gajin duniya, amma ta wurin adilchi
14 na bangaskiya. Gamma idan waḍan-
nan da ke na shari'a magada ne,
an maida bangaskiya wofi ke nan,
alkawali kwa ya zamma ba anfani:
15 Gamma shari'a tana faradda fushi;
amma wurinda babu shari'a, ba ta'adda.
16 Domin wannan fa wojen bangaskiya

*ya ke*, da za ya zamma *a-tafarkin* alheri;
domin alkawali ya tabatta zuwa ga
dukan zuriya; ba ga wannan kaḍai
ba da ke ta shari'a, amma ga wannan
kuma da ke ta bangaskiyar Ibrahim,
17 wanda ya ke ubanmu duka (kammar
yada an rubuta, Ni na sanya ka uba
ga al'ummai masu-yawa) gabba ga
wanda ya bada gaskiya gareshi, Allah
*ke nan*, wanda ya ke rayadda matatu,
yana kirra abubuwan da ba su da
kasanchewa, kammar abubuwan da ke
18 akwoi. Shi wannan bissa ga hope ya
bada gaskiya swaḅanin hope, da za ya
zamma uban al'ummai dayawa, bissa
ga abin da aka faḍi, Hakka zuriyakka
19 za ta zamma. Ba ya kwa bar bangas-
kiya ta yi rauni ba, amma ya lura
da jiki nasa yanzu daidai kammar ma-
tache (shekarassa wojen ḍari ne), da
kuma mutuwar mahaifar Saratu: la-
20 budda, garin sauraro ga alkawalin Allah,

ba ya raurawa ba da rashin bangaskiya,
amma ya ḳarfafa ta wurin bangaskiya,
21 yana bada ḍaukaka ga Allah, yana kwa
sakankanchewa sarai, yana da iko ya
22 chikka abin da ya alkawarta. Domin
wannan kwa aka lisafta masa wannan
23 adilchi ne. Amma dai ba dominsa
kaḍai aka rubuta shi ba, shi aka lisafta
24 ma; amma sabili da mu kuma, waḍan-
da za a lisafta shi a-garemu, mu da
mu ke bada gaskiya ga wanda ya tada
25 Isa Ubangijinmu dagga matatu, wanda
aka bashe shi domin laifofinmu, aka
tashe shi kuma domin baratammu.

5 Da shi ke fa mun barata bissa ga
bangaskiya, bari mu kasanche da sala-
ma tare da Allah ta wurin Ubangijinmu
2 Isa Almasihu; wanda mun sami yarjin
shiga dalilinsa bissa bangaskiya zuwa
chikkin wannan alheri inda mu ke tsa-
yawa; bari kuma mu yi farinchikki
3 chikkin hope na ḍaukakar Allah. Ba

kwa wannan kaḍai ba, amma mu yi
farinchikki kuma chikkin ḳunchinmu:
muna sane ḳunchi yana faradda han-
4 ḳuri; hanḳuri kuma, gwodawa; gwo-
5 dawa kuma, hope: hope kuma ba shi
kumyatasuwa; gamma am baza ḳam-
nar Allah chikkin zukatanmu ta wurin
Ruhu Mai-tsarki wanda aka bayas
6 a-garemu. Gamma tun muna raunana
tukuna, da chikkar lokachi Almasihu
7 ya mutu domin maraṣa-ibada. Gam-
ma da kyar wani ya yarda ya mutu
sabili da mutum mai-adilchi; watakila
dai sabili da nagari wani shi yi ḳarfin
8 hali har shi mutu. Amma Allah yana
bayanna ḳamnatasa garemu, da shi ke,
tun muna nan masu-zunubi tukuna,
Almasihu ya mutu sabili da mu.
9 Bale fa dayawa yanzu baratatu ne ta
wurin jininsa, za mu chira dagga fushin
10 *Allah* ta wurinsa. Gamma idan tun
muna maḳiya, aka sulhunta mu da

Allah ta wurin mutuwar Ḍansa, bale,
mu sulhuntatu, za mu chira ta wurin
11 ransa; ba kwa wannan kaḍai ba, amma
muna fahariya chikkin Allah ta wurin
Ubangijinmu Isa Almasihu, wanda mun
sami sulhu yanzu ta wurinsa.

12 Domin wannan fa, kammar yada
zunubi ya shigo chikkin duniya ta
wurin mutum ḍaya, mutuwa kwa a-kan
zunubi; har fa mutuwa ta bi kan dukan
mutane, da shi ke duka sun yi zunubi :
13 gamma tun ba shari'a zunubi yana
chikkin duniya : amma ba a yi lisafin
14 zunubi inda babu shari'a. Duk da
hakka mutuwa ta mallaka tun dagga
Adamu zuwa ga Musa, har bissa wa-
ḍannan da ba su yi zunubi bissa kamma-
nin takan shari'a ta Adamu, wanda ya
zamma kwatanchin mai-zuwan nan.
15 Amma ba tamkar takan shari'a, hakka
kuma kyautar ta ke ba. Gamma idan
bissa ga takan shari'a na ḍayan masu-

yawa suka mutu, bale fa alherin Allah,
da kyauta ta wurin alherin *wannan*
mutum ḍayan, Isa Almasihu, suka
16 yalwata zuwa masu-yawan. Ba kam-
mar ta wurin ḍayan da ya yi zunubi,
*hakka* kyauta kuma ta ke ba: gamma
hukumchi dagga wurin ḍaya *ya zo* har
kayasuwa, amma kyauta dagga wurin
zunubai dayawa *ta zo* har barata.
17 Gamma idan, sababin laifin ḍayan,
mutuwa ta mallaka ta wurin ḍayan;
bale fa su waḍanda ke karɓan yalwar
alheri da ta kyautar adilchi za su
mallaka chikkin rai ta wurin ḍayan, *shi*
18 Isa Almasihu. Hakkanan fa kammar
yada *shari'a ta zo* bissa dukan mutane
zuwa kayasuwa sababin takan shari'a
ḍaya; hakkanan kuma ta wurin aiki
guda ḍaya mai-adilchi *kyautar ta zo*
ga dukan mutane zuwa kuɓutar rai.
19 Gamma kammar yada ta wurin kan-
garar ḍayan nan masu-yawa suka

zamma masu-zunubi, hakkanan ta
wurin biyeyar ḍayan masu-yawa za su
20 barata. Banda wannan kuma shari'a
ta masgayo, domin laifi shi yawaita;
amma inda zunubi ya yawaita, alheri
ya daḍa yawaita ḳwarai da gaske:
21 domin, kammar yada zunubi ya mallaka
chikkin mutuwa, hakkanan kuma
alheri shi mallaka ta wurin adilchi
zuwa rai na har abada ta wurin Isa
Almasihu Ubangijinmu.

6 Mi za mu che fa? Za mu lizima
chikkin zunubi, domin alheri shi ya-
2 waita? Allah shi sawaḳa. Mu da
muka mutu ga zunubi, ḳaḳa za mu
3 ḳara rayuwa a-chikki? Ko kwa kun
rasa sani dukanmu da aka yi mana
baptisma zuwa chikkin Almasihu Isa,
zuwa chikkin mutuwatasa aka yi mana
4 baptisma? Aka bizne mu fa tare da
shi ta wurin baptisma zuwa chikkin
mutuwa: domin tamkar yada aka tada

Almasihu dagga matatu ta wurin dara-
jar Uba, hakkanan mu kuma mu yi
5 taffiya chikkin sabontakar rai. Gamma
idan an gamma mu da shi ḍaya bissa
ga sifar mutuwatasa, za mu kuma
kasanche hakka *bissa ga sifar* tashinsa;
6 domin an san wannan, aka gichiye
tsofon mutume namu tare *da shi*,
domin a kawasda jikin zunubi, domin
hakkanan kadda mu ḳara *zamma* muna
7 bauta ma zunubi; gamma wanda ya
8 mutu ya kuḅuta dagga zunubi. Amma
idan muka mutu tare da Almasihu,
muna bada gaskiya za mu kuma rayu
9 tare da shi; domin an sani Almasihu
da shi ke ya tashi dagga matatu ba shi
koma mutuwa ba; nan gabba mutuwa
10 ba ta da sauran mulki a-kansa. Gamma
mutuwa da ya mutu, ya mutu ga zunubi
so ḍaya: amma rai da ya ke rayuwa,
11 yana rayuwa ga Allah. Hakkanan ku
kuma ku maida kanku matatu ne ga

zunubi, amma rayayu ga Allah chikkin
Almasihu Isa.
12 Kadda zunubi fa ya yi mulki chik-
kin jikinku mai-mutuwa, da za ku biye
13 ma sha'awoyinsa: kuma kadda ku bada
gaḅaḅuwa naku ga zunubi alatun aikin
rashin adilchi; amma ku miḳa kanku
ga Allah, waton masu-rai dagga chikkin
matatu, gaḅaḅuwa naku kuma alatun
14 adilchi zuwa ga Allah. Gamma zu-
nubi ba za ya sami mulki bissa kanku:
gamma ba ḳalḳashin shari'a ku ke ba,
amma ḳalḳashin alheri.

15 Mi ke nan? mu yi zunubi, domin
ba ḳalḳashin shari'a mu ke ba, amma
ḳalḳashin alheri? Allah shi sawaḳa.
16 Ba ku sani ba, shi wanda ku ke miḳa
kanku bayi ne gareshi garin biyeya,
bayinsa ku ke wanda ku ke biyeya da
shi; ko na zunubi zuwa mutuwa, ko
17 kwa na biyeya zuwa adilchi? Amma
godiya ga Allah, ko da shi ke ku bayi ne

da na zunubi, da zuchiya ḍaya kuka
zamma masu-biyeya ga wannan irin
18 kwoiyasuwa inda aka kai ku; da aka
yantadda ku dagga zunubi kuma, kuka
19 zamma bayin adilchi. Ina magana
irin ta mutum, sabada raunin jikinku:
gamma kammar yada kuka bada gaḅa-
ḅuwanku bayi ne ga ḳazamta da mu-
gunta kuma zuwa mugunta, hakkanan
kuma yanzu sai ku bada gaḅaḅuwanku
bayi ga adilchi zuwa tsarkakewa.
20 Gamma sa'anda ku ke bayin zunubi,
yayaye ne ku ga zanchen adilchi.
21 Wanne anfani ku ke da shi a-loton
nan chikkin al'amuran da ku ke ganinsu
abin kumya ne yanzu? gamma matu-
ḳar waḍannan al'amura mutuwa che.
22 Amma yanzu yantatu dagga zunubi,
har kun zamma bayi ga Allah, kuna da
anfaninku zuwa tsarkakewa, matuḳa
23 kuma rai na har abada. Gamma
hakin zunubi mutuwa ne; amma

kyautar Allah rai na har abada che
chikkin Almasihu Isa Ubangijinmu.

7 Ko kwa kun rasa sani, ya ku yan-
uwa (gamma ina magana da mutane
masanan shari'a), shari'a tana da iko
2 bissa mutum muddar ransa? Gamma
mache wada ta ke da miji a-ḍamre ta
ke ga mijin bissa ga shari'a muddar
ransa; amma kadan mijin ya mutu, ta
3 kwantu dagga shari'ar mijin. Har
kwa dan, tun mijin yana da rai, ta yi
zamman wani mutum, za a kirra ta
mazinachiya: amma kadan mijin ya
mutu, ta sakku dagga shari'a, har ita
ba mazinachiya ba che, ko tana amre
4 da wani mutum. Ku fa, yan-uwana,
ta wurin jikin Almasihu, aka matasda
ku kuma ga shari'a; domin a haḍa ku
ga wani, *wato* shi wanda aka tashe
shi dagga matatu, domin mu fidda
5 anfani ga Allah. Gamma sa'anda mu
ke chikkin jiki, sha'awoyi na zunu-

bi, waḍanda ke ta wurin shari'a, suka
aikata chikkin gaḅaḅuwanmu garin
6 fidda anfani zuwa mutuwa. Amma
yanzu mun yantu dagga shari'a, da shi
ke mun mutu ga abin da mu ke riḳe
a chikkinta; har kwa muna hidima
chikkin sabontakar ruhu, ba chikkin
tsofontakar harufi ba.

7 Mi za mu che fa? Shari'a zunubi
che. Allah shi sawaḳa. Duk da
hakka, da ba domin shari'a, da ban san
zunubi ba: gamma da ba domin shari'a
ta che, Kadda ka yi sha'awa, da ban
8 san sha'awa ba: amma zunubi, da
samun kaffa, ya aika kowache irin
sha'awa a-chikkina ta wurin doka:
gamma banda shari'a zunubi matache
9 ne. Ni ma da da rai ni ke da ba
shari'a: amma sa'anda doka ta zo,
zunubi ya sake rayuwa, na kwa mutu;
10 doka, kuma, wada ta ke zuwa rai, na
11 iske ta zuwa mutuwa: gamma zunubi,

da samun kaffa, ta wurin doka ya
yaudare ni, ta wurinta kwa ya kashe
12 ni. Hakkanan ya zamma fa shari'a
tsatsarka che, doka kuma tsatsarka
13 che, mai-adilchi kwa, tagari che. Abin
nan fa wanda shi ke nagari ya zamma
mutuwa a-gareni? Allah shi sawaḳa.
Amma zunubi, domin ya bayanna
zunubi ne, ta wurin abin da ke mai-kyau
ya aika mani mutuwa;—domin ta
wurin doka zunubi ya zamma abu
14 mai-zunubi ḳwarai. Gamma mun sani
shari'a mai-ruhaniya che: amma ni
ba-jiki ne, seyasashe ne ḳalḳashin
15 zunubi. Gamma abin da ni ke aikawa
ban san shi ba: gamma abin da ni
ke aikawa, ba shi na yi nufin yi ba;
amma abin da ni ke ḳinsa, shi ni ke
16 aikawa. Amma idan abin da ni ke
aikawa, ba shi ni ke nufi ba, na amsa
17 shari'a mai-kyau che. Ya fa zamma
ba ni ne ni ke aikawa ba, amma zu-

nubi ne da shi ke zamne a-chikkina.
18 Gamma na sani a-chikkina, wato,
chikkin jikina, ba wani abin kirki ke
zamne: gamma nufi yana gareni,
amma aika nagarta ba shi gareni.
19 Gamma nagarta da ni ke so in yi, ba
na aikawa ba: amma mugunta da ba
na so ba, ita ni ke aikawa. Amma
20 idan abin da ba na so, shi ni ke
aikawa, ba ni ne mai-aikawa ba, amma
21 zunubi da ke zamne chikkina. Na
iske wannan kaïda fa, a-wurina, ni da
ni ke nufi in aika nagarta, ga mugunta
22 gareni. Gamma ina murna da shari'ar
23 Allah bissa ga mutum na chikki: amma
ina ganin wata kaïda dabam a-chikkin
gaḅaḅuwana, tana yaḳi da kaïdar han-
kalina, tana saka ni bauta ḳalḳashin
shari'ar zunubin *nan* da ke chikkin
24 gaḅaḅuwana. Kaitona, ga ni mutum,
abin tausai! wanene za ya tswamo ni
dagga chikkin jiki na mutuwan nan?

25 Na gode ma Allah ta wurin Isa Alma-
sihu Ubangijinmu. Hakkanan fa ni
da kaina da hankalina ina bauta ma
shari'ar Allah; amma da jiki shari'ar
zunubi.

8 Babu kayasuwa fa yanzu ga waḍan-
da ke chikkin Almasihu Isa. Gamma
shari'ar Ruhu na rai chikkin Almasihu
Isa ta yantadda ni dagga shari'ar zu-
3 nubi da ta mutuwa. Gamma abin da
shari' a ba ta da iko ta aika, domin
rarauna che ta wurin nama, Allah,
garin aiko Ḍan nasa chikkin kammanin
nama mai-zunubi domin zunubi kuma,
4 ya kada zunubi chikkin jiki: domin
bukatar shari'a ta chikka a-chikkinmu,
mu da mu ke taffiya ba bissa ga tabi'ar
5 jiki ba, amma bissa ga ruhu. Gamma
su da ke *taffiya* bissa tabi'ar jiki
al'amuran jiki su ke tatali; amma su
da ke bissa tabi'ar ruhu, al'amuran
6 ruhu *su ke tatali.* Gamma himmantu-

war jiki mutuwa che: amma himman-
7 tuwar ruhu rai ne da lafiya: domin
himmantuwar jiki gaba che da Allah;
gamma ba ta chikkin biyeya ga shari'ar
Allah, ba kwa za ta iya zamma hakka
8 ba: waḍannan kwa da ke chikkin jiki
9 ba su da iko su gami Allah. Amma
ku ba chikkin jiki ku ke ba, amma
chikkin ruhu, idan dai Ruhun Allah
yana zamne a-chikkinku. Amma idan
kowanne mutum ba shi da Ruhun
Almasihu, wannan ba chikkin nasa ya
10 ke ba. Idan kwa Almasihu yana chik-
kinku, jiki matache ne domin zunubi;
amma ruhu rai ne sabada adilchi.
11 Amma idan Ruhun wannan da ya tada
Isa dagga matatu yana zamne chik-
kinku, shi wanda ya tada Almasihu Isa
dagga matatu za ya rayadda jikunanku
masu-mutuwa kuma ta wurin Ruhunsa
da ke zamne chikkinku.

12 Hakkanan fa, yan-uwa, mu ma-

barta ne, ba ga jiki ba, da za mu rayu
13 bissa tabi'ar jiki: gamma idan kuna
rayuwa bissa ga tabi'ar jiki, doïle za ku
mutu; amma idan bissa ga ruhu kuna
matasda ayukan jiki, za ku rayu.
14 Gamma dukan waḍanda Ruhun Allah
ke bishe su, waḍannan yayan Allah ne.
15 Gamma ku ba ku karḅi ruhun bauta da
za ku sake jin tsoro ba; amma kuka
karḅi ruhun ḍiyauchi, inda mu ke kirra,
16 Ya Abba, Uba. Ruhu da kansa tare
da namu ruhu yana shaida, mu yayan
17 Allah ne: idan yaya ne fa, magada ne
kuma; magadan Allah, masu-tarayan
gado da Almasihu; in fa muna raḍaḍi
tare da shi, domin kuma mu ḍaukaka
tare da shi.

18 Gamma ni ga ganina raḍaḍai na
wannan zamani ba su issa a gwoda
su da daraja wada za ta bayanna zuwa
19 garemu. Gamma begen talikai yana
zuba ido ga bayannuwar yayan Allah.

20 Gamma aka ķasķantadda ta-halita zuwa
banza, ba da yardar kanta ba, amma
21 sanadin shi wanda ya sanya ta, chikkin
hope ta-halita da kanta kuma za ta
yantu dagga bautar ɓachewa zuwa
chikkin yanchi na darajar yayan Allah.
22 Gamma mun sani dukan ta-halita tana
nishi tana naķuda tare *da mu* har
23 yanzu. Ba kwa hakka kaɗai ba, amma
mu da kanmu kuma, waɗanda mu ke da
nunan fari na Ruhu, har mu da kanmu
muna nishi a-chikkin ranmu, muna
jiran ɗiyauchi, *wato*, pansar jikinmu.
24 Gamma ta wurin hope muka chira:
amma hope wanda a ke gani ba hope
ba ne: gamma wa ke hope ga abin
25 da ya ke gani? Amma idan muna
hope domin abin da ba mu gani ba, *sa-*
*'annan* da hanķuri mu ke sauraronsa.

26 Hakkanan kuma Ruhu da kansa
yana taimakon kumamanchinmu:
gamma mun rasa yada za mu yi

addu'a kammar da ya kamata; amma
Ruhu da kansa yana roḳo dominmu
da nishenishe waḍanda ba su furtuwa;
27 shi kuma wanda ya ke tuhumar zu-
kata ya san ko minene nufin Ruhu,
domin yana yin roḳo sabili da tsarkaka
28 bissa ga *nufin* Allah. Mun sani kuma
dukan al'amura aikatawa su ke yi
zuwa alheri ga waḍanda ke ḳamnar
Allah, *wato* waḍanda su ke kirraya-
29 yu bissa ḳadarassa. Gamma wanda
ya rigyasani, shi kuma ya rigaya ya
ḳadara a kammanta shi da surar
Ḍansa, domin shi zamma farin haifuwa
30 a-chikkin yan-uwa dayawa: waḍanda
kwa ya rigaya ya ḳadara, su kuma
ya kirra: waḍanda kwa ya kirra,
ya kuma baratadda su: waḍanda ya
baratadda su, su kuma ya ḍaukaka.

31 Mi za mu che da waḍannan al-
'amura fa? Idan Allah ke wojenmu,
32 wa ke gaba da mu? Wanda ba ya

kewoye Ḍa nasa, amma ya bashe shi
domin mu duka, ḳaḳa za ya rasa ba
mu abu duka kuma tare da shi a-yalwa-
33 che? Wa za ya sa illa ga zaḅaḅu na
34 Allah? Allah ne ke baratasuwa; wa za
ya kayas? Almasihu Isa ne ya mutu,
labudda ma, shi ne ya tashi dagga
matatu, wand a yana hannun dama
na Allah, yana kwa yin roḳo sabili da
35 mu. Wa za ya raba mu da ḳamnar
Almasihu? ko ḳunchi, ko raḍaḍi, ko
tsanani, ko yungwa, ko huntanchi, ko
36 hatsari, ko takobi? Kammar yada an
rubuta,

Sabili da kai ana kissanmu
muddar yini;
Aka maishe mu misalin tumakin
yanka.

37 Labudda, chikkin dukan waḍannan
al'amura mun fi gabban nassara ta
wurin wanda ya ḳamnache mu.
38 Gamma na kawas da shakka, ba mu-

tuwa, ba rai, ba malaïku, ba sarautai,
ba al'amuran yanzu, ba al'amura na
39 zuwa, ba ikoki, ba tsawo, ba zurfi,
ba kwa wata ta-halita, da za ta iya
raba mu da ḳamnar Allah, wada
ke chikkin Almasihu Isa Ubangijin-
mu.

9 Gaskiya ni ke faḍi chikkin Alma-
sihu, ba ḳariya ni ke yi ba, lamirina
yana shaida tare da ni chikkin Ruhu
2 Mai-tsarki, ina da baḳinchikki mai-zafi,
da chiwo mara-huchewa chikkin zuchi-
3 yata. Gamma kammar in so ni da
kaina in zamma la'anane ga Almasihu
sabili da yan-uwana, dangina na wojen
4 jiki: su da ke Israïlawa; su da ke da
ḍiyauchi, da ḍaukaka, da alkawalai,
da bada Attaurat, da hidimar *Allah*,
5 da wa'adodi; su adda ubannin, dagga
wurinsu kwa Almasihu ya ke ga wojen
jiki, shi da ke bissa duka, Allah mai-
6 albarka har abada. Amin. Amma ba

kammar a che maganar Allah ta
zamma wofi ba. Gamma ba dukan
waḍanda ke na chikkin Israïla, Israï-
7 lawa ne: ba kwa domin tsatson Ibra-
him ne, lalai duka yaya ne: amma,
Chikkin Ishaḳu za a kirra tsatsonka.
8 Wato, yayan jiki ba su ne yayan
Allah ba; amma yayan alkawali ne
9 ana lisafinsu tsatso ne. Gamma
wannan maganar alkawali che, Bissa
ga wannan loto ina zuwa, Saratu kuma
10 za ta sami ḍa. Ba kwa wannan kaḍai
ba; amma Rifkatu kuma da ta yi juna
biyu dagga wojen *mutum* ḍaya, *wato*,
11 dagga wojen ubanmu Ishaḳu—gamma
tun ba a haifi *yara* ba tukuna, ba su
kwa rigaya su aikata komi ba ko nagari
ko mummuna, domin ḳadarar Allah
bissa ga zaḅewa ta tsaya, ba dagga
wurin ayuka ba, amma dagga wurin
12 wanda ya kirra, aka che mata, Baba
13 za ya bauta ma ḳarami. Kammar

yada an rubuta, Yaḳub na ḳamnata,
Isuwa na ḳi.
14 Mi za mu che fa? Da rashin
adilchi tare da Allah? Allah shi sa-
15 waḳa! Gamma ya che ma Musa, Ni
yi jinḳan wanda na jiḳansa, ni yi tau-
sayin wanda na yi tausayinsa kuma.
16 Hakkanan fa ba dagga wojen wanda
ya yi nufi ya ke ba, ba kwa dagga
wojen wanda ya yi chere ba, amma
dagga wojen Allah da ke yin jinḳai.
17 Gamma nassin ya che ma Fir'auna,
Sabada wannan nufi da kansa na tashe
ka, domin in gwoda ikona a-chikkinka,
sunana kwa shi zamma a-bayanne
18 chikkin dukan duniya. Ya zamma fa
yana jinḳan wanda ya nufa, wanda
ya nufa kuma sai ya taurare shi.

19 Za ka che mani, Donminene fa
ya kan sa illa? Gamma wa ke jayeya
20 da nufinsa? Kaiya, ya namiji, wane
kai da ke jayeya da Allah? Abinda

aka sifanta za ya che ma wanda ya
sifanta shi, Donmi ka yi ni hakka? Mai-
21 kasko ba shi da iko bissa ḍanyar ḳassa,
dagga chikkin churi ḍaya da sashi ya yi
tukunya zuwa daraja, da wani kwa zuwa
22 ḳasḳanchi? Idan fa Allah, da nufin
ya gwoda fushinsa, ya sanasda ikonsa
kuma, da hanḳuri mai-yawa ya jimre
da tukane na fushi shiriyayu ga ha-
23 laka: domin kuma ya sanasda wadatar
ḍaukakassa bissa tukane na jinḳai,
waḍanda ya rigaya ya shiriya su zuwa
24 ḍaukaka, *wato* mu ne, waḍanda ya
kirra kuma, ba dagga chikkin Yahu-
dawa kaḍai ba, amma dagga chikkin
25 Al'ummai kuma? Kammar yada ya
faḍi chikkin Hosha'a,

Wannan wada ba al'ummata ba
che, zan kirra ta al'ummata;
Ita kwa wada ba ḳamnatachiya ba
che, *zan kirra ta* ḳamnatachiya.

26 Za ya zamma kuma, wurinda aka

che masu, Ku ba mutanena ba
ne,
Chan za a kirra su yayan Allah
mai-rai.

27 Ishaya kuma yana kirra a-kan Israïla,
Ko da yawan yayan Israïla ya
zamma kammar rairayi na bahar,
28 ringin ne masu-chira: gamma Uban-
giji za ya aikata maganatasa a-bissa
duniya, yana gamma ta, yana taḳaita
29 ta. Kuma, kammar yada Ishaya ya
rigaya ya faḍi,
Da ba domin Ubangijin Runduna
ya rage mamu iri,
Da mun zamma kammar Saduma,
da mun yi kamma da Gamorata.

30 Mi za mu che fa? Al'ummai, da
ba su bi sawun adilchi ba, suka ruski
adilchi, wato adilchi da ke na bangas-
31 kiya amma Israïla, chikkin bin
sawun shari'ar adilchi ba su ruski
32 shari'an *nan* ba. Donmi? Domin ba

*su neme ta* bissa bangaskiya, amma
kammar bissa ayuka. Suka yi tuntu-
33 ḅe wojen duchin tuntuḅe; kammar
yada an rubuta,

Ga shi, chikkin Sihiyona na aje
marmara ta tuntuḅe da pa na
sa faḍuwa:
Shi kwa wanda ya bada gaskiya
gareshi ba za ya kumyatta ba.

10 Ku yan-uwa, muradin zuchiyata
da biḍata ga Allah dominsu ke nan, su
2 chira. Gamma ina shaida su suna da
kishi domin Allah, amma ba bissa ga
3 sani ba. Gamma domin suka rasa
sanin adilchin Allah, da kwa suna biḍa
su kaffa na kansu, ba su yi biyeya da
4 adilchin Allah ba. Gamma Almasihu
matuḳar shari'a ne zuwa adilchi ga
5 kowanne mai-bada gaskiya. Gamma
Musa ya rubuta, mutum mai-aikan
adilchi wanda ke na wojen shari'a za
6 ya rayu ta wurinsa. Amma adilchi

wanda ke na bangaskiya hakka ya
che, Kadda ka faḍi chikkin zuchiyarka,
Wa za ya hawa chikkin samma?
(wato, garin a sabko da Almasihu;)
7 ko kwa, Wanene za ya sabka chikkin
Hades? (wato, garin a tayas da
8 Almasihu dagga matatu.) Amma mi
ya che? Magana tana kusa da kai,
chikkin bakinka, chikkin zuchiyarka
kuma: wato, maganar bangaskiya,
9 wada mu ke wa'azi: gamma idan ka
shaida da bakinka Isa Ubangiji ne,
ka kuma bada gaskiya chikkin zuchi-
yarka Allah ya tashe shi dagga ma-
10 tatu, za ka chira: gamma da zuchiya
mutum ya ke bada gaskiya zuwa
adilchi; da baki kuma a ke shaida
11 zuwa cheto. Gamma nassin ya che,
Dukan wanda ya ke bada gaskiya gare-
12 shi ba za ya kumyatta ba. Gamma
babu farki tsakanin Ba-Yahudi da Ba-
Helleni: gamma shi wannan ḍaya shi

ne Ubangijin duka, yana kwa da
wadata zuwa ga dukan waḍanda ke
13 kirra bissa gareshi: gamma, Dukan
wanda za ya kirra bissa sunan Uban-
14 giji za ya chira. Ḳaḳa fa za su kirra
bissa ga wanda ba su bada gaskiya
gareshi ba? kuma ḳaḳa za su bada
gaskiya ga wanda ba su ji ba?
ḳaḳa za su ji kwa im ba mai-yin
15 wa'azi? ḳaḳa za su yi wa'azi kuma,
im ba a aike su ba? kammar yada an
rubuta, Inna misalin kyaun ḳaffafu
na masu-kawo Bishara ta kirki!

16 Amma ba dukansu suka lura da
Bishara ba. Gamma Ishaya ya che,
Ya Ubangiji, wanene ya gaskanta
17 labarinmu? Bangaskiya fa dagga
wurin ji ne, ji kuma dagga wurin
18 maganar Almasihu. Amma ina chewa,
Ba su ji ba? I, hakika,

Muriyassu ta fita chikkin dukan
duniya,

Kalmominsu kuma har iyakar
mazamni.
19 Amma ina chewa, Israïla ba ta
sani ba? A-farko Musa ya che,
Zan chakune ku zuwa kishi da
abin da ba al'umma ba ne,
Da al'umma gaḅuwa za ni
fusadda ku.
20 Ishaya kuma yana da ƙarfin hali
ƙwarai, ya kwa che,
Na samu ga waḍanda ba su
neme ni ba;
Na zamma bayannane ga
waḍanda ba su biḍa gareni
ba.
21 Amma wojen zanchen Israïla ya che,
Duk yini ina miƙa hannuwana ga
al'umma mai-kangara, mai-tsayeya.

11 Ina che fa, Ko Allah ya kakaḅe
mutanensa? Allah ya sawaƙa. Gam-
ma ni kuma Ba-Israïli ne, na tsatson
2 Ibrahim, na kabilar Banyami. Allah

ba ya kakaḅe mutanensa waḍanda
ya rigyasani. Ko ba ku sani ba
abin da nassin ya faḍi a-kan Iliya?
da ya nache roḳo ga Allah gaba da
3 Israïla, *chewa*, Ya Ubangiji, sun kashe
annabawanka, sun rushi gadajen
sacrifice naka: ni kaḍai ma na rage,
4 suna kwa biḍar raina. Amma mi ne am-
sawar Allah ta mayar masa? Na rage
ma kaina mutum saba'a, waḍanda ba su
5 durḳussa ga Ba'al ba. Hakkanan fa a-
zamanin nan kuma akwoi ringi bissa ga
6 zaḅen alheri. Amma idan bissa ga alheri
ne, nan gabba ba na ayuka ba ne: im ba
hakka ba alheri kuma ba alheri ba ne.
7 Mi ke nan? Abin da Israïla ke biḍa,
ba ya samu ba; amma zaḅaḅu suka
8 samu, saura kwa suka taurare: kammar
yada an rubuta, Allah ya ba su ruhun
magagi, idanu har ba za su gani ba, kun-
nuwa har ba za su ji ba, har wannan
9 rana ta yau. Dawuda kuma ya che,

Bari table nasu ya zamma
azargiya, da tarko,
Da abin tuntuḅe, sakamako
kuma a-garesu:
10 Bari idanunsu su yi dufu, domin
kadda su gani,
Ka tanḳwara bayansu kuma
kullum.
11 Ina che fa, Tuntuḅe da suka yi
domin su faḍi ne? Allah shi
sawaḳa: amma ta wurin faḍuwassu
cheto *ya zo* ga Al'ummai, domin a
12 chakune su zuwa kishi. Idan fa faḍu-
wassu wadata cha ga duniya, hassar-
assu kuma wadata che ga Al'ummai,
bale fa yalwassu?

13 Amma ina zanche da ku waḍanda
ke Al'ummai. Da shi ke fa ni Manzon
Al'ummai ne, ina darajanta hidimata:
14 domin da ko ḳaḳa in chakune *dangina*
na wojen jiki zuwa kishi, *har* in chechi
15 waḍansu dagga chikḳinsu. Gamma

idan yarfensu ya zamma sulhun
duniya, karḅansu fa ḳaḳa *za ya*
*zamma*, ba sai rai dagga chikkin
16 matatu ba? Idan kwa nunan fari
tsatsarka ne, hakkanan kuma churi
ya ke: idan kuma tushe tsatsarka ne,
17 hakkanan kuma rassa su ke. Amma
idan aka karye waḍansu dagga chikkin
rassa, kai kwa, da ka ke zaitun na jeji,
aka tswafa kạ a-chikkinsu, *har* ka
zamma abokin-taraya tare da su
wojen tushe na man itachen zaitun;
18 kadda ka yi fahariya bissa rassa: amma
idan ka yi fahariya, ba kai kana ḍauke
da tushe ba, amma tushe yana ḍauke da
19 kai. Za ka fa che, Aka karye waḍansu
rassa domin a tswafa ni a-chikki.
20 To; bissa ga rashin bangaskiyarsu
aka karya su, bissa ga bangaskiyarka
kwa ka ke tsaye. Kadda ka tada kai,
21 sai dai ka ji tsoro: gamma idan Allah
ba ya keḅe rassa na tabi'a, ba kwa

22 za ya keḅe ka ba kai. Duba fa nagarta
da rashin siyasa na Allah: ga waḍanda
suka faḍi, rashin siyasa; amma a-
gareka, alherin Allah, idan fa ka lizima
chikkin alherinsa: im ba hakka ba kai
23 kuma za a dache ka. Su kuma, idan
ba su lizima chikkin rashin bangaski-
yarsu, za a tswafa su chikki: gamma
Allah yana da iko ya sake tswafa su
24 a-chikki. Gamma idan aka chire ka
dagga chikkin abin da ke bissa ga
tabi'a itachen zaitun na jeji, swaḅanin
tabi'a kuma aka tswafa ka chikkin
itachen zaitun na kirki: bale fa wa-
ḍannan da su ke *rassa* na tabi'a, za a
tswafa su chikkin nasu itachen zaitun?

25 Gamma, yan-uwa, ba ni so ku
rasa sanin wannan asiri, domin kadda
ku zamma masu-ganin kanku da
hikima, taurin zuchiya ya faru ga
Israïla ba ḍungum ba, har dukan
26 jimilan Al'ummai ta shigo; hakkanan

kuma dukan Israïla za ta chira:
kammar yada an rubuta,

Dagga chikkin Sihiyona Mai-
cheto za ya fito;
Za ya juyadda rashin ibada
dagga wojen Yaḳub:
27 Wannan kwa shi ne alkawalina
da su,
Sa'anda zan ḍauke masu zunu-
bansu.

28 Ga wojen Bishara fa, maḳiya ne
su sabili da ku: amma ga wojen
zaḅewa, ḳamnatatu su ke sabili da
29 ubanni. Gamma kyautai na Allah da
kirransa ba abin ladama ba ne.
30 Gamma kammar yada kun yi kangara
ga Allah chikkin kwanakin da, amma
yanzu kun sami jinḳai bissa ga tasu
31 kangara, hakkanan kuma waḍannan
sun yi kangara yanzu, domin bissa ga
jinḳai da an gwoda maku, su kuma
32 yanzu su sami jinḳai. Gamma Allah

ya kuble dukan mutane chikkin kan-
gara, domin shi yi ma duka jinḳai.
33 Ya zurfin wadata na hikimar Allah
duk da na saninsa! inna misalin wuyan
binchikke na shari'oïnsa, al'amuransa
34 kuma sun fi gabban a bi sawu! Gam-
ma wanene ya san nufin Ubangiji? ko
kwa wanene ya taɓa zamma abokin-
35 shawaransa? ko kwa wanene ya fara
ba shi, har za a komo saka masa?
36 Gamma dukan abu dagga gareshi su
ke, ta wurinsa kuma, zuwa gareshi
kuma. Ḍaukaka gareshi har abada.
Amin.

12 Ina roḳonku fa, yan-uwa, bissa ga
jejiyanḳai na Allah, ku miḳa jikunan-
ku, rayayen sacrifice, mai-tsarki, abin
karɓa ne ga Allah, bautarku mai-ruha-
2 niya ke nan. Kadda ku kammantu da
kammar wannan zamani kuma: amma
ku juyu bissa ga sabontar azanchinku,
da za ku gwoda ko minene nufin nan

na Allah mai-kyau, abin karḅa chikkakė.
3 Gamma ta wurin alherin da aka ba
ni, ni ke faḍi ma kowanne mutum
wanda ke chikkinku, kadda ya azza
kansa gabba da inda ya kamata; amma
shi tuna yada za shi azza da hankali,
gwalgwadon yada Allah ya ḍiba ma
kowanne mutum rabon bangaskiya.
4 Gamma kammar yada muna da gaḅa-
ḅuwa dayawa chikkin jiki ḍaya, dukan
gaḅaḅuwa kuma aikinsu ba ḍaya ba ne:
5 hakkanan mu, da mu ke dayawa, jiki
ḍaya ne chikkin Almasihu, kowanne
6 kuma gaḅabuwa ne na junanmu. Da
shi ke fa muna da bayebaye dabam
dabam gwalgwadon alherin da aka ba
mu, ko annabchi ne, *mu yi* gwalgwadon
7 misalin bangaskiyarmu; ko hidima, *mu*
*yi tatalin* hidimammu; wanda ya ke
kwoiyasuwa, *shi maida hankali* ga
8 kwoiyasuwassa; wanda ya ke galgaḍi,
ga galgaḍinsa: wanda ke bayasuwa, *ya*

*yi* da hannu sakke; wanda ya ke mulki,
*ya yi* da ḳwazo; wanda ya nuna jinḳai,
9 sai da fara'a. Bari ḳamna ta zamma
ba tare da riya ba. Ku yi ḳyamar abin
da ke mugu; ku lizimchi abin da ke
10 nagari. Ku yi zamman daḍin soyeya
da junanku chikkin ḳamna ta yan-
uwanchi; kuna gabbata da juna
11 chikkin bangirma; chikkin ḳwazo
kadda ku yi ragonchi; kuna huruwa
a-chikkin ruhu; kuna bauta ma Uban-
12 giji; kuna murna chikkin hope; kuna
hanḳuri chikkin ḳunchi; kuna lizima
13 a-kan addu'a; kuna raraba dukiyarku
zuwa biyan bukatan tsarkaka; kuna
14 riḳe da yin garan baḳi. Ku sa albarka
bissa waḍanda ke tsanantarku; ku sa
15 albarka, kadda ku la'anta. Ku yi farin-
zuchiya tare da waḍanda ke farin-
zuchiya; ku yi kuka tare da masu-kuka.
16 Ku yi zamman jituwa da junanku.
Kadda ku ḳalafa ranku bissa ma-

ḍaukakan al'amura, amma ku maida
kanku ga ḳanḳanana. Kadda ku azza
17 kanku masu-hikima ne. Kadda ku
saka ma kowanne mutum mugunta da
mugunta. Ku yi tatalin al'amura na
18 girma a-gabban dukan mutane. Idan
ya yuwu, ku zamma lafiya da dukan
19 mutane, gwalgwadon iyawarku. Kadda
ku ḍauka ma kanku pansa, ḳamnatatu,
amma ku kauche ma fushi : gamma an
rubuta, Ḍaukar pansa tawa che; ni zan
20 yi sakamako, in ji Ubangiji. Amma
idan maḳiyinka yana jin yungwa, ka
chishe shi; idan yana ḳishi, ka ba shi
sha; gamma garin yin hakka, za ka
tara masa garwashin wuta a-kansa.
21 Kadda ku rinjayu ga mugunta, amma
ku rinjaya mugunta da nagarta.

13 Bari kowanne mai-rai shi yi zam-
man biyeya da ikoki mafifita : gamma
babu wani iko sai na Allah; *ikokin* da
ke akwoi kuma sanyayu ne na Allah.

2 Wanda ya yi tsayeya da iko fa, yana
tsayeya da ḳadarar Allah ke nan: masu-
tsayeya kwa za su jawo ma kansu
3 hukumchi. Gamma masu-mulki ba abin
tsoro ba ne ga aikin nagarta, sai ga na
mugunta. Kana so kadda ka ji tsoron
ikon fa? sai ka yi abin da ke nagari, za
ka sami yabo kwa dagga gareshi: gam-
4 ma shi mai-hidiman Allah ne a-gareka
zuwa nagarta. Amma idan kana aika
mugunta, ji tsoro; gamma ba kau-
wai ya ke riḳe da takobi ba: gamma shi
mai-hidiman Allah ne, mai-ḍauka pansa
ne domin fushi a-kan mai-aikan mugun-
5 ta. Domin wannan fa ya wajaba gareku
ku yi zamman biyeya, ba domin fushi
kaḍai ba, amma sabili da lamiri kuma.
6 Gamma sabada wannan kuma ku ke
bada gandu; gamma su masu-hidiman
bautar Allah ne, kullum suna la'akari
7 da wannan abu da kansa. Ku ba kowa
hakinsa: gandu ga wanda gandu *ya*

*wajabche shi;* garama ga mai-garama;
tsoro ga wanda *ya issa* tsoro; bangirma
ga wanda *ya issa* bangirma.
8 Kadda ku zamma mabartan komi
ga kowa, sai dai na ḳamnar juna:
gamma wanda ya ke ḳamnar maḳwab-
9 chinsa ya chikka shari'a. Gamma
wannan, Kadda ka yi zina Kadda ka yi
kissankai, Kadda ka yi sata, Kadda ka
yi ḳyashi, da kuma idan da wata doka,
an tarkata chikkin wannan magana,
chewa, Sai ka yi ḳamnar maḳwabchinka
10 kammar ranka. Ḳamna ba ta aika
mugunta ga maḳwabchinta; ḳamna
fa chikkar shari'a che.

11 Da kuma wannan, domin an san
wokachin nan, sa'a ta yi sarai da za ku
falka dagga barchi: gamma yanzu
cheto ya fi kusa da mu bissa ga lokachin
12 da muka *fara* bada gaskiya. Dare ya
tsala, gari ya kusa wayewa: bari mu
tuḅe ayukan dufu fa, mu yafa sulke na

13 haske. Bari mu yi taffiya da dachewa,
kammar da rana; ba da zarri da
maye ba, ba da bin sha'awa da lalata
14 ba, ba da hasuma da kishi ba. Amma ku
yafa Ubangiji Isa Almasihu, kadda kwa
a shiriya ma jiki kaffa da za a bi
sha'awoyinsa.

14 Amma wanda shi ke rarauna chik-
kin bangaskiya, ku karɓe shi *amma* ba
domin a raraba zantatuka na shakka
2 ba. Wani mutum yana da bangaskiya
da za ya chi abu duka: amma wanda
ya ke rarauna sai mabunḳusa ya ke chi.
3 Kadda mai-chi ya rena wayon wanda
ba ya chi ba; wanda ba ya chi kuma
kadda ya zartas ma mai-chi: gamma
4 Allah ya karɓe shi. Wanene kai da ka
ke zartas ma baran wani? tsayawassa
ko faɗuwassa ga nasa ubanḍakin ne.
Hakika, za a ḳarfafa tsayawassa;
gamma Ubangiji yana da iko ya tsa-
5 yadda shi. Wani mutum yana azza

wata rana bissa wata: wani kwa yana
azza dukan su ḍaya ne. Bari kowanne
mutum ya sakankanche a-chikkin
6 hankali nasa. Wanda ya lura da ranan,
domin Ubangiji ya ke lura da ita:
wanda yana chi kuma, ga Ubangiji ya
chi, gamma ya kan bada godiya ga
Allah; wanda ba ya chi ba, ga Uban-
giji ne ba ya chi ba, yana kwa bada go-
7 diya ga Allah. Gamma ba wani dagga
chikkinmu da ḳe rayuwa ga kansa, ba
kwa wanda ke mutuwa ga kansa.
8 Gamma ko muna rayuwa, ga Ubangiji
mu ke rayuwa; ko mutuwa mu ke yi,
ga Ubangiji mu ke mutuwa; ko mu
rayu fa, ko mu mutu, na Ubangiji mu
9 ke. Gamma domin wannan Almasihu
ya mutu, ya sake rayuwa, domin shi
zamma Ubangiji na matatu duk da na
10 masu-rai. Kai fa, donminene ka ke
zartas ma ḍan-uwanka? ko kwa kai
kuma, donmi ka rena wayon ḍan-

uwanka? gamma dukanmu za mu tsaya
a-gabban kursiyin shari'a na Allah.
11 Gamma an rubuta,

Bissa ga raina, in ji Ubangiji, a-
gareni kowache gwiwa za ta
durḳussa,
Kowanne harshe kuma za ya yabi
Allah.

12 Kowanne ḍayanmu fa za ya kawo
lisafin kansa ga Allah.
13 Kadda fa mu ḳara zartas ma juna:
amma gwoma ku zartas hakka, kadda
kowanne mutum ya sa abin tuntuɓe
a-chikkin tafarkin ḍan-uwansa, ko kwa
14 dalilin faḍuwa. Na sani, kuma na
kawasda shakka chikkin Ubangiji Isa,
babu wani abu da ke mai-ḳazamta
don kansa: sai dai shi wanda ya
maida wani abu da ḳazamta, a-
15 gareshi yana da ḳazamta. Gamma
idan domin nama zuchiyar ḍan-uwanka
ta ɓache, ba chikkin ḳamna ka ke

taffiya ba yanzu. Da namanka kadda
ka halaka wanda Almasihu ya mutu
16 dominsa. Kadda fa a bari a yi ḳirre
17 a-kan nagartakku: gamma mulkin
Allah ba chi da sha ba ne, amma
adilchi ne da salama da farinchikki
18 chikkin Ruhu Mai-tsarki. Gamma shi
wanda ya ke bautan Almasihu a-
chikkin wannan abin karḅa ne ga
Allah, yardaje ne kuma wurin mutane.
19 Mu bi waḍannan abu fa da ke nufe
wojen salama, da abubuwa waḍanda
20 za mu gina junanmu da su. Sabili
da nama kadda a rushi aikin Allah.
Labudda dukan abu halal ne; amma
mugunta ne ga wannan mutum da ke
21 chi tare da tuntuḅe. Ya yi kyau
kadda a chi nama, kadda a kwa sha
wine, kadda kwa *a yi komi* wanda
ḍan-uwanka za ya tuntuḅe da shi.
22 Bangaskiya da ka ke da ita, sai ka
riḳe ta don kanka a-gabban Allah.

Mai-albarka ne shi wanda ba ya
zartas ma kansa chikkin abin da
23 hankalinsa ya yarda. Amma shi
wanda ya yi shakka kasashe ne idan
ya chi, domin *yana chi* ba tare da
bangaskiya; dukan iyakar abin fa da
ba na bangaskiya ba ne zunubi ne.

15 Mu fa da ke ḳarfafa ya wajaba mu
ḍauki kumamanchin raunana, kadda
2 mu ji ma kanmu daḍi. Bari kowan-
nenmu shi ji ma ḍan-uwansa daḍi zuwa
abin da ke nagari, da abin da ke gini.
3 Gamma Almasihu kuma ba ya ji ma
kansa daḍi ba; amma, yada an
rubuta, Zargin masu-zarginka suka
4 faḍo mani. Gamma iyakar abin da
aka rubuta a-da aka rubuta su domin
kwoiyasuwammu, domin mu ta wurin
hanḳuri da ta'aziyar litatafai mu
5 kasanche da hope. Yanzu dai Allah
na hanḳuri da na ta'aziya shi yarda
maku ku zamma da hankali ḍaya

chikkin junanku bissa ga Almasihu
6 Isa: domin da zuchiya ḍaya ku
ḍaukaka Allah na Ubangijinmu Isa
Almasihu da Ubansa da baki
7 ḍaya. Domin wannan ku karḅi
junanku, kammar yada Almasihu kuma
ya karḅe ku, zuwa ga darajar Allah.
8 Gamma ina chewa Almasihu ya
zamma mai-hidiman kachiya domin
gaskiyar Allah, da za shi ḳarfafa
alkawalan *da aka bayas* ga ubanni,
9 domin kuma Al'ummai su ḍaukaka
Allah sabada jinḳansa; yada an rubuta,

Domin wannan za ni yabonka a-
wurin Al'ummai,
Ni raira waḳa ga sunanka.

10 Ya kuma chewa,

Ku yi farinchikki, ya ku Al'um-
mai, tare da jama'assa.

11 Da kuma,

Ku yabi Ubangiji, dukanku Al-
'ummai;

Bari dukan dangogi kuma su yabe
shi.
12 Kuma, Ishaya ya che,
Tushen Yassa za ya kasanche,
Shi mai-tashi kuma garin shi yi
mulki bissa Al'ummai;
A-gareshi Al'ummai za su kaffa
hope.
13 Allah kwa na hope ya chikka ku da
dukan farinzuchiya da salama chikkin
bada gaskiya, domin ku yalwata
chikkin hope, chikkin ikon Ruhu
Mai-tsarki.
14 Ni ma da kaina na tabatta a-
kanku, yan-uwa, ku da kanku chikke da
nagarta ku ke, chikkaku ne da dukan
ilmi, kun iya galgaḍadda juna kuma.
15 Amma na rubuta maku da ḳarfafawa
a-wani yanki, kammar ina yi maku
tuni kuma, sabada alherin da Allah
16 ya ba ni, da zan zamma mai-hidiman
Almasihu Isa zuwa Al'ummai, ina

hidimar Bisharar Allah, domin miḳa-
war Al'ummai ta zamma abin karḅa,
da shi ke tsarkakakiya che dagga
17 Ruhu Mai-tsarki. Ni fa ina da tawa
fahariya chikkin Almasihu Isa wojen
18 al'amuran Allah. Gamma ba ni yin
ḳarfin hali in yi zanchen komi sai
waḍannan al'amuran da Almasihu ya
aika ta wurina, zuwa biyeyar Al'ummai,
19 bissa ga faḍi da aiki kuma, chikkin
ikon alamu da al'ajibai, chikkin ikon
Ruhu Mai-tsarki; har na yi wa'azin Bi-
sharar Almasihu sarai tun dagga
Ḳuddus, da kewoyenta har zuwa
20 Ilirikun; labudda, gurina ke nan, in
yi wa'azin Bishara hakka, ba wurin da
*an rigaya* am bada labarin Almasihu,
domin kadda in yi gini a-bissa tushen
21 wani mutum; amma, kammar yada
an rubuta,

Su waḍanda labarinsa ba ya zo
garesu ba, za su gani,

Su kuma waḍanda ba su ji ba za su
fahimta.
22 Domin wannan kuma so dayawa
23 aka hana ni zuwa gareku: amma
yanzu, da shi ke babu sauran wurin
da ya rage mani chikkin waḍannan
ḳassashe, domin kuma ina da bege
tun shekaru dayawa in zo gareku,
24 yayinda za ni Asbaniya duka (gam-
ma ina da hope in gan ku chikkin
taffiyata, in sami rakiyarku kuma
zuwa chan, idan dai na rigaya na
sami kwanchiyar rai da dama bissa ga
25 saduwa da ku)—amma yanzu, taffiya ni
ke yi zuwa Ḳuddus, garin yi ma tsar-
26 kaka hidima. Gamma su Makidoniya
da Akaiya suka ga ya yi kyau a aike da
wani taimako zuwa *bukatar* matalauta
a-chikkin tsarkaka waḍanda ke a-Ḳud-
27 dus. I, hakka suka ga ya yi kyau; ma-
bartansu fa su ke. Gamma idan
Al'ummai sun zamma masu-taraya

chikkin al'amura nasu na ruhaniya,
wajib ne a-garesu kuma su hidimta
28 masu chikkin al'amura na jiki. Sa'an-
da fa na gamma wannan, *har* kuma na
hatimche masu wannan anfani, zan bi
29 ta wurinku zuwa Asbaniya. Na kwa
sani, lokachinda na zo gareku, zan zo
chikkin yalwar albarkar Almasihu.

30 Sauran, ina roḳonku, yan-uwa,
bissa ga Ubangijinmu Isa Almasihu,
kuma bissa ga ḳamnar Ruhu, ku yi
ḳwazo tare da ni chikkin addu'oïnku ga
31 Allah domina; domin in chira dagga
hannun waḍanda su ke masu-kangara
chikkin Yahudiya, domin kuma hidi-
mata wada ni ke da ita sabili da Ḳuddus
ta zamma abin karḅa ga tsarkaka;
32 domin in zo gareku kuma chikkin farin-
chikki ta wurin nufin Allah, tare da
33 ku kuma in sami hutawa. Allah fa na
salama ya zamna tare da ku duka.
Amin.

16 Na koḍa maku Fibi yar-uwammu,
ita da ta ke mai-hidimar ekklisiya
2 wada ke a-Kankriya: domin ku karḅe
ta chikkin Ubangiji, yada ya chanchanta
a-wojen tsarkaka, ku taimake ta a-chik-
kin iyakar matsalla wada za ta bukata
a-gareku: gamma ita da kanta mai-
gudumuwa che ga mutane dayawa, har
da ni kaina kuma.

3 Ku gaida Biriskila da Akila abokan
4 aikina chikkin Almasihu Isa, waḍanda
suka miḳa wuyansu sabili da raina; su
dai ba ni kaḍai ni ke gode masu ba,
amma har da dukan ekklisiyai na
5 Al'ummai: *ku gaida* ekklisiya da ke
chikkin gidansu kuma. A gaida Abai-
nitus ḳamnatachena, wanda shi ke
nunan fari dagga Asiya ga Almasihu.
6 A gaida Maryamu, ita wada ta yi maku
7 ḍawoiniya dayawa. A gaida Andaruni-
kus da Yuniyus, dangina, yan-uwan
ḍamrina kuma, mashahurai ne a-wurin

Manzani, sun kwa rigaye ni chikkin
8 Almasihu. A gaida Ambiliyus ḳamna-
9 tachena chikkin Ubangiji. A gaida
Urbanus abokin aikinmu chikkin Alma-
10 sihu, da Istakis ḳamnatachena. A
gaida Abalis yardaje ne chikkin Alma-
sihu. A gaida *mazowa* gidan Aristo-
11 bulus. A gaida Harodiya dangina. A
gaida *mazowa* gidan Narkikus, waḍanda
12 ke chikkin Ubangiji. A gaida Tarifaina
da Tarifusa, waḍanda suna aiki chikkin
Ubangiji. A gaida Barsisa ḳamnatache,
wanda ya yi aika dayawa chikkin
13 Ubangiji. A gaida Rufus zaḅaḅe
chikkin Ubangiji, da uwatasa da tawa.
14 A gaida Asinkiritus, Filiguna, Harmasa,
Batrubas, Harmisa, da yan-uwan da
15 ke tare da su. A gaida Filulugusa
da Juliya, Niriyus da yar-uwatasa,
da Ulumbasa, da dukan tsarkaka
16 waḍanda ke tare da su. Ku gaida
junanku da sumba mai-tsarki. Dukan

ekklisiyai na Almasihu suna gaishe
ku.

17 Ina dai roḳonku, yan-uwa, ku
maida hankali ga waḍanda ke zamma
sanadin tsatsaguwa da dalilin tun-
tuɓe, swaɓanin kwoiyasuwa da kuka
18 samu: ku bijire masu. Gamma irin
waḍannan ba su bauta ma Uban-
gijinmu Almasihu, amma sai chik-
kinsu; ta wurin kekyawan zan-
chensu mai-daḍi suna ruḍen zukatan
19 salimai. Gamma *labarin* biyeyarku ya
yaḍu zuwa dukan mutane. Ina fa
murna da ku: amma ina so ku zamma
masu-hikima ga abin da ke nagari,
marasa-wayo ga abin da ke mugu.
20 Kuma Allah na salama in an jima za ya
ḳuje Shaitan dagga ḳalḳashin sawa-
yenku.

Alherin Ubangijinmu Isa Alma-
sihu ya zamma tare da ku.

21 Timothawus, abokin aikina yana

gaishe ku; da Lukiyus da Yasuna da
22 Susibatrus kuma, dangina. Ni Tartiyus,
mai-rubutun wannan wasika, ina gaishe
23 ku chikkin Ubangiji. Gayus mai-
masabkina, da na dukan ekklisiya,
yana gaishe ku. Arastus ma-ajen gari
yana gaishe ku, da Kawartus kuma
ḍan-uwa.

25 Yanzu ga wanda ya ke da iko shi
ḳarfafa ku bissa ga Bisharata da wa'azi
na Isa Almasihu, bissa ga bayannuwar
asirin da ke ḅoye tun dagga zamanu
26 marasa-matuḳa, amma yanzu ya ba-
yanna, bissa ga umurnin Allah ma-
dawami kuma, an sanas ma dukan
al'ummai ta wurin litatafan annaba-
27 wa zuwa biyeya ta bangaskiya; ga
Allah kaḍai mai-hikima, ta wurin Isa
Almasihu, wanda daraja ta tabatta
gareshi har abada. Amin.

# WASIKA TA FARI TA BULUS ZUWA GA KORINTHIYAWA.

---

1 Bulus, kirrayaye shi zamma Man
zon Isa Almasihu ta wurin nufin Allah
2 da kuma Sostanisu ḍan-uwanmu, zuwa
ekklisiya ta Allah wada ta ke a-Korin-
thus, tsarkakaku chikkin Almasihu Isa,
kirrayayu su zamma tsarkaka, tare da
dukan waḍanda su ke kirra bissa sunan
Ubangijinmu Isa Almasihu chikkin
kowanne wuri, Ubangiji nasu da
3 namu: Alheri gareku da salama dagga
wurin Allah Ubanmu da Ubangiji Isa
Almasihu.

4 Ina gode Allahna kullum dominku,

sabada alherin Allah da aka ba ku
5 chikkin Almasihu Isa; a-chikkin ko-
wanne abu aka yalwatadda ku a-chik-
kinsa, ga wojen kowanne lafazi da
6 dukan sani; yayinda shaidar Almasihu
7 ta tabatta a-chikkinku: har ba ku
zamma ragagu ba ga kowache baiwa,
kuna jiran bayannuwar Ubangijinmu
8 Isa Almasihu: wanda za ya ķarfafa
ku kuma har matuķa, *ku zamma*
marasa-abin zargi a-chikkin ranar Uban-
9 gijinmu Isa Almasihu. Allah mai-
alkawali ne, ta wurinsa kwa aka kirra
ku *ku shigo* chikkin zumuntar Ḍansa
Isa Almasihu Ubangijinmu.

10 Yanzu fa, yan-uwa, ina roķonku,
ta wurin sunan Ubangijinmu Isa Alma-
sihu, dukanku ku yi magana ḍaya,
kadda tsatsaguwa su kasanche a-tsa-
kaninku; amma ku zamma chikkaku
tare chikkin hankali ḍaya, da shawara
11 ḍaya. Gamma, yan-uwana, an shaida

mani a-kanku, dagga bakin yan gidan
Kuluwi, wai akwoi jayeya tsakaninku.
12 Wato azanchina, kowanne ḍaya dagga
chikkinku yana chewa, Ni na Bulus
ne; Ni na Abulus; Ni na Safa; Ni
13 na Almasihu. Almasihu ya rabu ne?
aka gichiye Bulus dominku? ko kwa
aka yi maku baptisma zuwa chikkin
14 sunan Bulus? Na gode ma Allah ban
yi ma kowa a-ckikkinku baptisma, sai
15 Kirisbus da Gayus; domin kadda ko-
wanne mutum shi che aka yi maku
16 baptisma zuwa chikkin sunana. Na
kuma yi ma gidan Istifanus baptisma:
banda wannan, ban sani ba ko na yi
17 ma wani baptisma. Gamma Almasi-
hu ya aiko ni ba domin in yi baptisma
ba, amma domin in yi wa'azin Bishara:
ba da hikimar zantatuka ba, kadda
gichiyen Almasihu ya zamma wofi.

18 Gamma maganar gichiye wauta
che ga waḍanda su ke ḅachewa; amma

ga mu da a ke chetonmu ikon Allah ne.
19 Gamma an rubuta,
Zan wofinta hikimar masu-hikima,
Hazikanchin hazikai kuma zan ḳi.
20 Inna mai-hikima? inna marubuchi?
inna mai-bin chikkin wannan zamani?
Allah ba ya maida hikimar duniya
21 wauta ba? Gamma tun da shi ke
bissa ga hikimar Allah duniya, ta
wurin hikimatta, ba ta san Allah ba,
Allah ya nufa shi chechi masu-bada
22 gaskiya ta wurin wautar wa'azi. Da
shi ke Yahudawa suna tambaya
mu'ujizai, Hellenawa kwa suna neman
23 hikima: amma mu muna wa'azin
Almasihu gichiyeye, abin tuntuḅe ga
24 Yahudawa, wauta ga Al'ummai; amma
ga waḍanda an kirra su, ko Yahudawa
ko Hellenawa, Almasihu ikon Allah,
25 da hikimar Allah. Domin wautar
Allah ta fi mutane hikima; rashin
ḳarfin Allah kuma ya fi mutane ḳarfi.

26 Duba fa *irin* kirranku, yan-uwa,
ba *a kirra* masu-hikima dayawa ga
zanchen jiki ba, ba masu-iko dayawa
27 ba, ba masu-daraja dayawa ba: amma
Allah ya zaḅi abubuwa marasa-hikima
ga duniya, domin shi kunyatadda
waḍanda su ke masu-hikima; Allah
ya zaḅi kuma raunana ga duniya,
28 domin shi kunyatadda masu-ḳarfi; da
ḳasḳantatun abubuwa ga duniya, da
abubuwan da a ke rena, Allah ya zaḅe
su, i, har da abubuwan da ba su da
kasanchewa, domin shi wofinta abubu-
29 wan da ke akwoi: domin kadda ko-
wanne mai-rai shi yi fahariya gabban
30 Allah. Amma ku, dominsa, kuna
chikkin Almasihu Isa, wanda aka yi
shi hikima dominmu dagga wurin
Allah, da adilchi kuma da tsarkakewa,
31 da pansa: domin, bissa ga yada an
rubuta, *ya zamma*

Wanda shi ke yin fahariya,
Shi yi fahariya chikkin Ubangiji.

2 Ni ma, yan-uwa, sa'anda na zo
wurinku, ba da zalakar zanche ba na
zo ko da hikima, ina yi maku shela
2 ta asirin Allah. Gamma na ḳudurta
ba ni sane da komi a-chikkinku, sai
Isa Almasihu kaḍai, shi kwa gichiyeye.
3 Ina tare da ku kuma chikkin rashin
ḳarfi, da tsoro, da rawan jiki dayawa.
4 Maganata kuma da wa'azina ba tare
da zantatuka na hikima masu-rinjaya-
suwa ne, amma da shaidar Ruhu da
5 iko: don kadda bangaskiyarku ta tsaya
a-kan hikimar mutane, amma a-kan
ikon Allah.

6 Duk da hakka muna maganar
hikima a-wurin chikkaku: amma hiki-
ma ba ta wannan zamani ba, ba kwa
ta mahukumtan wannan zamani ba,
7 masu-shuḍewa: amma muna maganar
hikima ta Allah chikkin asiri; hikiman
nan wada ta ke da a-ḅoye, wada Allah
ya ḳadara ta kamin *farkon* zamanu

8 domin darajammu: hakiman zamanin
nan kwa duka ba su san ta ba:
gamma da sun san ta, da ba su gichiye
9 Ubangijin daraja ba: amma kammar
yada an rubuta,

Abin da ido ba ya gani ba, kunne
ba ya ji ba,
Ba ya ḍarsu ga zuchiyar mutum
ba,
Dukan iyakar abin da Allah ya
shiriya ma waḍanda ke ḳam-
nassa.

10 Amma mu ne Allah ya bayanna mamu
ita ta wurin Ruhu: gamma Ruhu yana
bin chikkin abu duka, i, har da zurfafa
11 na Allah. Gamma ḍagga chikkin mu-
tane wanene yana sane da al'amuran
mutum, sai dai ruhun mutum da ke
chikkinsa? hakkanan kwa al'amuran
Allah ba wanda ya sani, sai Ruhun
12 Allah. Amma mu, ba ruhun duniya
muka karḅa ba, amma ruhun da ke

dagga wurin Allah; domin mu san-
sanche da bayebayen da Allah ya ba
13 mu a-yalwache. Su ne fa muna faḍi,
ba da *irin* magana da hikimar mutum
ke kwoiyasuwa, amma *da irin* da Ruhu
ke kwoiyasuwa; muna kwatanta al'a-
mura masu-ruhaniya ga mutane masu-
14 ruhaniya. Mutum mai-*ṭabiyar* jiki ba
shi karḅa al'amura na Ruhun Allah:
gamma wauta su ke a-gareshi; ba shi
kwa da iko shi san su, gamma ana
15 gwodassu chikkin ruhaniya. Amma
shi wanda shi ke mai-ruhaniya ya kan
gwoda abu duka, shi kwa da kansa
16 ba mai-gwoda shi. Gamma wanene
ya gane nufin Ubangiji, da za ya
sannasda shi? Amma nufin Almasihu
yana tare da mu.

3 Ni ma, yan-uwa, ba ni da iko in
yi maku magana kammar ga masu-
ruhaniya, sai dai kammar ga masu-
2 jiki, jarirai chikkin Almasihu. Na

chiyadda ku da madara, ba da nama
ba; gamma ba ku issa ba tukuna: i,
3 har yanzu ba ku issa ba; gamma ku
masu-jiki ne tukuna: gamma da shi
ke a-chikkinku da kishi da husuma,
ba masu-jiki ba ne, kuna taffiya chik-
4 kin al'amarin mutane kwa? Gamma
sa'anda wani yana chewa, Ni na Bulus
ne; wani kuma, Ni na Abulus; ba
5 mutane ne ku ba? Minene Abulus
fa? minene Bulus? Ma-aikata ne
waḍanda kuka bada gaskiya ta wurin-
su; kowanne kwa kanda Ubangiji ya
6 bayas a-gareshi. Ni na dassa, Abulus
ya zuba ruwa; amma Allah ne ya
7 bada anfani. Domin wannan fa shi
wanda ya dassa ba wani abu ba ne,
ko kwa shi wanda ya zuba ruwa; sai
8 Allah wanda ke bada anfani. Yanzu
fa da mai-dashe da mai-zuba ruwa
ḍaya ne: amma kowanne za ya sami
9 nasa lada gwalgwadon ehatasa. Gam-

ma mu abokan aiki na Allah ne: ku
kwa gonar Allah ne, ginin Allah ne.
10 Ni kwa, bissa ga alherin Allah
da aka ba ni, da ni ke gwoni ga gini
na kaffa gindi; wani kwa yana tada
gini a-kai. Amma sai kowanne mutum
shi yi hankali irin ginin da ya ke yi
11 a-kai. Gamma ba wanda yana da iko
shi kaffa wani gindi dabam da wanda
an rigaya an kaffa, Isa Almasihu ke
12 nan. Amma idan kowanne mutum ya
yi gini bissa gindin nan, ko zinariya,
ko azurfa, ko duwatsu masu-daraja, ko
13 itache, ko barro, ko tataka; aikin
kowanne mutum za ya bayannu: gam-
ma ranan nan za ta tone shi, da shi
ke chikkin wuta a ke gwoda ta; wuta
kwa da kanta za ta gwoda aikin ko-
wanne mutum, na ko wanne iri ne.
14 Kadan aikin kowanne mutum da ya
gina a-kai ya tsaya, za ya karḅi lada.
15 Idan aikin kowa ya ḳone, za ya sha

hasara: amma shi da kansa za ya
chira; amma sai ka che ta wurin
tsakkiyar wuta.
16 Ba ku sani ba ku haikali ne na
Allah, Ruhun Allah kwa a-chikkinku
17 ya ke zamne? Idan kowanne mutum
ya ḅata haikalin Allah, Allah za ya
ḅata shi; gamma haikalin Allah mai-
tsarki ne, wato ku ne.
18 Kadda kowa shi yaudari kansa.
Idan kowanne dagga chikkinku yana
tsamani shi mai-hikima ne bissa gare-
ku chikkin wannan zamani, bari shi
koma wawa domin shi zamma mai-
19 hikima. Gamma hikimar wannan du-
niya wauta che ga Allah. Gamma
an rubuta, Shi wanda ya kan kama
20 masu-hikima da nasu wayo: da kuma,
Ubangiji yana sane da tunanin masu-
21 hikima, wofi su ke. Domin wannan
kadda kowa shi yi fahariya a-kan
mutane. Gamma dukan abu naku ne;

22 ko Bulus ne, ko Abulus, ko Safa, ko
duniya, ko rai, ko mutuwa, ko na
yanzu, ko na zamani mai-zuwa; duka
23 naku ne; ku kwa na Almasihu ne;
Almasihu kwa na Allah ne.

4 Mu fa, sai a yi lisafinmu hakkanan,
ma-aikatan Almasihu, wakilai na asiran
2 Allah kuma. Dagganan kwa abin da
a ke nema ga wakilai, a iske su da
3 aminchi. Amma ni, ba wani abu ba
ne a-gareni in sami ḳwanḳwanto a-han-
nunku, ko a-hannun mutum: har ba ni
4 kan yi wa kaina ḳwanḳwanto ba. Ban
san wani aibi a-kaina ba; amma wan-
nan ba ya sa na barata ba: amma
mai-yi mani ḳwanḳwanto Ubanjigi ne.
5 Domin wannan kadda a shar'anta komi
da garaje, har Ubanjigi ya zo; wanda
za ya tone ɓoyeyun al'amura na dufu,
ya bubuḍe shawarwarin zukata a-sa-
rare; sa'annan kowanne mutum za hi
samu nasa yabo dagga wurin Allah.

6 Waḍannan al'amura, yan-uwa, da
misali na juyo da su a-kaina da Abulus,
sabili da ku; domin dagga wurinmu
ku kwoiya kadda a wuche abin da an
rubuta; domin kadda kowa ya yi
kumburra sabili da nasa *mai-kwoiya-*
7 *suwa* a-kan na wani. Wanene ya
bambamche ka fa? mi ke gareka da ba
ka karḅa ba? idan fa karḅa ne ka yi,
donmi ka ke fahariya, sai ka che ba
8 karḅa ka yi ba? Ko yanzu kun rigaya
kun ḳoshi, kun rigaya kun zamma
mawadata, kun yi mulki ba da mu ba:
hakika, da ma kun yi mulki, da za mu
9 yi mulki kuma tare da ku. Gamma,
ga ganina, Allah ya nuna mu, mu
Manzani, dagga bayan duka, mutane
hukumtatu. ga mutuwa: gamma an
maishe mu abin kallo ga duniya, da
10 malaïku, da mutane kuma. Wawaye
ne mu sabili da Almasihu, amma ku
masu-hikima ne chikkin Almasihu;

mu raunana ne, ku ḳarfafa ne: kuna
da daraja, amma mu ḳanḳantatu ne.
11 Har wa yau muna da yungwa, muna
ḳishiruwa, huntaye ne, mu kan sha
12 duka, ba mu da gida na kanmu: muna
ḍawoiniya, da hannuwanmu muna aiki:
ana zaginmu, mu kwa sai mu sa
albarka; ana tsanantarmu, muna han-
13 ḳuri; Ana yi mana ḳirre muna bada
hanḳuri, an maishe mu kammar ḳazam-
tar duniya, jibjan komi, har wa yau.

14 Ina rubutun wannan ba domin in
kunyatadda ku ba, amma domin in
galgaḍadda ku, ku da ku ke yayana
15 ḳamnatatu. Gamma ko da za ku
samu masu-kwoiyasuwa zambar goma
chikkin Almasihu, duk da hakka ba
ubanni dayawa *gareku* ba ne; gamma
chikkin Almasihu ni na haife ku ta
16 wurin Bishara. Ina roḳonku fa ku
17 zamma masu-kwoiyi da ni. Domin
wannan na aike maku Timothawus,

ḍana ne chikkin Ubangiji, ḳamnatache,
mai-aminchi ne, domin shi tuna maku
da al'amurana da ke chikkin Almasihu,
kammar yada ni ke kwoiyasuwa koinna
18 a-chikkin kowache ekklisiya. Yanzu
dai waḍansu sun kumburra, sai ka che
19 ba ni zuwa wurinku. Amma zuwa ni
ke yi yanzu, in Ubangiji ya yarda; in
sami sanin ikonsu, su masu-kumburra,
20 *bar ta kallon* maganganunsu. Gamma
mulkin Allah ba zanchen maganganu
21 ba ne, zanchen iko ne. Mi ku ke so?
in zo wurinku da sanda, ko kwa chik-
kin ḳamna da ruhun tawali'u?

5 Ba kokanto ana labari wai ana fasi-
kanchi a-chikkinku, irin fasikanchi ma
da ba a iske shi ko wurin Al'ummai,
2 mutum yana da matar ubansa! Ku
kwa ba baḳinchikki kuka yi ba, da za
a ḍauke maku wanda ya yi wannan
abu, *bale ku yi ḅakinchikki*, har kum-
3 burra ku ke yi. Gamma hakika ni,

domin ina tare *da ku* ga ruhuna, *ko da*
*shi ke* ga jiki ba ni tare ba, na riga-
ya na yi ma wanda ya yi wannan aiki
4 shari'a kammar ina wurinku, a-chikkin
sunan Ubangijinmu Isa, kuna wuri
ḍaya a-tatare, da ruhuna kuma, tare da
5 ikon Ubangijinmu Isa kuma, domin
a-bada wannan irin mutum ga Shaiṭan
garin a halaka jikinsa, domin ruhu shi
chira chikkin ranar Ubangiji Isa.
6 Fahariyakku ba ta da kyau. Ba ku
sani ba yeast ḳanḳani ya kan gamma
7 dukan churi ? Ku fitadda tsofon yeast,
domin ku zamma sabon churi, gamma
mara-yeast ku ke. Gamma an yanke
8 Paskammu, Almasihu : mu fa bari mu
yi idinmu, ba tare da tsofon yeast ba,
ba kwa da yeast na ḳeta da na
mugunta, amma da gurasa mara-yeast
na sahihanchi da na gaskiya.

9 A-chikkin wasikata na rubuta
maku kadda ku chuḍu da masu-

10 fasikanchi : ba kwa masu-fasikanchin
duniyan nan ni ke nufa ba, ko kwa
masu-ķyashi ko masu-ķwache, ko masu-
bautan gumaka ; gamma da hakka ne,
11 doïle sai ku fita duniya, amma yanzu ni
ke rubuta maku, kadda ku chuḍu da
mutum mai-fasikanchi, ko mai-ķyashi,
ko mai-bautan gumaka, ko mai-
alfashiya, ko mai-maye, ko mai-
ķwache, idan ana kirransa ḍan-uwa ;
da irin wannan ko chi kadda a yi.
12 Gamma inna ruwana in yi ma wa-
ḍanda ke woje shari'a ? Ba ku ne ku
13 ke yi ma na chikki shari'a ba, na
woje fa Allah ke shar'anta su ? Ku
fitarda mugun nan dagga chikkinku.

**6** A-chikkinku kadan wani yana da
magana gamme da wani, ya yi ķarfin
hali ya kai shi shari'a a-gabban azalu-
2 mai, ba wurin tsarkaka ba ? Ko kwa ba
ku sani ba tsarkaka za su yi ma duniya
shari'a ? Idan fa ku ke yi ma duniya

shari'a, ba ku issa ku shar'anta ḳan-
3 ḳananan al'amura ba? Ba ku sani ba
mu za mu yi ma malaïku shari'a? bale
4 fa al'amuran wannan zamani. Idan fa
kuna da al'amura na wannan zamani
abin shar'antawa, kuna sanya waḍanda
ba su chikkin lisafi ga ekklisiya su yi
5 shari'a? Ina faḍin wannan domin in
kunyatadda ku. *Ashe*, ko hakkanan
ne, a-chikkinku an rasa mutum mai-
hikima *ko* ḍaya, da za shi iya shi raba
6 musu tsakanin yan-uwansa, amma ḍan-
uwa ya kan kai ḍan-uwa shari'a, a-
7 gabban marasa-bangaskiya kwa? Ha-
kika, ko yanzu ya zamma abin hasara
a-gareku ḳwarai, da ku ke kai juna
ḳara. Ba gwoma a yi *hanḳuri* da
zalumchi? ba gwoma ku *jimre* da
8 ḳwache? Hakika, har ku ma da
kanku kuna zalumchi, kuna ḳwache,
9 a-kan yan-uwanku fa. Ko kwa ba ku
sani ba azalumai ba za su gaji mulkin

Allah ba? Kadda ku yaudaru; da masu-
fasikanchi, da masu-bautan gumaka, da
mazinata, da baran mata, da masu-
10 kwana da maza, da ɓarayi, da masu-
ƙyashi, da masu-maye, da masu-alfa-
shiya, da masu-ƙwache, ba za su gaji
11 mulkin Allah ba. Waɗansu ma a-chik-
kinku da hakka ku ke: amma aka
wanke ku, amma aka tsarkake ku,
amma aka baratadda ku chikkin sunan
Ubangiji Isa Almasihu, chikkin Ruhun
Allahnmu kuma.

12 Dukan abu halal ne a-gareni; amma
ba dukan abu ne daidai ba. Dukan abu
halal ne a-gareni; amma ba ni yarda
13 a kai ni chikkin ikon komi ba. Abinchi
*iri iri* domin chikki ne, chikki kuma
domin abinchi ne: amma Allah za ya
wofinta shi duk da su. Amma jiki ba
domin fasikanchi ya ke ba, amma domin
Ubangiji ne; Ubangiji kuma domin jiki
14 ne: Allah kwa ya tada Ubangiji, za shi

15 kwa tashe mu ta wurin ikonsa. Ba ku
sani ba jikunanku gaɓaɓuwa na Alma-
sihu ne? za ni fa ɗauki gaɓaɓuwa na
Almasihu, in maishe su gaɓaɓuwa na
16 karuwa? Allah shi sawaḳa. Ko ba
ku sani ba wanda ya ke liḳe da karuwa
ya zamma jiki ɗaya *da ita?* gamma,
Su biyu, in ji shi, za su zamma nama
17 ɗaya. Amma wanda yana liḳe da
Ubangiji ya zamma ruhu ɗaya *da shi.*
18 Ku guje ma fasikanchi. Kowanne
zunubin da mutum ya ke yi na bayan
jiki ne; amma mai-aikan fasikanchi
19 shina yi ma jiki nasa zunubi. Ko ɓa
ku sani ba jikinku haikali ne na Ruhu
Mai-tsarki wanda ke chikkinku, wanda
kun karɓa dagga wurin Allah? ku kwa
20 ba na kanku ba ne; gamma aka seye
ku da tamani: ku ɗaukaka Allah fa
chikkin jikinku.

**7** Yanzu dai ga zanchen al'amuran
da kuka rubuto: ya yi kyau kadda

2 mutum ya shafi mache. Amma, sa-
bada fasikanchi, bari kowanne mutum
shi kasanche da matar kansa, kowa-
che mache kuma da mijin kanta.
3 Mijin shi ba matatasa abin da ya
wajabche ta: machen kuma hakkanan
4 ga mijinta. Mache ba ta da ikon jiki
nata, sai miji: hakkanan kuma miji
ba shi da ikon jiki nasa, sai mache.
5 Kadda ku hana wa juna, sai dai domin
kwanaki da yardan juna, da za ku mai-
da kanku ga addu'a, ku sake gammuwa,
domin kadda Shaiṭan ya jarabche ku
6 ta wurin rashin daurewarku. Amma
wannan ni ke faḍi wato yarda ne, ba
7 umurni ba ne. Duk da wannan da
a che kowa yana zammansa kammar
ni, da na so. Amma kowa yana da
tasa baiwa dagga wurin Allah, wani
kaza ne, wani kaza.

8 Amma ga marasa-mata da gwam-
raye ina chewa, Ya yi kyau garesu su

9 zamna kammar yada ni ke. Amma
idan ba su da daurewa, su yi amre;
gamma da a ḳone gwoma a amre.
10 Amma ga waḍanda *sun rigaya* sun yi
amre ina umurni—ba kwa ni ba ne,
Ubangiji ne—Kadda mata ta rabu da
11 mijinta (idan kwa ta rigaya ta bar shi,
ta zamna hakkanan ba miji, ko kwa ta
sulhuntu da mijinta); miji kuma kadda
12 shi rabu da matatasa. Amma ga saura,
ni ke magana, ba Ubangiji ba ne: Idan
kowanne ḍan-uwa yana da matatasa
mara-bangaskiya, tana kwa yarda ta
zamna tare da shi, kadda ya rabu da
13 ita. Mache kwa wada ta ke da miji
mara-bangaskiya, yana kwa yarda ya
zamna tare da ita, kadda ta rabu da
14 mijinta. Gamma miji mara-bangaskiya
ya tsarkaka chikkin matar: mata kuma
mara-bangaskiya ta tsarkaka chikkin
*mijin da shi ke* ḍan-uwa: da ba hakka
ba, da yayanku marasa-tsarki ne;

15 amma yanzu tsarkaka ne. Amma idan
mara-bangaskiyan za shi rabu, bar shi
shi rabu; ḍan-uwa ko yar-uwa ba su
chikkin bauta a-kan wannan ba: amma
Allah ya kirrawo mu chikkin salama.
16 Gamma, ya ke mata, kin sani ko za
ki chechi mijinki? kai fa miji, ka sani
17 ko za ka chechi matarka? Sai dai
kowanne mutum shi yi taffiyatasa
kammar yada Ubangiji ya raba masa,
da yada Allah ya kirrawo shi. Hak-
kanan kwa ni ke hukumta chikkin
18 dukan ekklisiyai. Aka kirra wani ya
rigaya yana da kachiya? kadda ya
zamma mara-kachiya. An kirra wani
ba ya rigaya ya sami kachiya ba?
19 kadda a yi masa kachiya. Kachiya
ba wani abu ba che, rashin kachiya
kuma ba wani abu ba ne; kiyayen
20 umurnin Allah *shi ne.* Sai kowanne
mutum shi zamna a-chikkin wannan
21 sha'anin da aka kirrawo shi. Kana

bawa aka yi kirranka? kadda wannan
ya dame ka: amma idan kana da
zarafi ka sami kanka, sai ka more shi.
22 Gamma shi wanda aka kirra chikkin
Ubangiji yana bawa, yantachen Uban-
giji ne: hakkanan kuma shi wanda
aka kirra yana ḍa, bawan Almasihu
23 ne. Da tamani aka panshe ku; kadda
24 ku zamma bayin mutane. Yan-uwa,
bari kowanne mutum, inda aka kirra
shi, shi zamna nan tare da Allah.

25 Zanchen buduruwai fa, ba ni da
wani umurni dagga wurin Ubangiji:
amma shari'ata ni ke bayas, ni da ni
ke mai-samun jinḳai dagga wurin
Ubangiji domin in zamma amintache.
26 Ina tsamani fa, domin tsananin nan
na yanzu, ya yi kyau ga mutum shi
27 zamna hakkanan. Kana ḍamre ga
mache? kadda ka nemi kwanchewa.
Kana kwanche ga saraḳar mache?
28 kadda ka nemi mache. Amma ko ka

yi amre, ba ka yi zunubi ba; idan bu-
duruwa kwa ta yi amre, ba ta yi zunubi
ba. Amma irin waḍannan za su sha
wahalla a-chikkin jiki: ina fa so in
29 sauḳaḳa maku. Amma abin da ni ke
faḍi ke nan, yan-uwa, An gajertadda
kwanaki, domin nan gabba waḍanda su
ke da mata su yi kammar ba su da su;
30 waḍanda su ke kuka kuma, kammar ba
su kuka ba; masu-murna kuma, kam-
mar ba su yi murna ba; masu-seye
31 kuma, kammar su ba masu-abu ba ne;
waḍanda su ke moron duniya, kammar
ba su chikka moriyatata ba: gamma
ḳawan duniyan nan tana shuḍewa.
32 Ina fa so ku zamma kuḅutatu ga sha-
gula. Wanda shi ke mara-amre yana
tatalin abin da ke na Ubangiji, yada
33 za shi gami Ubangiji: amma mai-amre
yana tatalin abin da ke na duniya,
34 yada za shi gami matatasa. Akwoi
bambamta kuma tsakanin amrariya da

buduruwa. Mara-amre tana tatalin
abin da ke na Ubangiji, ta zamma
tsarkakakiya ga jiki duk da ruhu:
amma amrariya tana tatalin abin da
ke na duniya, yada za ta gami mijinta.
35 Wannan ni ke faḍi domin anfaninku;
ba domin in jefa maku azargiya ba,
amma domin zuwa abin da ya dache,
domin ku yi hidimar Ubangiji ba da
36 raba hankali ba. Amma idan kowanne
mutum yana tsamani yana yin abin
da ba ya dache ga *ḍiatasa wada ta ke*
buduruwa, idan ta rigaya ta wuche
lokachi, idan hali ya nufi hakka, shi
yi abin da ya ke so; ba ya yi zunubi
37 ba; bari su yi amre. Amma wanda
ya tsaya sosai a-kan *shawarar* zuchi-
yatasa, abin kwa ba doïle ba ne gareshi,
amma yana da iko bissa nufin kansa,
ya kwa rigaya ya ḳudura a-zuchiyatasa
za shi kiyaye ḍiatasa buduruwa, ya yi
38 kyau. Hakkanan fa *ya zamma* shi

wanda ya amradda ḍiatasa buduruwa,
ya yi kyau; da shi wanda ba ya am-
raḍda ita ba, ya yi abin da ya fi kyau.
39 Mata a-ḍamre ta ke ga mijinta dukan
muddar ransa; amma idan mijin ya
rassu, a-sakke ta ke ta amri wanda
ta ga dama; amma chikkin Ubangiji
40 kaḍai. Amma ta fi farinchikki idan
ta zamna hakka, bissa ga ganin han-
kalina: ni ma, ga tsạmanin da ni ke
yi, ina da Ruhun Allah.

8 Yanzu ga zanchen abin da an yanka
ma gumaka: Mun sani dukanmu muna
da ilmi. Ilmi kwa ya kan sa kum-
burra, amma ḳamna gini ta kan yi.
2 Idan kowanne mutum yana tsamani
yana da sanin komi, ba ya san *abu* ba
tukuna yada ya kamata shi sani;
3 amma idan kowanne mutum yana
ḳamnar Allah, wannan mutum sanane
4 ne gareshi. A-kan zanchen chin abin
da an yanka ma gumaka fa, mu mun



 

sani babu wani gumki chikkin duniya,
5 babu kwa wani Allah sai ḍaya. Gamma
ko da shi ke akwoi waḍanda a ke che
da su alloli, ko a-samma ko a-duniya;
akwoi fa alloli da iyayengiji dayawa
6 hakka; amma a-garemu akwoi Allah
ḍaya, Uba ne, wanda dukan komi
dagga wurinsa ya ke, mu kwa gareshi
*mu ke;* da Ubangiji ḍaya kuma, Isa
Almasihu, wanda ta wurinsa dukan
komi ya ke, mu kuma ta wurinsa ne.
7 Amma wannan ilmi ba shi chikkin
dukan mutane: waḍansu dai, domin
sun saba da gumki har yanzu, su kan
chi kammar abu yankake ga gumki;
har lamirinsu da shi ke rarauna ya
8 ḳazamta. Amma abinchi ba za ya
zamma mamu dalili zuwa wurin Allah
ba: ko ba mu chi, ba mu ragu ba;
ko mun chi kwa, ba mu ḳaru ba.
9 Amma ku yi hankali kadda wannan
iko naku ya zamma abin tuntuɓe ga

10 raunana. Gamma idan wani ya gan
ka, kai da ka ke da ilmi, kana zamne
wurin chi chikkin haikalin gunki, idan
shi rarauna ne, lamirinsa ba za ya
ḍauki ķarfi ba shi chi abin da an yanka
11 ma gumaka? Ta wurin ilminka fa
wanda shi ke rarauna za ya lalache,
ḍan-uwa *ne fa* wanda Almasihu ya
12 mutu dominsa. Hakkanan kwa, sa'an-
da ku ke yi ma yan-uwa zunubi,
kuna kwa rotsa lamirinsu da shi ke
rarauna, Almasihu ku ke yi ma zunubi.
13 Ni fa, idan abinchi za ya sa ḍan-
uwana shi yi tuntuɓe, ba ni chin nama
har abada, domin kadda in sa ḍan-
uwana shi yi tuntuɓe.

**9** Ni ba ni da zarafi? ni ba Man-
zo ba ne? ban ga Isa Ubangijinmu
ba? ku ba aikina ba ne chikkin Uban-
2 giji? Idan a-wurin waḍansu ni ba
Manzo ba ne, a-wurinku dai Manzo ni
ke: gamma chikkin Ubangiji ku ne

3 shaidar Manzanchina. Wannan shi ne
kariyar kaina ga waḍanda su ke yi
4 mani ḳwanḳwanto. Ko mu ba mu ba
5 iko mu chi mu sha? Ba mu da iko
mu yawatadda mata mai-bada gaskiya,
kammar yada sauran Manzani su ke
yi, da yan-uwan Ubangiji, da Safa
6 kuma? Ko kwa mu kaḍai, da ni da
Barnaba, ba mu da iko mu jingine aiki
7 da hannuwanmu? An taɓa ḍan-yaḳi
yana hidima, yana kwa chiyadda kansa?
wanene ke yin gona, da ba za ya chi
albarkatta ba? wanene kwa ya ke
kiwon garki, da ba za ya sha madarar
8 garki ba? Ko ina faḍin waḍannan abu
bissa ga misalin *faḍi* na mutane? ko
kwa ba hakka Attaurat kuma ta che
9 ba? Gamma a-chikkin Attaurat ta
Musa an rubuta, Takarkari mai-tataken
hatsi, kadda ka yi masa takumkumi.
10 Shanu ne Allah ke tatalinsu, ko kwa
ya faḍi wannan lalai sabili da mu?

Hakika, sabili da mu aka rubuta:
gamma wanda ya ke noma, ya kamata
shi yi noma da hope, mai-tataken
11 *hatsi* kuma da begen samu. Idan mu
muka shibka maku na ruhaniya, baban
12 abu ne mu girbi naku na jiki? Idan
waḍansu suna samun wannan iko bis-
sanku, ba gara mu ba? Duk da hak-
ka ba mu mori wannan iko ba; amma
muna jimrewa da dukan abu, kadda
mu sanya wani abin hana Bishara ta
13 Almasihu. Ba ku sani ba waḍanda
suna hidimar abubuwa ma'su-tsarki
suna samun abinchinsu dagga wurin
haikali, waḍanda suna lizimtar gadon
sadaka kuma, suna da rabonsu tare da
14 gadon sadaka? Hakkanan kuma Uban-
giji ya umurta masu-shelan Bishara,
ta wurin Bishara su sami abin zamman
15 gari. Amma waḍannan abu ban mori
komi dagga chikkinsu ba: ban kwa
rubuta wannan *da nufin* a yi hakka

gareni ba ; gamma da kowanne mutum
shi maida fahariyata banza, gwoma
16 gareni in mutu. Gamma idan ina
wa'azin Bishara, ba ni da abin fahariya ;
gamma ya zamma doïle ke nan gareni ;
kaitona fa, im ban yi wa'azin Bishara ba.
17 Gamma idan na yi wannan da nufin
kaina, ina da lada: amma idan ba da
nufin kaina ba, *duk da hakka* am ba
18 ni wakilchi. Minene ladata fa? *La-*
*data ke nan*—lokachinda ni ke wa'azin
Bishara, in maida Bishara ba ta tamani
ba che, kadda in chi moriyar ikona
19 chikkin Bishara. Gamma ko da shi
ke kuḅutache ni ke dagga dukan *mu-*
*tane*, na sa kaina chikkin bauta ga
20 duka, domin in ribato masu-yawa. Na
zamma kammar Ba-Yahudi ga Yahu-
dawa, domin in ribato Yahudawa ; ga
waḍanda suna ḳalḳashin shari'a, *na*
*zamma* kammar ḳalḳashin shari'a, ko
da shi ke ni ba ḳalḳashin shari'a ba

ne, domin in ribato waḍanda ke ḳalḳa-
21 shin shari'a: ga waḍanda ba su da
shari'a, na zamma kammar mara-
shari'a, ba kwa mara-shari'a ga Allah
ba, amma ḳalḳashin shari'a ga Alma-
sihu, domin in ribato waḍanda ba su
22 da shari'a. Ga raunana na zamma
rarauna, domin in ribato raunana: na
zamma dukan abu ga dukan mutane,
domin ko da ḳaḳa in chechi waḍansu.
23 Ina kwa yin abu duka sabili da Bi-
shara, domin in yi taraya da su chik-
24 kin samunta. Ba ku sani ba, masu-
chere chikkin fage duka su kan yi gudu,
amma ḍaya ne ya kan karḅi rawani?
Hakkanan kuma ku yi chere, domin
25 ku samu. Dukan wanda ya ke ḳoḳari
kuma wurin wasa yana daurewa chik-
kin dukan abu. Su ma suna yi domin
su sami rawani mai-lalachewa; amma
26 mu mara-lalachewa. Hakka fa ni ke
yin chere, ba kammar da shakka ba;

hakka ni ke yin dambe kuma, ba
27 kammar mai-nushin sarari ba: ina
dandaḳin jikina, ina kai shi chikkin
bauta: domin kadda ya zamma ba-
yanda na yi ma waḍansu wa'azi, ni
da kaina a yashe ni.

10 Gamma, yan-uwa, ba ni so ku rasa
sani, ubanninmu dukansu ḳalḳashin
girgiji su ke, dukansu kwa suka ratsa
2 bahar; dukansu kwa aka yi masu bap-
tisma zuwa chikkin Musa chikkin gir-
3 giji da bahar kuma; dukansu kwa suka
4 chi abinchi ḍaya mai-ruhaniya; dukan-
su kwa suka sha abinsha ḍaya mai-
ruhaniya; gamma dagga pa mai-ruha-
niya wanda ya bi su suka sha: *wannan*
5 pa kwa Almasihu ne. Amma yawan-
chinsu Allah ba ya ji daḍinsu ba;
gamma aka jirkiche su chikkin jeji.
6 Waḍannan al'amura fa sun zamma
misalai a-garemu, domin kadda mu
kuma mu yi kwaḍayin miyagun abu,

7 kammar yada suka yi kwaḍai Kadda
ku zamma masu-bautan gumaka kuma,
kammar yada waḍansu dagga chikkinsu
su ke; kammar yada shi ke a-rubuche,
Jama'a suka zamna garin su chi su
sha, suka tashi kuma garin su yi wasa.
8 Kadda mu yi fasikanchi kuma, kammar
yada waḍansu dagga chikkinsu suka
yi, rana ḍaya suka faḍi, *mutum* zam-
9 bar ashirin da uku. Kadda mu gwoda
Ubangiji kuma, kammar yada waḍansu
dagga chikkinsu suka gwoda, suka
10 halaka a-bakin machizai. Kadda ku
yi gunaguni kuma, kammar yada
waḍansu dagga chikkinsu suka yi, suka
lalache a-hannun mai-halakasuwa.
11 Waḍannan al'amura dai suka same su
waton misali ne; kuma aka rubuta su
domin galgaḍi garemu, mu waḍanda
matuḳan zamanu sun zo a-kanmu.
12 Domin wannan fa wanda ya ke maida
kansa yana tsaye, shi yi lura kadda

13 ya faḍi. Babu wata jaraba ta same
ku sai irin da mutum ya iya jimrewa:
amma Allah mai-aminchi ne, da ba za
ya bari a yi maku jaraba wada ta fi
ḳarfinku; amma tare da jaraba za ya
yi maku hanyar chira, da za ku iya
jimrewa.

14 Domin wannan, ya ḳamnatatuna,
15 ku guje ma bautar gumaka. Ina
magana kammar ga masu-hikima; bi
16 chikkin abin da ni ke faḍi. Tasar
albarka wada mu ke albarkatata, ba
zumunta ta jinin Almasihu ba che?
Dunḳulin gurasa da mu ke kakarye,
ba zumuntar jikin Almasihu ba ne?
17 da shi ke fa mu, da mu ke dayawa,
dunḳuli ḍaya ne, jiki ḍaya ne: gamma
mu duka muna taraya dagga dunḳuli
18 ḍaya. Duba fa Israïlawa ga zanchen
jiki: waḍanda ke chin sacrifices ba
taraya su ke yi da gadon sadaka ba?
19 Inna azanchina? abin da an yanka

ma gumaka wani abu ne, ko kwa
20 gumki *da kansa* wani abu ne? Amma
abin da Al'ummai ke yanka, suna
yanka ma aljanu, ba Allah ba ne: ba
ni so fa ku yi zumunta da aljanu.
21 Ba ku da iko ku sha tasar Ubangiji
duk da ta aljanu: ba ku da iko
ku tara chi dagga table na Ubangiji,
22 da na aljanu. Ko kwa muna chakuna
Ubangiji da kishi? mu mun fi shi
ķarfi?

23 Abu duka halal ne; amma ba
dukan abu ne daidai ba. Abu duka
halal ne; amma da dukan abu ne ya
24 ke gini ba. Kadda kowa shi biḍa ma
kansa, amma abin *da za ya anfana*
25 makusanchinsa. Abin da a ke seya-
suwa duka chikkin fawa, ku chi, sabili
da lamiri kadda a yi tantambaya.
26 gamma duniya ta Ubangiji che, da
27 chikkatta. Idan wani dagga chikkin
marasa-bada gaskiya ya kirrawo ku

buki, har kun nufi zuwa; abin da aka
sanya a-gabbanku duka, ku chi, sabili
da lamiri kadda a yi tantambaya.
28 Amma idan kowanne mutum ya che
maku, Wannan am miḳa shi sacrifice,
kadda ku chi, sabili da shi wanda ya
nuna maku, sabili da lamiri kuma:
29 ba lamirinka ni ke chewa ba, amma
nasa; gamma donmi zarafi nawa ya
30 ke rataya ga wani lamiri? Idan ni da
godiya ni ke ḍiba, donmi a ke yi mani
ḳirre a-kan abin da ni ke godiyassa?
31 Ko kuna chi fa, ko kuna sha, ko kwa
iyakar abin da ku ke yi, a yi duka
32 domin a girmama Allah. Kadda ku
bada sanadin tuntuḅe, ko ga Yahu-
dawa, ko Hellenawa, ko ekklisiya ta
33 Allah: kammar yada ni da kaina a-
chikkin al'amura duka ina aikin yarda
ga dukan mutane, ba biḍa ma kaina
anfani ni ke yi ba, amma abin *da za
ya anfana* mutane dayawa, su chira.

11 Ku zamma masu-kwoiyi da ni, kam-
mar yada ni kuma na Almasihu ne.
2 Ina yabonku fa da ku ke tuna da
ni chikkin dukan abu, kuna kwa kiyaye
tadodi, kammar yada na bada su a-
3 gareku. Amma ina so ku sani, kan
kowanne namiji Almasihu ne; kan
mache kuma namiji ne; kan Almasihu
4 kuma Allah ne. Kowanne namiji da
ya ke addu'a ko wa'azi, kansa a-rufe,
5 yana yi wa kansa ḳanḳanchi. Amma
kowache mache da ta ke yin addu'a
ko wa'azi, kanta ba lulubi, tana yi wa
kanta ḳanḳanchi: gamma da wannan
6 da a yi mata kundumi ḍaya ne. Gam-
ma idan mache ba ta yin lulubi, sai
a yi mata kundumi: amma idan abin
kumya ne ga mache ta yi kundumi
7 ko aski, sai ta yi lulubi. Gamma
ba ya kamata namiji shi lulubi kansa,
da shi ke shi kammanin Allah ne da
darajar Allah: amma mache darajar

8 namiji che. Gamma namiji ba dagga
wojen mache ba ne; amma mache
9 dagga wojen namiji ta ke: gamma ba
a halita namiji sabili da mache; amma
10 mache sabili da namiji: domin wannan
ya kamata mache ta kasanche da
*shaidar* hukumchi bissa kanta, sabada
11 malaïku. Amma mache ba ta kasan-
che ba namiji ba, namiji kwa ba ya ka-
sanche ba mache ba, chikkin Ubangiji.
12 Gamma kammar yada mache dagga
wurin namiji ta ke, hakkanan kuma
namiji ta wurin mache ya ke; amma
dukan komi dagga wurin Allah ne.
13 Sai ku yanka magana chikkin hanka-
linku: ya wajaba ga mache ta yi
14 addu'a ga Allah ba da lulubi ba? Hali
da kansa ba ya sanasda ku ba, ḳan-
ḳanchi ne ga namiji ya sakke suma?
15 Amma idan mache tana da suma,
daraja che a-gareta: gamma am ba ta
16 gashinta abin rufa ne. Amma idan

kowanne mutum yana bayanna *halin*
gardamma, ba mu da wannan irin
alada ba, ba kwa ekklisiyai na Allah
ba.

17 Amma garin ba ku wannan doka,
ban yabe ku ba, taruwan da ku ke yi
ba gyara ya ke jawowa ba, amma sai
18 ḅarna. Gamma a-mafari, lokachinda
ku ke taruwa chikkin ekklisiya, na ji
akwoi tsatsaguwa a-tsakaninku; ni ma
19 rabi ni ke gaskantawa. Gamma doïle
akwoi bidi'oï a-chikkinku, domin su
waḍanda ke yardadu su bayanna a-
20 chikkinku. Sa'anda fa ku kan taru, ba
21 shi yuwuwa a chi jibin Ubangiji: gamma
a-chikkin chin da ku ke yi, kowa yana
rigengento shi amshe nasa jibi; wani
mai-jin yungwa ne, wani kwa mai-maye
22 ne. Ḳaḳa fa? ba ku da gidaje inda za
ku chi, ku sha? ko kwa kuna rena
ekklisiya ta Allah, kuna kwa kumya-
tadda waḍanda ba su da komi? Mi

zan che maku? In yabe ku a-kan
23 wannan? Ba ni yabonku. Gamma
dagga wurin Ubangiji na karḅo wannan
da na bayas a-gareku, *chewa*, Ubangiji
Isa a-chikkin daren nan da aka bashe
24 shi ya ḍauko gurasa; sa'anda ya yi
godiya, ya kakarya, ya che, Wannan
jikina ne, wanda shi ke dominku: ku
25 yi wannan *abin* tunawa da ni. Hakka-
nan kuma *ya ḍauko* tasa, bayan jibi,
yana chewa, Wannan tasa sabon alka-
wali ne chikkin jinina: ku yi wannan
lotun da ku ke sha duka, *abin* tunawa
26 da ni. Gamma kowanne lokachin da
ku ke chin wannan gurasa, kuna kwa
shan tasan, kuna labarta mutuwar
27 Ubangiji har ya zo. Dukan fa wanda
ya chi gurasa ta Ubangiji, ko ya sha
tasassa da rashin chanchanchi, ya
zamma da laifi chikkin jikin Ubangiji
28 da jininsa. Amma bari mutum shi
auna kansa, hakkanan shi ḍibi gurasan,

29 ya sha dagga tasan. Gamma wanda
ya ke chi ya ke sha, shari'a ya ke chi,
ya ke sha wa kansa, im ba ya rabe da
30 jikin ba. Shi ya sa waḍansu dayawa
a-chikkinku raunana ne, masu-chiwuta,
waḍansu ma, ba kaḍan ba, suna barchi.
31 Amma da muna rabewa da kanmu, da
32 ba za a yi mana shari'a ba. Amma
sa'anda an yi mana shari'a, muna
foruwa a-hannun Ubangiji, domin kadda
33 a kashe mu tare da duniya. Domin
wannan, yan-uwana, sa'anda kuna ta-
34 ruwa domin chi, ku jira juna. Idan
kowa yana da yungwa, sai shi chi a-
gidansa; kadda taruwanku ya jawo
maku shari'a. Amma sauran al'amura
yayin zuwana na shiriya su.

12 Yanzu, yan-uwa, a-kan zanchen
*bayebaye* masu-ruhaniya ba ni so ku
2 rasa sani. Kun sani lokachinda ku ke
Al'ummai, janku a ke yi zuwa waḍannan
gumaka bebaye, inda za a bishe ku

3 duka. Domin wannan ina fahimtadda
ku, babu mutum mai-faḍin magana
chikkin Ruhun Allah da za shi che,
Isa la'anane ne; ba kwa mai-ikon
chewa, Isa Ubangiji ne, sai chikkin
Ruhu Mai-tsarki.

4 Akwoi dai bayebaye iri iri, amma
5 Ruhu ḍaya ne. Akwoi hidimomi kuma
6 iri iri, amma Ubangiji ḍaya ne. Akwoi
kuma aikeaike iri iri, amma Allah ḍaya
ne, Shi wanda ya ke aikata dukan abu
7 chikkin dukan kowa. Amma ga ko-
wanne ḍaya am bada bayannuwar Ruhu
8 garin anfani. Gamma am bada maga-
nar hikima ga wani ta wurin Ruhu; ga
wani kuma maganar ilmi bissa ga
9 wannan Ruhu ḍaya: ga wani kuma
bangaskiya chikkin wannan Ruhu ḍaya;
ga wani kuma bayebaye na warkasuwa,
10 chikkin wannan Ruhu ḍaya; ga wani
ayuka masu-iko; ga wani annab-
chi; ga wani rarabewar ruhohi: ga

wani harsuna iri iri; ga wani fasarar
11 harsuna: amma dukan waḍannan shi
wannan Ruhu ḍaya ya ke aikata su,
yana raraba ma kowanne ḍaya dabam
yada ya nufa.
12 Gamma kammar yada jiki ḍaya ne,
yana kwa da gaḅaḅuwa dayawa, dukan
gaḅaḅuwan jiki fa, dayawa hakka, jiki
ḍaya ne; hakkanan kuma Almasihu ne.
13 Gamma chikkin Ruhu ḍaya aka yi
mana duka baptisma zuwa chikkin jiki
ḍaya, ko Yahudawa ne, kò Hellenawa
ne, ko bayi ne ko yaya ne; duka kwa
14 a-Ruhu ḍaya aka shayadda mu. Gamma
jiki ba gaḅa guda ba ne, dayawa ne.
15 Idan fa ƙaffa ta che, Da shi ke ni ba
hannu ba che, ba gaḅan jiki ni ke ba; ba
don wannan ta zamma ba gaḅan jiki
16 ba che. Idan kunne kuma ya che, Da
shi ke ni ba ido ba ne, ba gaḅan jiki
ni ke ba; ba domin wannan ya zamma
17 ba gaḅan jiki ba ne. Da a che dukan



 

jiki ido ne, inna ji? Da duka ji ne,
18 inna sunsunna? Amma yanzu Allah
ya sanya gaḅaḅuwa, kowanne ḍaya a-
chikkinsu chikkin jiki, yada ya gamshe
19 shi. Da a che dukansu fa gaḅa guda
20 ne, inna jiki? Amma yanzu gaḅaḅuwa
21 dayawa ne, jiki kwa ḍaya. Ido kwa ba
shi da iko shi che ma hannu, Ba ni
bukatarka: ko kwa kai *shi che* ma
22 ḳaffafu, Ba ni bukatarku. Ba kwa
hakka kaḍai ba; har ma waḍannan
gaḅaḅuwa da a ke ganinsu kammar
23 raunana ruknai ne: waḍannan gaḅa-
ḅuwan jiki fa da mu ke maishe su
kammar marasa-daraja, mu kan bada
mafifichiyar daraja garesu; *har* gaḅa-
ḅuwanmu da su ke munana suna samun
24 mafifichin kyau; da shi ke gaḅabu-
wanmu masu-kyau ba su da bukata:
amma Allah ya harhaḍa jiki, yana ḳara
mafifichiyar daraja ga gaḅan da ya ke
25 tauyeye; domin kadda tsaguwa ta ka-

sanche a-jiki, amma dukan gaḅaḅuwa
tatalin da su ke yi wa juna *tatali* ḍaya
26 ne. Idan gaḅa ḍaya kwa ya sha
raḍaḍi, dukan gaḅaḅuwa suna shan
raḍaḍi tare da shi; ko kwa idan gaḅa
ḍaya ya sami girma, dukan gaḅaḅuwa
27 suna murna tare da shi. Ku fa jikin
Almasihu ne; kowanne kwa gaḅa ne
28 dagga chikki. Kuma Allah ya sanya
*mutane* a-chikkin ekklisiya, na farko
Manzani, na biyu annabawa, na uku
masu-kwoiyasuwa, kana ayuka masu-
iko, kana bayebaye na warkasuwa,
taimakai, dabarun mulki, harsuna iri
29 iri. Duka ne Manzani? duka ne anna-
bawa? duka ne masu-kwoiyasuwa?
duka ne masu-aikin ayuka masu-iko?
30 Duka ne su ke da bayebaye na warka-
suwa? duka ne su ke magana da
31 harsuna? duka ne su ke fasara? Amma
sai ku annita marmarin manyan baye-
baye. Har ma in nuna maku wata
hanya mafifichiya.

13 Idan ina yin magana da harsunan
mutane da na malaïku, amma ba ni
da ḳamna, na komo kammar jan ḳarfe
mai-ḳara ko kwa giraya mai-ḳarau-
2 rawa. Idan ina da annabchi kuma,
har kwa na san dukan asirai da dukan
ilmi kuma; idan ina da bangaskiya
duka kuma, har in chirra duwatsu,
amma ba ni da ḳamna, ni ba komi
3 ba ne. Idan ina bada dukiyata duka
domin a chiyadda *matalauta*, idan
kwa na bada jikina domin a ḳone shi,
amma ba ni da ḳamna, ba ya anfane
4 ni komi ba. Ḳamna tana da yawan
hanḳuri, tana da nasiha; ḳamna ba ta
jin kishi ba; ḳamna ba ta yin fahariya,
5 ba ta yin kumburra, ba ta yin rashin
hankali, ba ta biḍa ma kanta, ba ta
6 jin chakuna, ba ta narko; ba ta murna
bissa rashin adilchi, amma tana murna
7 a-kan gaskiya; tana jimrewa da abu
duka, tana gaskanta abu duka, tana

kaffa hope ga abu duka, tana daurewa
8 da abu duka. Ḳamna ba ta ḳarewa
daḍai: amma ko da zantatukan annab-
chi, za a kawasda su; ko da harsuna,
za su tuḳe; ko da ilmi, za a kawasda
9 shi. Gamma muna sani bissa bissa,
10 muna annabchi bissa bissa: amma
sa'anda wannan da shi ke chikkake
ya zo, *sa'annan* za a kawasda wanda
11 shi ke bissa bissa. Sa'anda ina yaro,
ni kan yi magana ta ḳurchiya, ni kan
ji kammar mai-ḳurchiya, tunanina na
ḳurchiya ne: amma yanzu da na
zamma namiji, na kawasda al'amuran
12 ḳurchiya. Gamma yanzu chikkin ma-
dubi mu ke gani chikkin zauranche;
amma sa'annan fuska da fuska: yanzu
na sani bissa bissa, amma sa'annan zan
sansanche kammar yada an sansanche
13 ni. Yanzu dai bangaskiya, da hope,
da ḳamna sun tabatta, su uku; amma
ma-fi girmansu ḳamna che.

14 Ku nache bin ḳamna; duk da
hakka ku yi kishin *bayebaye* masu-
ruhaniya, amma galibi domin ku yi
2 annabchi. Gamma wanda ya ke zan-
che da harshe, ga Allah ya ke zanche,
ba ga mutane ba; gamma ba wanda
ya ji; amma chikkin ruhu ya ke faḍin
3 asirai. Amma wanda ya ke annabchi,
yana yi ma mutane zanche na ginuwa,
4 da galgaḍi, da ta'aziya. Wanda ya
ke zanche da harshe, kansa ya ke gini;
amma wanda ya ke annabchi, ekklisiya
5 ya ke gini. Ni dai ina so dukanku ku
yi zanche da harsuna, amma na fi so
ku yi annabchi: kuma wanda ya ke
annabchi ya fi wanda ya ke zanche
da harsuna girma, sai dai yana fasara,
6 domin ekklisiya ta sami gini. Amma
yanzu, yan-uwa, idan na zo wurinku
ina zanche da harsuna, mi zan anfana
maku, sai dai ina yi maku zanche na
wojen bayani, ko sani, ko annabchi,

7 ko kwoiyasuwa? Har ma abubuwan
da ba su da rai, masu-bada muriya, ko
algaita ko harp, idan ba su babamta
muriyoyinsu, ḳaḳa za a sani abin da
8 algaita ko harp sun nufa? Gamma
idan ḳafo ya yi ḳara ba ta tabattasuwa
ba, wa za shi yin shiri domin yaḳi?
9 Hakkanan kuma ku, idan da harshe
ba ku furtadda zanche mai-sauḳin
ganewa, ḳaḳa za a san abin da a ke
faḍi? gamma ku a zamma masu-ma-
10 gana ga iska. Akwoi harsuna dayawa
iri iri chikkin duniya, bissa ga misali,
11 ba kwa irin da ba shi da ma'ana. Idan
fa ban san baichin harshen ba, zan
zamma baubawa ga wanda ya ke
zanche, shi kwa mai-zanche za ya
12 zamma baubawa gareni. Hakkanan
ku kuma, da shi ke kuna da kishi ga
*samun bayebaye* masu-ruhaniya, ku
biḍa ku yalwata *a-chikkinsu* garin ginin
13 ekklisiya. Shi fa wanda ya ke zanche

da harshe, shi yi roḳo *shi sami ikon*
14 fasara. Gamma idan ni ke addu'a da
harshe, ruhuna ke yin addu'a, amma
15 azanchina kauwai ya ke. Ḳaḳa ke
nan? In yi addu'a da ruhuna, in yi
addu'a da azanchina kuma: in raira-
waḳa da ruhu, in raira-waḳa da azan-
16 china kuma. Im ba hakka ba, kadan
kana sa albarka da ruhu, shi wanda ya
ke zammansa mara-saṇi, ḳaḳa za shi
faḍin Amin a-kan godiyarka, da shi ke
ba ya san abin da ka ke faḍi ba?
17 Gamma kai lalai kana yin godiya da
kyau, amma wanchan ba ya ginu ba.
18 Na gode ma Allah, na ḍarra ku duka
19 yin zanche da harsuna: duk da hakka
chikkin ekklisiya na fi so in yi magana
guda biyar *kaḍai* bissa ga azanchina,
domin in sanasda waḍansu kuma,
da *in yi* magana zambar goma da
harshe.

20 Yan-uwa, ga wojen azanchi kadda

ku zamma masu-ḳurchiya: amma ga
wojen ḳeta ku zamma jarirai, amma
ga azanchi ku zamma chikkakun *mu-*
21 *tane.* A-chikkin Attaurat an rubuta,
Ta wurin mutane masu-baḳin harsuna,
ta wurin leḅunan baḳi kuma za ni yin
magana ga wannan al'umma; amma
duk da hakka ba za su ji ni ba, in ji
2 Ubangiji. Harsuna fa domin alama
ne, ba ga masu-bada gaskiya ba, amma
ga marasa-bada gaskiya; amma annab-
chi domin alama ne, ba ga marasa-
bada gaskiya ba, amma ga masu-bada
23 gaskiya. Idan fa dukan ekklisiya tana
tatare wuri ḍaya, duka kwa suna ma-
gana da harsuna, kadan marasa-karatu
sun shigo, ko kwa marasa-bada gaskiya,
24 ba sai su che kuna sururu ba? Amma
idan duka suna annabchi, wani kwa
ya shigo, mara-bada gaskiya ne, ko
kwa mara-karatu, ya rinjayu a-hannun
su duka, ya hukumtu a-hannunsu

25 duka; asiran zuchiyatasa sun tonu;
shi kwa sai ya faḍi a-fuskatasa ya yi
sujada ga Allah, yana furtawa hakika
Allah yana wurinku.

26 Sai mi fa, yan-uwa? Lokachinda
kun taru wuri ḍaya, kowa yana da
*nasa, wani da* raira-waḳa, wani da
kwoiyasuwa, wani da bayani, wani
da harshe, wani da fasara. Bari a yi
27 komi domin ginawa. Idan kowa yana
zanche da harshe, sai mutum biyu,
matuḳa uku, da 'ḍaya ḍaya fa; mutum
28 ḍaya kuma shina fasara: amma idan
an rasa mai-fasara, *wanchan* shi yi
shuru a-chikkin ekklisiya; shi yi ma-
29 gana ga kansa, da Allah kuma. Anna-
bawa fa bari su yi magana su biyu
ko uku, saura kwa su rarabe *magana.*
30 Amma idan an yi bayani ga wani ḍaya
wanda ya ke zamne a-wurin, sai na
31 farin nan shi yi shuru. Gamma du-
kanku kuna da dama ku yi annabchi,

da ḍaya ḍaya, domin dukan *mutane* su
kwoiya, duk su sami galgaḍi kuma;
32 ruhohin annabawa kwa suna biyeya
33 da annabawa; gamma Allah ba Allah
na yamutsai ba ne, amma na kwanchi-
yar rai ne; tamkar *da ya ke* chikkin
dukan ekklisiyai na tsarkaka.

34 Bari mata su yi shuru chikkin
ekklisiyai: gamma ba a yarda masu
su yi magana ba; amma su zamma
da biyeya, kammar yada Attaurat
35 kuma ta faḍi. Idan kwa suna so su
kwoiya komi, sai su tambayi mazajensu
chikkin gida: gamma abin kumya ne
ga mache ta yi magana chikkin ekkli-
36 siya. Ḳaḳa ke nan? ko dagga wurin-
ku ne maganar Allah ta fita? ko kwa
a-gareku kaḍai ta zo?

37 Idan kowanne mutum yana maida
kansa annabi ne, ko mai-ruhaniya ne,
sai shi sansanche abubuwan da ni ke
rubuta maku, umurnin Ubangiji ne.

38 Amma idan kowa da rashin sani ne,
shi zamna da rashin sani.
39 Ku yan-uwana fa, ku yi muradin
yin annabchi, kadda kwa a hana yin
40 zanche da harsuna. Amma a yi abu
duka da hankali da natsuwa.

15 Yanzu, yan-uwa, ina sanasda ku
Bishara wada na yi maku wa'azinta,
wada kuka karḅa kuma, inda ku ke
2 tsayawa kuma, wada ku ke chira kuma
ta wurinta; idan kuna riḳe da zanche
wanda na yi maku wa'azi, im ba bada
3 gaskiya banza kuka yi ba. Gamma na
bayas gareku tun dafari abin da ni
kuma na karḅi, Almasihu ya mutu
domin zunubanmu bissa ga Litatafai;
4 aka bizne shi; an tashe shi kan rana
5 ta uku bissa ga Litatafai; ya bayanna
ga Safa; kana ga su goma sha biyu;
6 kana ya bayanna ga waḍansu yanuwa,
sun fi hamsaminya, baki ḍaya, a-chik-

kinsu fa yawanchi sun wanzu har wa
yau, amma waḍansu sun rigaya sun
7 yi barchi; kana ya bayanna ga Yaḳub;
8 kana ga dukan Manzanin; dagga ba-
yan duka kuma ya bayanna gareni,
kammar ga wanda an haife shi bakwoi-
9 ni. Gamma ni autan Manzani ne,
ni da ban issa a che da ni Manzo ba,
da shi ke na tsananta ekklisiya ta
10 Allah: amma abin da ṇa zamma, na
zamma bissa alherin Allah: alherinsa
fa da aka bayas a-gareni ba ya zamma
banza ba; amma duk na fi su yawan
wahalla: ba kwa ni ba, amma alherin
11 Allah da ke tare da ni. Ko ni dai,
ko su ne, hakka mu ke yin wa'azi,
hakka kuma kuka bada gaskiya.

12 Amma idan ana wa'azin Alma-
sihu da an tashe shi dagga matatu,
ḳaḳa waḍansu dagga chikkinku suna
13 chewa babu tashin matatu? Amma
idan babu tashin matatu, Almasihu

14 kuma ba a tashe shi ba: Idan kwa
ba a tada Almasihu ba, wa'azinmu
banza ne, bangaskiyarku kuma banza
15 che. Hakika kwa, har an tarasda mu
masu-shaidan zur ga Allah; gamma
mun shaida Allah ya tada Almasihu:
ba ya kwa tashe shi ba, idan ba a tada
16 matatu ba. Gamma idan ba a tada
matatu, ba a tada Almasihu kuma:
17 idan kwa ba a tada Almasihu ba, ban-
gaskiyarku kuma banza che; har yanzu
18 kuna chikkin zunubanku. Har waḍan-
nan kuma da sun yi barchi chikkin
19 Almasihu sun lalache. Idan mun yi
hope ga Almasihu chikkin wannan
rai kaḍai, mun fi dukan mutane ban
tausai.

20 Amma dai an tada Almasihu dag-
ga matatu, yayan fari dagga chikkin
21 waḍanda ke barchi. Gamma tun da
mutuwa ta wurin mutum ta ke, ta
wurin mutum kuma tashin matatu ya

22 ke. Gamma kammar chikkin Adamu
duka suna mutuwa, hakkanan kuma
chikkin Almasihu duka za su rayu.
23 Amma kowanne chikkin jeruwassa:
Almasihu yayan fari; kana su da ke
24 na Almasihu, chikkin zuwansa. Bayan
wannan sai matuḳa, sa'anda za ya bada
mulki ga Allah, Uba; sa'anda ya riga-
ya ya kawasda dukan hukumchi, da
25 dukan sarauta, da dukan iko. Gamma
shi doïle ya yi mulki, har ya sa dukan
26 maḳiyansa ḳalḳashin sawayensa. Ma-
ḳiyi na ḳarshe da za a kawas, mutuwa
27 ne. Gamma, Ya mayasda dukan komi
chikkin mulki dagga ḳalḳashin sawa-
yensa. Amma sa'anda ya che, An
mayasda dukan komi chikkin mulki,
a-sarari ya ke ba a lisafta shi wan-
da ya mayasda dukan komi a-chikkin
28 mulkinsa. Sa'anda an gamma an ma-
yasda dukan komi a-chikkin mulkinsa,
sa'annan shi Ḍan da kansa kuma za

ya zamma chikkin mulkin wannan
wanda ya mayasda dukan komi a-
chikkin mulkinsa, domin Allah ya
zamma duka chikkin duka.
29 Im ba hakka ba ḳaḳa waḍannan
za su yi waḍanda a ke yi masu baptis-
ma sabada matatu? Idan ba a tada
matatu ko kaḍan, donmi a ke yi masu
30 baptisma sabili da su? donmi kuma
mu ke tsayawa chikkin hatsari kowa-
31 che sa'a? Hakika, yan-uwa, bissa ga
fahariyan nan sabada ku, wada ni ke
da ita chikkin Almasihu Isa Ubangi-
jinmu, mutuwa ni ke yi kowache rana.
32 Idan bissa ga kammar mutane na yi
faḍa da namomin jeji chikkin Afisas,
mi ya anfana mani? Idan ba a tada
matatu, bari mu chi mu sha, gamma
33 gobe za mu mutu. Kadda ku yau-
daru: Lizimtar mugunta ta kan ḅata
34 kyawawan tadodi. Ku falka dagga
magagi da adilchi, ku bar zunubi;

gamma waḍansu ba su da sanin Allah:
ina faḍin wannan domin in kunyatad-
da ku.
35 Amma wani za shi che, Ḳaḳa
a ke tada matatu? da wanne irin jiki
36 kuma su ke zuwa? Kai wawa, abin
da ka ke shibkawa da kanka ba shi
samun rai ba, sai *ya rigaga* ya mutu
37 *tukuna*: kuma abin da ka ke shibkawa,
ba jikin da za ya zamma ka ke shib-
kawa ba, amma ḳwaya che zalla, ha-
lama ta alkamma che, halama ta wani
38 iri che; amma Allah ke ba shi jiki
yada ya nufa, ga kowanne iri kuma
39 nasa jiki. Ba dukan nama ḍaya ne
ba: amma akwoi wani na mutum,
da wani nama na dabobi, da wani nama
na tsuntsaye, da wani kuma na kifaye.
40 Akwoi jikuna da ke na samma, da
jikuna na duniya: amma daraja ta
na samma dabam, *daraja* kwa ta na
41 duniya dabam. Akwoi daraja ta rana



 

dabam, daraja ta wata kuma dabam,
da wata daraja kuma ta tamrari;
gamma tamraro ya bambamta da tam-
42 raro ga daraja. Hakkanan kuma tashin
matatu ya ke. Ana shibkassa chikkin
rubewa; ana tashinsa chikkin rashin
43 ruba: ana shibkassa chikkin kaskan-
chi: ana tashinsa chikkin daraja:
ana shibkassa chikkin rashin karfi;
44 ana tashinsa chikkin iko: ana shib-
kassa jiki mai-nama; ana tashinsa
jiki mai-ruhaniya. Idan akwoi jiki
mai-nama, akwoi kuma mai-ruhaniya.
45 Hakka kuma an rubuta, Mutum na
fari Adamu ya zamma rayayen rai.
Adamu na karshe *ya zamma* ruhu
46 mai-rayasuwa. Amma abin da ke
mai-ruhaniya ba shi ne na fari ba, sai
abin da shi ke mai-jiki; kana abin
47 da shi ke mai-ruhaniya. Mutum na
fari dagga kassa ne, ba-turbayi: mu-
tum na biyu dagga samma ya ke.

48 Kammar yada ba-turḅayi ya ke, hak-
kanan ne su da ke na turḅaya kuma:
kammar yada na samma ya ke, hak-
kanan ne kuma su da ke na samma.
49 Kuma kammar yada mun yafa kammar
na turḅaya, hakkanan kuma za mu
yafa kammar na samma.

50 Amma wannan ni ke faḍa yan-
uwa, nama da jini ba su da iko su gaji
mulkin Allah; mai-ruḅewa kuma ba
51 shi gadon rashin ruḅa. Ga shi, ina
faḍa maku asiri: Ba dukanmu za mu
yi barchi ba, amma za a sake mu duka,
52 farat ḍaya, da ḳyaptar ido, da *ḳarar*
ḳafo na ḳarshe: gamma ḳafo za shi yin
ḳara, matatu kuma za su tashi marasa-
53 ruḅuwa, mu kuma za mu sake. Gamma
doïle sai wannan mai-ruḅuwa shi yafa
rashin ruḅa, wannan mai-mutuwa kwa
54 shi yafa rashin mutuwa. Amma
sa'anda wannan mai-ruḅuwa ya rigaya
ya yafa rashin ruḅa, wannan mai-

mutuwa kuma ya yafa rashin mutuwa,
sa'annan wannan batun da an rubuta
za ya tabatta, *chewa*, An-haḍe mutuwa
55 a-nassarche. Ya mutuwa, inna nas-
sarakki? Ya mutuwa, inna ķarrinki?
56 Ķarrin mutuwa zunubi ne; ikon zunubi
57 dagga Shari'a ne: amma godiya ga
Allah, wanda ya ke ba mu nassara ta
wurin Ubangijinmu Isa Almasihu.
58 Domin wannan, yan-uwana masoyana,
ku kaffu yada ba ku kauwuwa, kullum
kuna yawaita chikkin aikin Ubangiji,
da shi ke kun sani wahallarku ba banza
ta ke ba chikkin Ubangiji.

16 Zanchen tatarar kurḍi fa domin
tsarkaka, kammar yada na yi wasichi
ga ekklisiyai na Galatiya, hakka
2 kuma sai ku yi. A-kan rana ta fari
ga bakwoi kowanne a-chikkinku shi
aje ajiya, gwalgwadon samuwa da ya
ke yi, domin kadda a yi ta tatarawa
3 sa'anda na zo. Kuma sa'anda na zo,

dukan waḍanda kuka yarda da su,
su zan aika da takardu su kai
4 kyautarku zuwa Ḳuddus: idan ya issa
ni in taffi kuma, sai su taffi tare da
5 ni. Amma ni zo wurinku, bayanda na
rigaya na ratsa Makidoniya; gamma
6 ratsa Makidoniya ni ke yi; amma tare
da ku watakila zan zamna, har kwa in
yi damanna, domin ku yi mani rakiya
chikkin taffiyata inda za ni duka.
7 Gamma ba ni so in gan ku yanzu
chikkin ratsawa; gamma ina bege in
zamna tare da ku yan kwanaki, idan
8 Ubangiji ya yarda. Amma zan jima
9 chikkin Afisas har Pantikost; gamma
ḳofa mai-girma mai-yalwar aiki tana
gareni a-buḍe, masu-kushe kuma suna
dayawa.

10 Idan dai Timothawus ya zo, ku
lura shi zamna wurinku ba tare da
tsoro ba; gamma aikin Ubangiji ya ke
aikatawa kammar yada ni ke yi kuma:

11 kadda fa kowa ya rena shi. Amma ku
raka shi chikkin taffiyatasa lafiya,
domin shi zo wurina: gamma ina
12 sauraronsa tare da su yan-uwa. Amma
ga zanchen Abulus, ḍan-uwa, na roḳe
shi da gaske shi zo wurinku tare da
yan-uwa; amma ba ya yi nufi ya zo
yanzu ba ko kaḍan; amma sa'anda ya
sami zarafi ya zo.

13 Ku yi tsaro, ku tsaya da ḳarfi
chikkin Imani, ku mazakuta, ku ḳar-
14 fafa. Abin da ku ke yi duka, da
ḳamna a yi shi.

15 Yanzu, yan-uwa, ina roḳonku, (kun
san gidan Istifanas, yayan fari ne dagga
Akaïya, su kuma sun sa kansu ga
16 hidimar tsarkaka), ku zamma kuna
biyeya ga irin waḍannan kuma, har ga
dukan wanda ya ke taimako chikkin
17 aiki, yana wahalla. Ina murna kuma
da zuwan Istifanas da Furtunatus da
Akaïkus: gamma abin da ya gaza

18 dagga gareku su suka bayas. Gamma
suka farfaḍo da ruhuna duk da naku:
ku sansantadda irin waḍannan fa.
19 Ekklisiyai na Asiya suna gaishe
ku. Akila da Bariskilla suna gaishe
ku dayawa chikkin Ubangiji, duk da
ekklisiya da ke chikkin gidansu.
20 Dukan yan-uwa suna gaishe ku. Ku
gaida juna da sumba mai-tsarki.
21 Gaisuwata ni Bulus da hannuna.
22 Idan kowanne mutum ba ya yi ƙamnar
Ubangiji, ya zamma la'anane. Ubangi-
23 jinmu yana zuwa. Alherin Ubangiji
Isa Almasihu shi zamna tare da ku.
24 Ƙamnata ta zamna tare da ku duka
chikkin Almasihu Isa. Amin.

# WASIKA TA BIYU TA BULUS MANZO ZUWA GA KORINTHIYAWA

1 Bulus, Manzon Almasihu Isa ta
wurin nufin Allah, da kuma Timothawus
ḍan-uwanmu, zuwa ekklisiya ta Allah
wada ke a-Korinthus, tare da dukan
tsarkaka waḍanda ke chikkin Akaiya
2 duka: Alheri gareku da salama dagga
wurin Allah Ubanmu da Ubangiji Isa
Almasihu.

3 Albarka ga Allah na Ubangijinmu
Isa Almasihu da Ubansa, Uban jejiyan-
ḳai da Allah na dukan ta'aziya; shi da
4 ke yi mana ta'aziya chikkin dukan ḳun-
chinmu, har da za mu iya ta'azantadda
waḍanda ke chikkin kowanne ḳunchi, ta

wurin ta'aziya wada mu da kanmu
muka ta'azantu da ita dagga wurin
5 Allah. Gamma kammar yada azabai
na Almasihu suna yawaita zuwa gare-
mu, hakkanan kuma ta'aziyarmu tana
6 yawaita ta wurin Almasihu. Amma ko
mun ḳuntata, domin ta'aziyarku ne da
chetonku; kuma ko mun ta'azantu,
domin ta'aziyarku ne, wada tana
aikawa a-chikkin jimrewar waḍannan
azabai waḍanda mu kuma muna sha:
7 hope namu a-kanku kuma mai-tsayawa
ne; da shi ke mun sani, kammar yada
ku masu-tarayan azabai ne, hakkanan
kuma ku *masu-taraya* ne chikkin ta-
8 'aziya. Gamma, yan-uwa, ba mu so ku
rasa sanin zanchen ḳunchinmu da ya
same mu chikkin Asiya, muka nau-
waita ḳwarai, har ya fi ḳarfinmu, har
ranmu muka fidda zuchiya chikki:
9 labudda kwa, mu da kanmu muna da
hukumchin mutuwa a-chikkin ranmu,

domin kadda mu dogara ga kanmu,
amma ga Allah wanda ke tada matatu:
10 wanda ya tswame mu dagga chikkin
mutuwa mai-girma hakka, har kwa za
shi tswame *mu*: mun kwa sa zuchi-
yammu gareshi nan gabba za shi yi ta
11 tswame mu kuma; ku kuma tare
kuna taimako dominmu da addu'ar-
ku; domin mutane dayawa su bada
godiya a-kanmu, sabada kyauta da
aka ba mu dagga hannun *mutane* da-
yawa.

12 Gamma fahariyammu ke nan,
shaidar lamirinmu, *chewa*, mu chikkin
tsarki da sahihanchi na Allah, muka yi
tasarrufinmu chikkin duniya, bale fa
zuwa gareku, ba chikkin hikima ba-jiki
ba, amma chikkin alherin Allah.
13 Gamma ba mu rubuta maku wani abu
dabam da wanda kuna karantawa ba,
ko kwa da kuna shaida, ni kwa ina
14 hope ku shaida har matuka: kammar

yada kuma kuka shaida mu bissa bissa,
*chewa*, mu ne fahariyakku, kammar
yada ku kuma fahariyammu ne,
chikkin ranar Ubangijinmu Isa.
15 Da wannan aminchewa fa ina da
nufi in zo wurinku tun ba yau ba,
domin ku sami wani alheri na biyu;
16 dagga wojenku kuma in wuche zuwa
chikkin Makidoniya, dagga Makidoniya
kuma in sake koma wurinku, in sami
rakiya a-wurinku chikkin taffiyata zuwa
17 Yahudiya. Yayinda na yi nufi hakka
fa, halin zara na nuna? ko kwa al-
'amuran da ni kan ḳudurta, bissa ga
*kaïdar* jiki ni ke ḳudurta su, har ya
zamma a-gareni akwoi i, i da a'a, a'a?
18 Amma dai kammar yada Allah mai-
aminchi ne, maganarmu zuwa gareku
19 ba i da a'a ba che. Gamma Ḍan
Allah, Isa Almasihu, wanda aka yi wa-
'azinsa a-chikkinku ta bakinmu, ni da
Silwanus da Timothawus, ba i da a'a

ba ne, amma chikkinsa akwoi i.
20 Gamma komi yawan alkawalai na
Allah, a-chikkinsa akwoi i: domin
wannan fa ta wurinsa akwoi Amin,
21 zuwa darajar Allah ta wurinmu. Shi
fa wanda ya ke ḳarfafa mu tare da ku
chikkin Almasihu, ya kuma shafe mu,
22 Allah ne; wanda kuma ya hatimche
mu, ya ba mu shigambiyar Ruhu
chikkin zukatanmu.

23 Amma ina kirran Allah domin ma-
shaidi ga raina, na ḳi zuwa Korinthus
24 domin in sawaḳa maku. Ba sarauta
mu ke yi bissa bangaskiyarku ba,
amma mataimaka ne na farinzuchi-
yarku: gamma da bangaskiya ku ke
2 tsayawa. Amma a-raina na ḳulla wan-
nan shawara, ba ni sake zuwa wurinku
2 ba da baḳinzuchiya. Gamma idan ni
na baḳanta ranku, wanene ke faranta
zuchiyata, sai shi wanda nasa rai ya
3 baḳantu ta wurina? Wannan abu fa

na rubuta, domin, lokachinda na zo,
kadda in sami baḳinchikki ga waḍanda
ya kamata in yi murna da su; ina
aminchewa da ku duka, farinchik-
kina shi ne farinchikkinku duka.
4 Gamma dagga chikkin ḳunchi mai-
yawa da raḍaḍin zuchiya na rubuta
maku da hawaye dayawa; ba domin a
baḳanta maku chikki ba, amma domin
ku san ḳamna wada ni ke yi maku ma-
fi yawa.

5 Amma idan akwoi wanda ya jawo
baḳinchikki, ba gareni ya jawo baḳin-
chikki ba, amma ga dukanku ne bissa
bissa (kadda in nauwaita maku
6 dayawa). Hukumchin da aka yi ma
irinsa ta bakin mutane dayawa ya ishe
7 shi; ya zamma fa gwoma ku gafarta
masa, ku yi masa ta'aziya kwa, kadda
ya zamma da ko ḳaḳa irin wannan shi
dulmaya domin yawan baḳinchikki.
8 Domin wannan fa ina roḳonku ku

9 gwoda masa aikin ḳamna. Gamma da
wannan nufi na rubuta, domin in
sansanche da shaidarku, ko masu-
biyeya ne ku chikkin dukan al'amura.
10 Amma wanda ku ke gafarta masa komi,
ni kuma hakka: gamma abin da na
gafarta kuma, in dai na yi gafarar
komi, sabili da ku na yi, a-gabban
11 Almasihu: domin kadda Shaitan ya
chi ribar komi a-bissanmu: gamma ba
mu chikkin jahilchin makidansa.

12 Sa'anda na zo Taruwas fa domin
Bisharar Almasihu, kuma aka buḍe
13 mani ḳofa chikkin Ubangiji, ban sami
rangwami chikkin ruhuna ba, da shi ke
ban iske Titus ḍan-uwana ba: amma
da na yi salama da su, na fita zuwa
14 Makidoniya. Amma godiya ga Allah,
wanda kullum yana kai mu gabba
chikkin nassara chikkin Almasihu,
yana bayanna sheshekin saninsa kuma
15 koïnna ta wurinmu. Gamma mu she-

sheḳi mai-daḍi ne na Almasihu zuwa
ga Allah, chikkin waḍanda a ke
chetonsu, da kuma chikkin waḍanda ke
16 lalachewa; ga waḍannan shesheḳi
dagga mutuwa zuwa mutuwa: ga
waḍanchan dagga rai zuwa rai. Wa-
nene kwa ya issa ga waḍannan al'amura?
17 Gamma mu ba kammar masu-yawa ba
ne, ɓatar maganar Allah ke nan: amma
kammar na sahihanchi, amma kam-
mar dagga Allah, a-gabban Allah,
muna magana chikkin Almasihu.

3 Muna soma koḍa kanmu ke nan
kuma? ko kwa muna bukata, kammar
da waḍansu ke yi, wasikan koḍawa
zuwa gareku ko kwa dagga wurinku?
2 Ku ne wasikanmu, rubutatu chikkin
zukatanmu, sananu ne, karantatu ne
3 ga dukan mutane; bayannanu ne ku
wasikar Almasibu, abin hidimarmu
ne, rubutachiya ba da tadawa ba,
amma da Ruhun Allah mai-rai; ba

chikkin alluna na duchi ba, amma chik-
4 kin alluna da ke zukata na nama. Muna
kwa da wannan irin aminchewa ga
5 Allah, ta wurin Almasihu: ba chewa
mu bissa kanmu mun issa, mu maida
komi kammar dagga kanmu ya ke;
amma issammu dagga Allah che;
6 wanda ya kuma issadda mu muna
masu-hidiman sabon alkawali; ba na
harafi ba, amma na ruhu ne: gamma
harafi yana kissa, amma ruhu yana
7 bada rai. Amma idan hidimar mu-
tuwa, rubutachiya da harufa chikkin
duwatsu, ta zo tare da daraja, har
yayan Israïla ba su iya kaffa idanunsu
a-fuskar Musa domin darajar fuskatasa;
8 *daraja fa* mai-shuḍewa: ḳaḳa hidimar
ruhu za ta rasa mafifichiyar daraja?
9 Gamma idan hidimar kayasuwa abin
daraja che, bale fa hidimar adilchi
10 ta fi daraja. Gamma hakika abin da
aka maishe shi da ḍaukaka, a-wannan

woje ba a maishe shi da ḍaukaka ba,
sabili da ḍaukaka wada ke mafifichiya.
11 Gamma idan wannan mai-shuḍewa
tana da daraja, bale mai-wanzuwa tana
chikkin daraja.

12 Da shi ke fa muna da hope irin
wannan, muna zanche na gabba gaḍi,
13 ba kwa kammar Musa, da ya rufe
fuskatasa da luluḅi, domin kadda yayan
Israïla su kaffa ido a-kan matuḳar
14 mai-gushewa: amma hankalinsu ya
taurare: gamma har wa yau chikkin
karatun tsofon alkawali wannan luluḅi
ya wanzu, ba a kware ba; a-chikkin
15 Almasihu kwa an kawas. Amma har
wa yau, yayinda ana karatun Musa
duka, luluḅin yana nan yana rufe
16 zuchiyassu. Amma yayinda za a juya
zuwa wojen Ubangiji duka, ana kawas-
17 da luluḅin. Ubangiji dai shi ne Ru-
hun: kuma inda Ruhun Ubangiji ya
18 ke, *nan* akwoi yanchi. Amma dukan-

mu, da fuska ba lulubi tana juya dara-
jar Ubangiji kammar madubi, muna
sauyuwa zuwa chikkin wannan sura
dagga daraja zuwa daraja, sai ka che
dagga wurin Ubangiji Ruhun.

4 Da shi ke fa muna da wannan
hidima, kammar yada muka sami jin-
2 kai, ba mu yi yaushi ba: amma mun
kakabe boyayun al'amura na kumya,
ba mu yi taffiya chikkin kirsa, ba mu
gudana maganar Allah da algus kuma;
amma bissa ga bayannuwar gaskiya
muna koda kanmu ga lamirin kowanne
3 mutum a-gabban Allah. Amma dai
idan Bisharammu tana rufe, a-rufe ta
ke chikkin wadanda su ke lalachewa:
4 a-chikkinsu kwa allahn wannan zamani
ya makamtadda hankulan marasa-bada
gaskiya, domin kadda hasken Bisharal
darajar Almasihu, wanda shi ke surar
5 Allah, ya waye masu. Gamma ba
kanmu mu ke wa'azi ba, amma Alma-

sihu Isa Ubangiji ne, mu da kanmu
6 kwa bayinku ne sabili da Isa. Da
shi ke Allah ne, wanda ya che, Haske
dagga chikkin dufu za ya haskaka,
shi ne ya haskaka chikkin zukatanmu,
domin a bada haske na sanin darajar
Allah chikkin fuskar Isa Almasihu.
7 Amma muna da wannan kaya mai-
daraja chikkin tukane na ḳassa, domin
mafifichin girman iko ya kasanche na
Allah, ba dagga wurin mu da kanmu
8 ba: mun matsu ga kowanne sashi,
amma ba mu ḳuntata ba; mun damu,
amma ba ya kai fidda zuchiya ba;
9 ana binmu da tsanani, amma ba
a bar mu yasasu ba; an fyaḍa
mu a-ḳassa, amma ba a halaka mu
10 ba; kullum a-chikkin jiki muna ḍauke
da matasuwar Isa, domin ran Isa
kuma ya bayanna chikkin jikinmu.
11 Gamma mu da mu ke a-raye, tutur
ana bashe mu ga mutuwa sabili da Isa,

domin ran Isa kuma shi bayanna
12 chikkin jikinmu mai-mutuwa. Hakka-
nan fa mutuwa tana aikawa a-chikkin-
13 mu, amma rai a-chikkinku. Amma
tun da muna da wannan ruhun bangas-
kiya kansa, bissa ga abin da an rubuta,
Na gaskanta, domin wannan fa na
yi magana; mu kuma muna gas-
kantawa, domin wannan kwa mu ke
14 magana; da shi ke mun sani shi
wanda ya tada Ubangiji Isa za ya
tashe mu kuma tare da Isa, ya miḳa
15 mu kuma tare da ku. Gamma dukan
abu sabili da ku ne, domin alheri,
da ya riḅanḅanya ta wurin masu-yawa,
ya sa godiya ta yawaita zuwa darajar
Allah.

16 Domin wannan fa ba mu yi yaushi
ba; amma ko da mutume namu na
fai yana lalachewa, mutume namu na
chikki yana sabontuwa yau da gobe.
17 Gamma ḳunchinmu mai-sauḳi, wanda

ke don lokachi ḳaḍan, yana aika
dominmu nauyin daraja madawami
18 gabba gabba ḳwarai; muna nan ba
mu lura da al'amuran da ke ganuwa,
amma sai da marasa-ganuwa: gamma
al'amuran da a ke gani na zamani
ne; amma al'amuran da ba su ganuwa
madawama ne.

5 Gamma mun sani idan gidan
alfarwa tamu na duniya ya rushe, muna
da gini dagga wurin Allah, gidan da
ba a yi da hannuwa ba, madawami
2 ne, chikkin sammai. Gamma hakika
chikkin wannan muna nishi, muna
marmari mu sami yafuwa da ma-
zamninmu wanda ke dagga samma:
3 idan ko da samun yafuwa, ba a iske mu
4 da tsiraichi ba. Gamma hakika mu
da ke chikkin wannan alfarwa muna
nishi, mun nauwaita; ba chewa muna
so a kware mana sutura, amma a ḳara
a-bissanta, domin abin da ke na mutu-

5 wa rai shi haḍiye. Shi fa wanda ya
gudana mu zuwa wannan abu kansa,
Allah ne, wanda ya ba mu shigambiyar
6 Ruhu. Da shi ke fa kullum muna
da ḳarfinzuchiya, muna kwa sane
muddar muna mazamna chikkin jiki,
7 a-rabe mu ke da Ubangiji (gamma
bissa ga bangaskiya mu ke taffiya,
8 ba bissa ga aini ba); muna da ḳarfin-
zuchiya, ina chewa, mun fi so kuma mu
kasanche a-rabe da jiki, muna ma-
9 zamna tare da Ubangiji. Domin
wannan fa anniyammu ke nan, ko
muna mazamna ko muna rabe, mu
10 zamma masu-gamshe shi. Gamma
doïle dukanmu za mu bankaḍa a-gabban
dakilin shari'a na Almasihu; domin
kowanne ḍaya shi karḅi sakaiya,
gwalgwadon abin da ya aika, chikkin
jiki, ko nagari ko mugu.

11 Da shi ke fa mun san tsoron Uban-
giji, muna rinjayi mutane, amma mu

mun bayannu ga Allah; ina kwa sa zu-
chiya mun zamma bayannanu chikkin
12 lamirai naku. Ba mu koḍa kanmu ku-
ma gareku ba, amma domin a ba ku
kaffa ta fahariya sabada mu, domin ku
sami abin amsawa ga waḍanda su ke
fahariya *a-kan abin da ke* na aini, ba
13 na zuchiya ba. Gamma ko ba mu
chikkin hankali, ga Allah ne; ko
kwa muna chikkin hankali, a-gareku
14 ne. Gamma ḳamnar Almasihu tana
i mana; gamma hakka mun gani, ḍaya
ya mutu sabili da duka, ḍukan fa suka
15 mutu; ya mutu kuma sabili da duka,
domin waḍanda ke rayuwa, kadda su
ḳara rayuwa ga kansu, amma ga wanda
ya mutu sabili da su ya tashi kuma.
16 Domin wannan fa nan gabba ba mu
ḳara sanin kowanne mutum bissa ga
zanchen jiki ba: ko da mun san
Almasihu bissa ga zanchen jiki, duk
da hakka yanzu ba mu ḳara saninsa

17 *hakkanan* ba. Idan fa kowanne *mutum*
yana chikkin Almasihu, sabon halita
*ne*: tsofofin al'amura sun shuḍe; ga
18 kwa, sun zamma sabobi. Amma abu
duka na Allah ne, wanda ya sulhunta
mu ga kansa ta wurin Almasihu, *har*
19 ya ba mu hidima ta sulhu; wato,
Allah yana chikkin Almasihu yana
sulhunta duniya zuwa kansa, ba kwa
tare da lisafta laifofinsu a-bissansu
ba, ya kuma damḳa mana maganar
sulhu.

20 Mu fa ambassadors ne madadin
Almasihu, sai ka che Allah yana yin
roḳo ta wurinmu: muna roḳonku ma-
dadin Almasihu, ku sulhunta ga Allah.
21 Shi wanda ba ya san kowanne zunubi
ba, ya maishe shi *shi zamma* zunubi
sabili da mu; domin mu mu zamma
adilchin Allah a-chikkinsa.

6 Muna fa aiki tare *da shi*, muna
roḳonku kwa kadda ku karḅi alherin
2 Allah banza (gamma ya che,
Chikkin lokachi na karḅa na yi
sauraro gareka,
Chikkin ranar cheto kuma na
agaje ka:
ga shi, yanzu ne lokachi na karḅa;
3 ga shi, yanzu ne ranar cheto): kadda
mu bada dalilin tuntuḅe chikkin kọmi,
domin kadda a yi zargin hidimarmu;
amma chikkin kowache matsalla mu
koḍa kanmu, masu-hidimar Allah,
chikkin hanḳuri mai-yawa, chikkin
ḳunchi, chikkin bukata, chikkin
5 matsuwa, chikkin buge-buge, chikkin
sarḳa, chikkin rigima, chikkin wahallai,
6 chikkin tsaro, chikkin tatawuï; chikkin
tsarki, chikkin ilmi, chikkin tsawon
jimrewa, chikkin nasiha, chikkin Ruhu
Mai-tsarki, chikkin ḳamna mara-riya,
7 chikkin maganar gaskiya, chikkin ikon

Allah; ta wurin sulke na adilchi a-
8 hannun dama da hannun hagu, ta
wurin daraja da ḳanḳanchi, ta wurin
mugun ambato da kekyawan ambato;
kammar masu-ruḍi *mu ke*, masu-
9 gaskiya ne kwa; kammar waḍanda ba
a sani ba, sananu ne kwa sarai;
kammar mutuwa mu ke yi, ga kwa
a-raye mu ke; kammar foraru ne,
10 ba a kwa kashe mu ba; kammar masu-
bakinchikki, tutut kwa murna mu ke
yi: kammar matalauta, muna kwa
wadatadda mutane dayawa; kammar
marasa-wuri, ga mu maabutan dukan
abu ne.

11 Bakinmu a-buḍe ya ka gareku,
ya ku Korinthiyawa, zuchiyammu a-
12 faḍaḍe ta ke. Ba a-chikkinmu kun
ḳuntata ba, amma kun ḳuntata
13 chikkin zukata naku. Yanzu dai sai
ku kuma ku buḍe *zuchiyarku* hak-
kanan, wato sakamako ke nan da

irin wanchan (ina magana wato ga
yayana).
14 Kadda ku gamma yoke mara-dache-
wa tare da marasa-bangaskiya: gamma
wache zumunta ke tsakanin adilchi
da zunubi? ko kwa wache taraya
15 haske ya ke da dufu? Kuma inna
magammin Almasihu da Bali'ala?
inna rabon mai-bada gaskiya kuma
16 wurin mara-bada gaskiya? Inna gam-
min haikalin Allah da gumaka?
gamma mu haikalin Allah mai-rai ne;
kammar yada Allah ya che, Ni zamma
a-chikkinsu, ni yi taffiya a-chikkinsu;
in zamma Allahnsu, su kuma su zamma
17 mutanena. Domin wannan.

Ku fito dagga chikkinsu, ku
ware,
in ji Ubangiji,
Kadda ku taɓa kowanne abu mara-
tsarki;
Ni ma in ķarɓe ku,

18 In zamma Uba gareku,
Ku ku a zamma yaya maza da
mata gareni,

7 in ji Ubangiji mai-iko duka. Da
shi ke fa, ḳamnatatu, muna da
waḍannan alkawalai, bari mu tsar-
kake kanmu dagga dukan ḳazamtar
jiki da ta ruhu, muna kamala tsarki
2 chikkin tsoron Allah. Ku buḍe mana
zukatanku: ba mu zambachi kowa
ba, ba mu ḅata kowa ba, ba mu
3 chiwuchi kowa ba. Ban faḍi wannan
domin in kashe ku ba: gamma na
rigaya na faḍi, kuna chikkin zukatanmu
*har da za* mu mutu mu rayu tare.
4 Ni ga wojen zanche gareku gabba gaḍi
ni ke ḳwarai, fahariyata kuma a-kanku
mai-yawa che: chikke ni ke da ta-
'aziya, sur ni ke da farinzuchiya
chikkin duka ḳunchinmu.
5 Gamma ko lokachinda muka zo
chikkin Makidoniya, jikinmu ba ya

sami wani sauḳi ba, gamma a-kowache
sassa muka ḳuntata ; a-woje da husuma,
6 dagga chikki da tsorachetsorache. Duk
da wannan shi wanda ya ke yi ma masu-
tawali'u ta'aziya, wato Allah, ya yi
7 mana ta'aziya da issowar Titus ; ba
kwa da issowassa kaḍai ba, amma
kuma bissa ga ta'aziya wada ya
ta'azantu da ita a-wurinku, yana ba
mu labarin begenku, kewarku, da
kishinku kuma domina ; har na daḍa
8 yin murna. Gamma ko da na sa kun
yi baḳinchikki da wasikata, ban yi
ladama ba, ko da na yi ladama a-da ;
gamma na ga wachan wasika ta ɓata
zuchiyarku, ko da shi ke ḍan lokachi
9 kaḍana ne. Yanzu murna ni ke yi, ba
domin aka ɓata zuchiyarku ba, amma
domin ɓachinzuchiya da aka yi ya
kawo tuba: gamma ɓachinzuchiya
irin na bin Allah aka yi maku, domin
kadda ku sha hasarar komi ta wurin-

10 mu. Gamma ḅachinzuchiya irin na
bin Allah ya kan aika tuba zuwa cheto,
*tuba* mara-ladama: amma ḅachin-
zuchiya na duniya yana aika mutuwa.
11 Gamma wannan abu kansa, ḅachin-
zuchiya da aka yi maku irin na bin
Allah, duba kaifin ķoķafewa da ya aika
a-wurinku, i, duba, wache irin kariyar
kai, i, wanne irin haushi, i, wanne irin
tsoro, i, wanne irin bege, i, wanne irin
kishi, i, wache irin ḍaukar pansa! Ga
kowanne abu kuka nuna kanku kuḅu-
tatu ne a-chikkin wannan matsalla.
12 Ko da shi ke fa na rubuta maku, ba
domin wannan mai-laifi na yi ba,
ba kwa sabada wanda aka yi ma laifin
ba, amma domin tatalinku dominmu
ya bayanna gareku a-gabban Allah.
13 Domin wannan mun sami ta'aziya
fa: chikkin ta'aziyarmu kwa mun
daḍa murna ķwarai sabada murnar
Titus, da shi ke ruhunsa ya sami

wartsakewa dagga gareku duka.
14 Gamma idan na yi fahariyar komi
a-kanku a-wurinsa, ban kumyata
ba; amma kammar yada muka faḍa
maku dukan abu chikkin gaskiya,
hakkanan kuma fahariyammu, *wada
na yi* a-gabban Titus, aka iske ta
15 gaskiya che. Ƙamnar zuchiyassa
kuma ta fiye nufa wojenku, yana
tuna da biyeyarku duka, karɓassa da
kuka yi tare da tsoro da rawan jiki.
16 Ina murna domin chikkin kowache
matsalla gabba gaḍi ni ke sabada
ku.

8 Amma, yan-uwa, muna sanashe
ku alherin Allah wanda am bayas
a-chikkin ekklisiyai na Makidoniya:
2 chikkin gwoda shan ƙunchi mai-yawa,
yalwar murnassu duk da talauchinsu
ainu suka yawaita zuwa wadatar sakkin
3 hannuwansu. Gamma gwalgwadon
ikonsu, ina shaida, har gabba da

ikonsu, da yardar ransu *suka bayas*,
4 suna ta roḳonmu da nachiya mai-yawa
a-kan zanchen wannan alheri da tara-
5 yar hidima ga tsarkaka: wannan
kwa, ba yada muka sa zuchiya ba,
amma suka fara bada kansu ga Uban-
giji, *har* kuma a-garemu bissa ga nufin
6 Allah. Har mu kuma muka galga-
ḍadda Titus, kammar yada ya rigaya
ya fara, hakkanan kuma shi chikka
7 wannan alheri a-chikkinku. Amma
kammar yada kun yalwata chikkin
dukan abu, da bangaskiya, da furtawa,
da ilmi, da dukan himmar rai, da
ḳamnarku garemu, sai kuma ku yal-
wata chikkin wannan alheri. Ba
zanche iri na umurni ni ke yi ba,
amma domin ta wurin himmar rai na
waḍansu a gwoda sahihanchin ḳam-
9 narku kuma. Gamma kun san alherin
Ubangijinmu Isa Almasihu, wanda
ko da shi ke mawadachi ne, duk da

wannan sabili da ku ya zamma da
talauchi, domin ta wurin talauchinsa
10 ku zamma mawadata. Nan kwa ni
ke bada ganin hankalina: gamma
wannan ya kamata a-gareku, ku da
kuka rigaya farawa tun bara, ba ai-
kawa kaḍai ba, amma nufa kuma.
11 Amma yanzu sai ku chikka aikawan
kuma; domin kammar yada akwoi
yardan nufa, hakkanan kuma ḳara-
sawa ta tabatta bissa ga iyawarku.
12 Gamma in da nufin yi, abin karḅa ne
gwalgwadon abin da ke wurin *mutum*,
ba gwalgwadon abin da ba shi da
13 shi. Gamma *ina faḍin wannan*, ba
domin a sawaḳa ma waḍansu ba, ku ku
yi wahalla: amma domin a daidaita;
14 yalwarku yanzu a-wannan loto wadata-
suwar tasu bukata, domin yalwassu
kuma ta zamma wadatasuwar taku
bukata; domin daidaita ta kasanche:
15 kammar yada an rubuta, Wanda ya

*tatara* mai-yawa ba ya yi ringi ba;
wanda ya *tatara* kaḍan kwa ba ya
rasa ba.
16 Amma godiya ga Allah, wanda
ya sa chikkin zuchiyar Titus wannan
17 tatalinku. Gamma hakika ya karḅi
galgaḍinmu; amma domin shi da kan-
sa yana da zafin niya, don kansa ya
18 fita zuwa gareku. Tare da shi kuma
mun aike ḍan-uwanmun nan wanda
yabonsa chikkin Bishara, *ya taffi*
19 chikkin dukan ekklisiyai; ba kwa
hakkanan kaḍai ba, amma sanyaye
ne shi dagga ekklisiyai shi yi taffiya
tare da mu a-chikkin zanchen wannan
alheri, wanda mu ke hidimassa zuwa
darajar Ubangiji, domin kuma *a nuna*
20 niyammu: muna gudun wannan, kadda
kowanne mutum shi sa mana zargi a-
chikkin wannan baiwa da mu ke
21 hidimatta: gamma muna tatalin al'a-
muran da ke masu-daraja, ba gabban

Ubangiji kaḍai ba, amma gabban
22 mutane kuma. Tare da su kuma
mun aike ḍan-uwanmu, wanda mun
gwoda shi so dayawa, mun iske shi
mai-niya ne chikkin al'amura dayawa,
bale yanzu ya daḍa niya ķwarai, sabada
aminchewa mai-girma wada ya ke
23 da ita a-wojenku. Idan *aka tambaya*
Titus, abokin tarayana ne, da abokin
aikina kuma zuwa gareku; ko kwa
yan-uwanmu, su kuma manzanin
ekklisiyai ne, darajar Almasihu.
24 A-gabban ekklisiyai fa ku nuna masu
shaidar ķamnarku da fahariyammu
kuma sabili da ku.

9 Gamma wojen zanchen hidimar
*bayasuwa* ga tsarkaka, babu bukata
2 *gareni* in rubuta maku: gamma na san
niyarku, wada ina yin fahariya a-kanku
wurin Makidoniyawa, *ina chewa*, tun
bara Akaiya tana nan a-shiriye;
kishinku kuma ya ķoķartadda mutane

3 dayawa a-chikkinsu. Amma na aike
yan-uwa, domin kadda fahariyammu
a-kanku ta zamma wofi a-wojen wan-
nan zanche; domin kuma ku zamma
a-shiriye, kammar yada na faḍi;
4 domin kadda ya zamma da ko ḳaḳa,
idan waḍansu na Makidoniya sun zo
tare da ni, sun tarasda ku ba ku da
shiri, mu (kadda mu che, ku) mu
kumyata chikkin wannan aminchewa.
5 Na ga ya wajaba fa in yi ma yan-uwa
roḳo, su wuche gabba zuwa gareku,
su rigaya su tara albarkarku da kuka
alkawarta a-da, domin wannan ya
zamma a-shiriye, waton abin albarka
ne, a na zulama ba.

6 Amma wannan *ni ke faḍi*, Wanda
ya ke shibka da ḳoro da ḳoro za ya
girbe; wanda ya ke shibka da yal-
wa, da yalwa kuma za ya girbe.
7 Kowanne mutum *shi aika* bissa yada
ya annita a-zuchiyassa; ba da chichi-

jewa ba, ba kwa kammar ta doïle ba:
gamma Allah yana son mai-bayasuwa
8 da daḍin rai. Allah kwa yana da iko
ya sa dukan alheri shi yawaita
zuwa gareku; domin ku, da ku ke
kullum da dukan samu chikkin ko-
wanne abu, ku yalwata zuwa kowanne
9 kekyawan aiki: kammar yada an
rubuta,

Ya warwatsa, ya bayas ga tala-
kawa;
Adilchinsa ya tabatta har abada.

10 Shi kuma wanda yana kawo iri ga mai-
shibka, da hatsi domin abinchi, za ya
kawo irinku na shibka, za ya riḅanḅanya
shi kuma, shi hauhawadda ḍiyan adil-
11 chinku: kuna fa wadatuwa da komi
zuwa dukan *bayasuwa* hannu sakke,
wanda yana aika godiya ga Allah ta
12 wurinmu. Gamma aikin wannan
hidima ba ya biya bukatan tsarkaka
kaḍai ba, amma yana yalwata kuma ta

wurin godiya mai-yawa zuwa ga Allah;
13 da shi ke ta wurin gwodawar wannan
hidima suna ḍaukaka Allah bissa ga
biyeyar shaidarku ga Bisharar Alma-
sihu, kuma bissa ga albarkar kyautarku
14 garesu da dukan *mutane;* su kwa
da kansu, chikkin roḳo dominku, suna
begenku sabada mafifichin alherin
15 Allah da ke chikkinku. Godiya ga
Allah domin kyautatasa wada ta fi
gabban magana.

10 Ni Bulus da kaina dai bissa ga
tawali'u da labshin hali na Almasihu
ina roḳonku, ni da ni ke a-gabban-
ku mai-ḳasḳantadda kai a-chikkinku,
amma domin ina rabe da ku ina da gab-
2 ba gaḍi zuwa gareku: i, ina roḳonku,
sa'anda ina tare da ku kadda in nuna
gabba gaḍi, tare da sankankanchewa
*irin* da na zachi zan yi ḳarfin hali da ita
a-bissa waḍansu, da ke maishe mu sai
ka che muna taffiya bissa ga tabi'ar

3 jiki. Gamma ko da muna taffiya chik-
kin jiki, ba mu yin yaḳi bissa ga jiki ba
4 (gamma makaman yaḳinmu ba na jiki
ba ne, amma masu-iko ne gabban Allah
5 da za a rushi wurare masu-ḳarfi); muna
rushe zachezache da kowanne ma-
ḍaukakin abu wanda ya ke ḍaukaka
swaḅanin sanin Allah, muna komo da
kowanne tunani chikkin bauta ga biye-
6 yar Almasihu ; muna shiri fa mu ḍauki
pansa bissa dukan kangara, sa'anda
7 biyeyarku ta chikka. Kuna lura da
abin da ke gabban fuskarku. Idan
kowa yana aminchewa da kansa shi na
Almasihu ne, bari shi sake lura da
wannan a-ransa kuma, kammar yada
shi na Almasihune, mu kuma hakkanan.
8 Gamma ko da za ni yin fahariya mai-
yawa da dama a-kan zanchen hukum-
chinmu (wanda Ubangiji ya ba mu
domin a gina ku, ba domin a rushe ku
9 ba), ba zan kumyata ba : kadda a gan

ni ina so in tsoratadda ku da takarduna.
10 Gamma, Takardunsa, in ji su, masu-
ḳwari ne, masu-ḳarfi; amma ainin
jikinsa rarauna ne, zanchensa kwa ba
11 wani abu ba ne. Bari irin wannan
*mutum* shi lura da wannan, abin da mu
ke chikkin zanche ta wurin wasikai
sa'anda ba mu nan, hakka mu ke kuma
a-chikkin aiki sa'anda muna wurin.
12 Gamma mu ba mu yi ḳarfin gabba mu
azza kanmu chikkin waḍansu masu-
koḍa kansu, ko kwa mu gamma
kanmu da su: amma su da kansu,
domin suna gwoda kansu da kansu,
suna kwa gamma kansu da kansu,
13 sun rasa hikima. Amma mu ba mu a
yi fahariya gabba da iyakammu, amma
gwalgwadon misalin iyaka wada Allah
ya yanka mana, shi kai har zuwa
14 gareku. Gamma ba mu miḳa kanmu
abin da ya fi gabban yawa, sai ka che
ba mu kai gareku ba: gamma muka zo

har wojenku chikkin Bisharar Almasihu;
15 ba fahariya mu ke yi ba gabba da
iyakammu, *wato*, chikkin ehan waḍan-
su; amma muna sa zuchiya, yayinda
bangaskiyarku tana yin girma, mu mu a
ḍaukaka a-chikkinku gwalgwadon iya-
16 karmu, zuwa gabba gabba, da za mu yi
wa'azin Bishara har zuwa ḳassashen da
ke gabbanku, ba a yi fahariya a-chikkin
yankin wani, a-kan zanchen abin da ke
17 a-shiriye ga hannunmu. Amma wanda
ke fahariya, bari shi yi fahariya chikkin
18 Ubangiji. Gamma ba shi wanda ke
koḍa kansa a ke yarda da shi ba, sai
wanda Ubangiji ke koḍa.

11 Da ma kun iya jimrewa da ni ina
wauta kaḍan: i, sai ku yarda mani.
2 Gamma ina kishinku da kishi irin na
Allah: gamma na ḍamre amrenku ga
miji ḍaya, domin in miḳa ku buduruwa
3 mai-tsabta ga Almasihu. Amma ina
jin tsoro, kammar yada machiji ya ruḍi

Hawa'u da wayonsa, kadda kuma ya
zamma da ko ḳaḳa azanchenku ya
ḅache dagga sahihanchi da tsabta da ke
4 wojen Almasihu. Gamma idan wanda
ya zo, yana wa'azin wani Isa dabam,
wanda ba mu yi wa'azinsa ba, ko kwa
idan kun ḳarbi wani ruhu dabam,
wanda da ba ku karḅa ba, ko kwa wata
Bishara dabam, wada da ba ku amsa
ba, kuna yin kyau ka kuna jimrewa da
5 *shi*. Gamma na azza ni ba bayan ma-
fifitan Manzani ni ke ba ko kaḍan.
6 Amma ko da harshena irin na jahili ne,
ba hakka ni ke ga ilmi ba; mu dai,
chikkin kowanne abu mun bayanna
maku *wannan* a-gabban dukan mutane.
7 Na yi laifi da na ḳasḳantadda kaina
domin ku ku ḍaukaka, da shi ke na yi
maku wa'azin Bisharar Allah kyauta?
8 Na zalumchi waḍansu ekklisiyai, *da shi
ke* ina karḅi haki a-garesu domin in yi
9 maku hidima; sa'anda ina tare da ku

iną kwa bukata, ban nauwaita ma kowa
ba; gamma yan-uwa, sa'anda suka zo
dagga Makidoniya, suka taimake ni
gwalgwadon bukatata; chikkin dukan
abu fa na tsare kaina kadda in nauwaya
10 maku, zan kwa tsare. Gaskiyar Alma-
sihu ni ke chikki, wannan fahariya ba
ta hanuwa gareni chikkin ķassashen
11 Akaiya. Donmi? don ba ni ķamnache
12 ku ba? Allah ya sani. Amma abin da
ni ke yi, shi zan yi kuma, domin in
toshe kaffa ga wađanda su ke neman
kaffa; domin chikkin abin da su ke
fahariya da shi, a iske su kammar mu.
13 Gamma irin wađannan masu-ķariyan
manzanchi ne, maaikata masu-hayin-
chi, suna juya da kansu kammar
14 Manzanin Almasihu. Wannan kwa ba
abin al'ajibi ba ne; gamma har Shaitan
da kansa ya kan juya da kansa kammar
15 malaïka na haske. Ba wani abu fa
masu-hidimansa kuma su juya da kansu

kammar masu-hidiman adilchi; waḍan-
nan matuḳassu za ta zamma gwalgwa-
don ayukansu.
16 Ina sake faḍi, Kadda kowa shi azza
ni mai-waụta ne; amma idan *kuna*
*yi*, sai ku karḅe ni duk da hakkanan
mai-wauta, domin kuma in yi fahariya
17 kaḍan. Abin da ni ke faḍi, ba dagga
wojen Ubangiji ni ke faḍi ba, amma
sai ka che chikkin wauta, chikkin
18 ḳarfin gabban nan na fahariya. Tun
da shi ke mutane dayawa suna faha-
riya bissa ga jiki, ni ma in yi fahariya.
19 Gamma da fara'a kuna jimrewa da
marasa-wayo, domin ku *da kanku*
20 masu-hikima ne. Gamma kuna jimre-
wa da mutum, idan ya kai ku chikkin
bauta, idan ya chanye ku, idan ya
kama ku, idun ya ḍaukaka kansa,
21 idan ya mare ku a-fuska. Magana
da ni ke yi waton makalama ne, sai
ka che mu raunana ne. Duk da hakka

iyakar inda kowa yana da gabba gaḍi
(chikkin wauta ni ke zanche), ni kuma
22 ina da gabba gaḍi. Su Ibraniyawa
ne? ni ma hakkanan ne. Su
Israïlawa ne? ni ma hakkanan ne.
Su zuriyar Ibrahim ne? ni ma hakka-
23 nan ne. Su masu-hidiman Almasihu
ne? (Ina magana kammar ruḍaḍe)
bale fa ni; chikkin wahallai masu-yawa
gabba *da nasu*, chikkin kurkuku daya-
wa gabba *da nasu*, chikkin ḅugebuge
gabba da misali, chikkin machemache
24 so dayawa. Dagga hannun Yahudawa
so biyar na sha *bulala* arbaïn ḍaya
25 babu. So uku aka duke ni da
sanduna, so ḍaya aka jejefe ni da
duwatsu, so uku jirgi ya fashe da ni, na
taḅa kwana da yini ina chikkin zurfin
26 *bahar; chikkin* taffiya so dayawa,
*chikkin* hatsarin koguna, hatsarin
mafassa, hatsarin dangina, hatsarin
Al'ummai, hatsari chikkin birni,

hatsari chikkin jeji, hatsari chikkin
bahar, hatsari a-wurin maḳariyatan
27 yan-uwanchi; chikkin ḍawoiniya da
wahalla, chikkin tsaretsare so dayawa,
chikkin yungwa da ḳishi, chikkin
riḳon baki so dayawa, chikkin ḍari
28 da huntanchi. Banda waḍannan abu
da ba a ambata, akwoi abin da ke
matsa ni kowache rana, tatalin dukan
29 ekklisiyai. Wanene rarauna, ni ba
rarauna fa? wanene a ke tuntuḅadda
30 shi, ni ban ḳuna ba? Idan doïle ne
in yi fahariya, sai in yi fahariya a-kan
al'amuran da sun taḅa wojen raunina.
31 Allah na Ubangiji Isa da Ubansa, shi
da shi ke mai-albarka har abada, ya
32 san ba ḳariya ni ke yi ba. Chikkin
Dimashḳa mai-riḳo ḳalḳashin Harisu
sarki ya tsare birnin Dimashḳawa,
33 domin shi damḳe ni: ta chikkin taga
kwa aka zararadda ni chikkin samfo
a-garu, *har* na chere ma hannuwansa.

12 Sai in yi fahariya, ko da ba ya
dache ba; amma in yi ta zanchen
wahayu da bayannebayanne dagga
2 wurin Ubangiji. Na san wani mutum
chikkin Almasihu, yau shekara goma
sha huḍa ne (ko chikkin jiki ne, ko ba
tare da jiki ba, ban sani ba; Allah ya
sani), wannan mutum dai an fyauche
3 shi har samma ta uku. Na kwa san
mutumen nan (ko chikkin jiki ne, ko
ba tare da jiki ba, ban sani ba; Allah
4 ya sani), aka fyauche shi zuwa chikkin
Paradise, har ya ji zantatuka waḍanda
ba su faḍuwa, waḍanda ba ya halatta
5 mutum shi furta. Sabili da wannan
mutum za ni yin fahariya: amma
sabili da kaina ba ni yin fahariya ba,
6 sai domin kumamanchina. Gamma ko
ina da nufi in yi fahariya, ba zan
zamma mai-wauta ba; gamma gaskiya
zan faḍi: amma ina yin hanḳuri,
kadda kowanne mutum shi kai ni

gabba da wada ya gan ni, ko kwa wada
7 ya ke ji dagga gareni. Sabada ma-
fifichin girman bayannebayanne—
domin wannan, domin kadda in fiye
ḍaukaka, aka ba ni ḳaya chikkin jikina,
manzon Shaitan shi mamare ni, domin
8 kadda in fiye ḍaukaka. Na yi roḳo
ga Ubangiji so uku sabada wannan,
9 a raba ni da shi. Ya fa che mani,
Alherina ya ishe ka: gamma chikkin
kumamanchi ikona ya ke chikka. Na
gwomache fa in yi fahariya chikkin
kumamanchina, *wannan kwa* da
farinchikki mai-yawa, domin ḳarfin
Almasihu shi innuwantadda ni.
10 Domin hakka fa ina jin daḍi chikkin
kumamanchi, da chiwuchechiwuche,
da bukatai, da tsananchetsananche,
da fitinu, sabili da Almasihu: gamma
sa'anda ina rarauna, sa'annan mai-
ḳarfi ni ke.

11 Na zamma mai-wauta: ku kun

tilasa mani; gamma da ku ne za ku
koḍa ni: gamma ba inda ni ke komo
bayan mafifitan Manzanin nan, ko da
12 ni ba wani abu ba ne. Hakika aka
gudana alamun Manzo a-wurinku
chikkin iyakar hanḳuri, bissa ga alamu
13 da al'ajibai da ikoki. Gamma a-inna
ne kuka zamma komo baya ga sauran
ekklisiyai, sai dai ni da kaina da ban
nauwaya maku ba? ku yafe mani
wannan laifi.
14 Ga shi, loton nan na uku ke nan
ina da shirin zuwa gareku; ba kwa
za ni nauwaita maku ba: gamma ku
ni ke biḍa, ba abinku ba ne: gamma
ba aikin yaya ba ne su yi tatalin iyaye,
15 amma iyaye, su yi ma yaya. Ni ma
da farinchikki sarai na yarda im batas
har kwa a batasda ni sabili da rayu-
kanku. Idan ni ina daḍa ḳamnarku
ḳwarai, ḳamna ta ragu zuwa gareni ku-
16 ma? Amma shi ke nan; ba ni da kaina

na nauwaita maku ba; amma, tun da ina
17 da hila, na kama ku da wayo. Na
chiwuche ku ta hannun kowanne
ḍayan waḍanda na aike su gareku?
18 Na roḳi Titus, na kwa aike wanchan
ḍan-uwa tare da shi. Titus ya
chiwuche ku? taffiyammu da shi ba
da Ruhu ḍaya ba che? ba sawo ḍaya
muka bi ba

19 Loton nan duka kuna tsamani
muna kawo hamzari na kariyar kan-
mu gareku. A-gabban Allah muna
magana chikkin Almasihu. Amma
dukan al'amuran, ḳamnatatu, domin
20 ginanku ne. Gamma ina jin tsoro,
lokachinda na zo, watakila ba zan iske
ku yada ni ke so ba, ni kuma ku iske
ni ba yada ku ke so ba; kadda ya
zamma da ko ḳaḳa husuma, da hasada,
da zafin zuchiya, da hamiya, da
chegunguma, da anamimanchi, da
kunkumburra da rigima *su tashi;*

21 kadda Allahna shi ḳasḳantadda ni
a-gabbanku, sa'anda na sake zuwa, har
in yi baḳinchikki a-kan dayawa dagga
chikkin waḍanda sun yi zunubi a-da,
ba su kwa tuba ga barin ḳazamta da
fasikanchi da mugun gurin da suka
aikata.

13 Wannan loto na uku ke nan ina
zuwa gareku. A-bakin shaidu biyu
ko uku kowache magana za ta tabatta.
2 Na rigaya na faḍi, ina kwa faḍi tun ban
zo ba, kammar loto na biyu da ina tare
da ku, hakka yanzu, da ba ni wurinku,
ga waḍanda sun rigaya sun yi zunubi,
*har* ga saura duka kuma, kadan na
3 sake zuwa, ba ni sawaḳawa; da shi ke
kuna neman shaida ta Almasihu wanda
ke magana a-chikkina; shi wanda ba
rarauna ba ne a-gareku, amma mai-
4 ḳarfi ne a-chikkinku: gamma ta wurin
rashin ḳarfi aka gichiye shi, amma ta
wurin ikon Allah ya ke rayuwa. Gam-

ma mu kuma raunana ne a-chikkinsa,
amma za mu rayu tare da shi ta wurin
5 ikon Allah zuwa gareku. Ku gwoda
kanku ko kuna chikkin imani; ku yi
wa kanku ḳwanḳwanto. Ko ba ku
sani ba ku da kanku, Isa Almasihu
yana chikkinku? in dai ba yasasu ne
6 ba ku. Amma ina da hope za ku sani
7 mu ba yasasu ba ne. Muna fa addu'a
ga Allah kadda ku yi kowache mu-
gunta; ba domin a gan mu yardadu
ne mu, amma domin ku ku yi kekya-
wan aiki, ko da mu kammar yasasu ne,
8 Gamma ba mu da iko mu yi komi
swaḅanin gaskiya, sai domin gaskiya.
9 Gamma muna murna, yayinda mu
mun zamma raunana, ku ḳarfafa ne:
wannan kwa mu ke addu'a, kamalanku.
10 Domin wannan tun ba ni tare ina
rubuta waḍannan abu, domin loka-
chinda ina tare kadda in yi maku da
zafi, bissa ga hukumchi da Ubangiji ya

ba ni domin gini, ba domin rushewa
ba.
11 A-ḳarewa, yan-uwa, ku zamma
lafiya. Ku zamma chikkaku; ku ta-
'azantu; hankalinku ya zamma ḍaya;
ku zamma chikkin salama: Allah kwa
na ḳamna da na salama za ya zamna
12 tare da ku. Ku gaida junanku da
sumba mai-tsarki.
13 Dukan tsarkaka suna gaishe ku.
14 Alherin Ubangiji Isa Almasihu,
da ḳamnar Allah, da zumuntar Ruhu
Mai-tsarki, su zamna tare da ku duka.

# WASIKA TA BULUS ZUWA GA GALATIYAWA

1 Bulus, manzo (ba dagga wurin
mutane ba, ba kwa ta wurin mutum
ba, amma ta wurin Isa Almasihu,
da Allah Uba, wanda ya tashe shi
2 dagga matatu), da kuma dukan yan-
uwa waḍanda ke tare da ni, zuwa ga
3 ekklisiyai na Galatiya: Alheri zuwa
gareku da salama dagga wurin Allah
Uba, da Ubangijinmu Isa Almasihu,
4 wanda ya bada kansa domin zunu-
banmu, domin shi tswamo mu dagga
chikkin wannan mugunyar duniya
ta yanzu, bissa ga nufin Allahnmu
5 Ubanmu: a-gareshi daraja zuwa za-
manin zamanu. Amin.

6 Ina mamaki kuna chira da samli
hakka dagga wurin shi wanda ya
kirra ku chikkin alherin Almasihu
7 zuwa wata Bishara dabam; ita kwa ba
wata Bishara ba che: sai dai akwoi
waḍansu da ke wahalshe ku, suna
so su karkatadda Bisharar Almasihu.
8 Amma ko da mu, ko da malaïka dagga
samma, ya yi maku wa'azin wata
Bishara daban da wada muka yi
maku ita, bari shi zamma la'anane.
9 Kammar yada mun rigaya mun faḍi,
hakka kuma ni ke sake chewa yanzu,
Idan kowanne mutum ya yi maku
wa'azin wata Bishara dabam da wada
kuka karḅa, bari shi zamma la'anane.
10 Gamma ni yanzu, mutane ni ke rinja-
ya, koko Allah ne? ko kwa ina nema
in gami mutane? da a che ina ta
gamin mutane har yanzu, ni ba
bawan Almasihu ba ne.

11 Gamma ina sanadda ku, yan-uwa,

ga zanchen Bishara wada na yi wa'a-
zinta, ba dagga wojen mutum ta ke ba.
12 Gamma ban karḅe ta dagga hannun
mutum ba, ba a kwa sanas mani da
ita ba, amma ta wurin bayannuwar
13 Isa Almasihu *ta zo mani*. Gamma
kun ji labarin irin zammana chikkin
addinin Yahudawa a-da, tsanantar
ekklisiyar Allah da na yi gabba da
14 misali, na lalata da ita: har kuma
a-chikkin addinin Yahudawa na wuche
waḍansu tsararakina dayawa chikkin
dangina, na fi su ķwarai kishin tadodin
15 ubanni. Amma sa'anda Allah, wanda
ya keḅe ni, tun dagga chikkin uwata,
ya kirra ni kuma bissa ga alherinsa,
16 yana nufi ya bayanna Ḍansa a-chik-
kina, domin in yi wa'azinsa a-wurin
Al'ummai; nan-da-nan ban shawarchi
17 nama da jini ba: ban kwa taffi
Ķuddus ba wurin waḍanda ke manzani
gabbana: amma na taffi zuwa chikkin

Arabiya; na sake komawa kuma
Dimashḳa.
18 Sa'annan bayan shekara uku na
taffi Ḳuddus domin in ziyarchi Safa,
na kwa kwana goma sha biyar tare
19 da shi. Amma ban ga ko ḍaya ba
dagga chikkin sauran Manzani, sai dai
20 Yaḳub ḍan-uwan Ubangiji. Zanchen
al'amuran da ni ke rubuta maku fa,
ga shi, gabban Allah, ba ḳariya ni ke
21 yi ba. Sa'annan na zo chikkin ḳassa-
22 shen Suriya da Kilikiya. Ni kwa ba
sanane ba ne ga fuska wojen ekklisiyai
na Yahudiya waḍanda ke chikkin
23 Almasihu: sai dai suka ji ana chewa,
mai-tsanantarmu na da yanzu yana
wa'azin imani wanda da ya ke
24 lalatasuwa; suka ḍaukaka Allah
a-chikkina.

**2** Sa'annan bayanda aka shekara
goma sha huḍu na sake taffiya Ḳuddus
tare da Barnaba, ina ḍauki Titus kuma

2 tare ḍa ni. Bissa ga wahayi kuma
na taffi; na kwa rataba masu Bishara
wada na yi wa'azinta a-wurin Al'um-
mai, amma a-ḅoye a-gabban waḍanda
su ke magabbata, domin kadda ya
zamma ina gudu, ko kwa na rigaya na
3 yi gudu, banza. Amma ko Titus da ya
ke tare da ni, domin shi Ba-Helleni ne,
ba a tilasa shi shi karḅi kachiya ba:
4 wannan kwa sabada masu-ķariyan yan-
uwanchi waḍanda aka shigo da su a-
ḅoye, waḍanda suka shigo a-maķe garin
su yi gwangwanin yanchinmu da mu
ke da shi chikkin Almasihu Isa, domin
5 su kai mu chikkin bauta: mu kwa ba
mu zauḍa masu ba bissa ga ķasķanchi,
ko da sa'a ḍaya; domin sahihanchin
6 Bishara ya wanzu a-wurinku. Amma
dagga wurin waḍanda a ke maishe su
magabbata (kominene su ke, ba ru-
wana da wannan ba: Allah ba ya tara
mutum ba)—waḍannan, ni ke faḍi, su

magabbata ba su ḳare ni da komi ba:
7 ba kwa wannan kaḍai ba, sa'anda sun
gani am bayas a-gareni Bishara ta
rashin kachiya, kammar Bitrus *Bi-*
8 *shara* ta kachiya (gamma shi wanda
ya aika domin Bitrus zuwa manzan-
chi na kachiya, ya kuma aika domina
9 zuwa Al'ummai); sa'anda kwa suka
gane alherin da aka ba ni, su Yaḳub
da Safa da Yohanna, waḍanda ana
maishe su jigajigai, suka ba ni da
Barnaba hannuwan dama na zumunta,
domin mu taffi wurin Al'ummai, su
10 kwa su taffi wurin na kachiya; sai
dai *suna so* mu tuna da matalauta;
wannan abu kwa ni ina da anniyar
aikawa.

11 Amma sa'anda Safa ya zo Anta-
kiya, na tsaya masa fuska da fuska,
12 domin faḍaḍe ne shi. Gamma tun
waḍansu dagga wurin Yaḳub ba su
rigaya sun zo ba, ya kan chi tare da

Al'ummai: amma sa'anda suka zo, ya
noḳe ya ware kansa dabam, yana jin
13 tsoron waḍanda ke na kachiya. Sau-
ran Yahudawa kuma suka yi rikichi
tare da shi; har ma Barnaba da kansa
14 ya jawu bissa ga rikichinsu. Amma
sa'anda na ga ba su yi taffiya sosai
bissa ga gaskiyar Bishara ba, a-gab-
bansu duka na che ma Safa, Idan kai,
da ka ke Ba-Yahudi, kana zammanka
yada Al'ummai su ke yi, ba kammar
da Yahudawa ke yi ba, ḳaḳa ka ke
tilasa Al'ummai su zamma yada Yahu-
15 dawa ke yi? Mu domin mu Yahudawa
ne da tabi'a, ba kwa masu-zunubi na
16 Al'ummai ba, amma mun sani mutum
ba za shi barata bissa ga ayukan
shari'a ba, sai ta wurin bangaskiya
chikkin Isa Almasihu, mu da kanmu
muka bada gaskiya ga Almasihu Isa,
domin mu barata ta wurin bangaskiya
chikkin Almasihu, ba bissa ga ayukan

shari'a ba: gamma bissa ga ayukan
shari'a ba mai-rai da za shi barata.
17 Amma idan, tun muna biḍa mu barata
chikkin Almasihu, an iske mu da kan-
mu masu-zunubi ne, Almasihu mai-
hidiman zunubi ne? Allah shi sawaḳa.
18 Gamma idan na sake gina waḍannan
al'amura da na risḅe su, na shaida
19 kaina mai-ḳetaren doka. Gamma ni
ta wurin shari'a na mutu ga shari'a,
20 domin in rayu ga Allah. An gichiye
ni tare da Almasihu; ina kwa rayuwa;
*amma dai* yanzu ba ni ba ne, amma
Almasihu ke rayuwa dagga chikkina:
wannan *rai* kwa da ni ke rayuwa
chikkin jiki ina rayuwa chikkin bangas-
kiya, *bangaskiya* wada ta ke chikkin
Ḍan Allah, wanda ya ḳamnache ni,
21 ya bada kansa kuma domina. Ni ban
banzanta alherin Allah ba: gamma
idan adilchi a-wurin shari'a ya ke,
Almasihu ya mutu banza ke nan.

3 Ya ku Galatiyawa marasa-wayo,
wanene ya yi maku maita, ku da aka
nuna Isa Almasihu a-sarari gichiyeye
2 a-gabban idanunku? Wannan kaḍai
ni ke so in chiri saninsa dagga gare-
ku, Ta wurin ayukan shari'a kuka
karḅi Ruhu, ko kwa ta wurin labari na
3 bangaskiya? Kuna da rashin wayo
hakka? bayan kun fara chikkin Ruhu,
4 yanzu kuna ƙarasa chikkin jiki? Kun
jimre da abu dayawa hakka kauwai?
5 in kwa kauwai ne. Shi fa wanda ya
ke ba ku Ruhu, yana kwa aika ikoki
a-chikkinku, ta wurin ayukan shari'a
*ya ke yi*, ko kwa ta wurin labari na
6 bangaskiya? Kammar yada Ibrahim
ya gaskanta Allah, aka kwa lisafta
7 wannan adilchi ne a-gareshi. Kun
gane fa su waḍanda ke dagga wojen
bangaskiya, su ne yayan Ibrahim.
8 Nassi fa, da shi ke ya rigaya ya gane
ta wurin bangaskiya Allah za ya ba-

ratadda Al'ummai, ya yi Bishara ga
Ibrahim tun da, *chewa*, A-chikkinka
dukan Al'ummai za su sami albarka.
9 Ya zamma fa su waḍanda ke dagga
wojen bangaskiya albarkatatu ne tare
10 da Ibrahim mai-aminchi. Gamma
dukan waḍanda ke dagga wojen ayu-
kan shari'a ḳalḳashin la'ana su ke:
gamma an rubuta, Kowanne wanda
ba ya lizima ga dukan abin da an
rubuta chikkin litatafan Attaurat, garin
11 ya aikata, la'anane ne. Gamma za-
hiran ne, babu mutum da ke barata
a-gabban Allah chikkin shari'a: gam-
ma, Mai-adilchi ta wurin bangaskiya
12 za ya rayu; shari'a fa ba dagga wojen
bangaskiya ta ke ba; amma, Wanda
ya aikata su a-chikkinsu za ya rayu.
13 Almasihu ya panshe mu dagga la'anar
Attaurat, da ya zamma la'ana maima-
konmu: gamma an rubuta, Kowanne
wanda ya ke ratayaye ga itache la-

14 'anane ne: domin albarkar Ibrahim ta
sabko ma Al'ummai chikkin Almasihu
Isa; domin mu mu karḅi alkawalin
Ruhu ta wurin bangaskiya.

15 Yan-uwa, ina zanche kammar mu-
tane: Ko da alkawalin mutum ne
kaḍai, kadan an ḳarfafa shi, ba mai-
kawasuwa, ba kwa mai-ḳara masa.
16 Waḍannan alkawalai fa ga Ibrahim
aka faḍi, da zuriyassa. Ba ya che,
Zuriyai, wato dayawa ne; amma, Ga
zuriyakka, wato ḍaya ne, Almasihu
17 ke nan. Abin da ni ke chewa ke nan;
Alkawalin da Allah ya rigaya ya
ḳarfafa, Attaurat, wada ta zo bayansa
da shekara arbaminya da talatin, ba
ta kawas da shi ba, har da za ta
18 maida alkawali wofi. Gamma idan
gado dagga wojen shari'a ne, shi
ba ruwansa da alkawali: amma Allah
ya bayas da shi ga Ibrahim bissa ga
19 alkawali. Minene shari'a fa? An da-

ḍa ta sabada ḳetaren doka, har wannan
zuriya ta zo wada an yi alkawali da
ita; aka ḳudurta ta kuma ta wurin
malaïka ta hannun matsakkanchi.
20 Yanzu dai matsakkanchi ba na mu-
tum ḍaya ba ne; amma Allah ḍaya
21 ne. Shari'a fa tana gaba da alkawalin
Allah? Allah ya sawaḳa: gamma da
a che am bada wata shari'a wada
tana da iko ta rayas, da hakika adil-
chi ya kasanche ta wurin shari'a.
22 Amma Litatafai sun kuble abu duka
ḳalḳashin zunubi, domin a bada alka-
wali wanda ke ta wurin bangaskiya
chikkin Isa Almasihu ga masu-bada
gaskiya.

23 Amma tun imani ba ya zo ba, aka
tsare mu ḳalḳashin shari'a, kublalu
ne zuwa imani wanda za a bayanna
24 dagga baya. Har kwa shari'a ta
zamma mai-kwoiya mana *ta kawo
mu* ga Almasihu, domin a baratadda

25 mu ta wurin bangaskiya. Amma da
imani ya zo yanzu, nan gabba ba
mu ķalķashin mai-kwoiyasuwa ba.
26 Gamma ku duka yayan Allah ne, ta
wurin bangaskiya, chikkin Almasihu
27 Isa. Gamma iyakar waḍannan dagga
chikkinku waḍanda aka yi maku bap-
tisma zuwa chikkin Almasihu kuka
28 yafa Almasihu. Ba Ba-Yahudi ba
Ba-Helleni, ba kwa bawa ba ḍa, ba
na miji ba ta mata: gamma dukanku
29 chikkin Almasihu Isa ḍaya ne. Idan
ku na Almasihu ne, zuriyan Ibrahim
ku ke kuma, magada ne bissa ga
alkawalin.

4 Amma ina chewa, muddar ma-
gaji yana da ķuruchiya, ba inda ya
rabu da bawa, ko da shi ke ubangijin
2 duka; amma yana hannun mariķa
da wakilai har matuķar kwanakin da
3 uban ya sanya. Hakkanan mu kuma,
sa'anda muna da ķuruchiya, a-chikkin

bauta aka riḳe mu ḳalḳashin ruknai
na duniya: amma sa'anda chikkar
4 kwanaki ta zo, Allah ya aiko Ḍansa,
haifafe dagga mache, haifafe dagga
5 ḳalḳashin shari'a, domin ya panshi
waḍanda ke ḳalḳashin shari'a, domin
6 mu karḅi zamman riḳo na yaya. Da
shi ke ku kuma yaya ne, Allah ya
aiko Ruhun Ḍansa chikkin zukatanmu,
7 yana kirra, Ya Abba, Uba. Domin
wannan fa kai dagga yanzu ba bawa
ba ne, amma ḍa ne; idan kuma
ḍa ne, magaji ne kwa ta wurin
Allah.

8 Amma sa'annan, ku da ba ku san
Allah ba, kuna chikkin bauta ga wa-
ḍanda bissa ga tabi'a ba alloli ba ne:
9 amma yanzu da kun kai ga sanin
Allah, wato kun sanu ga Allah, ḳaḳa
ku ke juyawa kuma zuwa raunanan
ruknai matsiyata, inda ku ke nufi ku
10 sake yin bauta kuma? Kuna kiyaye

wanaki, da watani, da wakatai, da
11 shekaru. Ina ji maku tsoro, kadda ya
zamma na yi ḍawoiniya da ku banza.
12 Ina roḳonku, yan-uwa, ku zamma
kammar ni, gamma ni kammar ku
ne. Ba ku yi mani wani laifi ba:
13 amma kun sani sanadin kumaman-
chin jikina na yi maku wa'azin Bi-
14 shara loton nan na fari: abin nan
kwa na chikkin jikina wanda ya ke
jaraba gareku ba ku rena ba, ba ku
ḳi ba; amma kuka karḅe ni kammar
malaïka na Allah, kammar Almasihu
15 Isa. Inna fa wannan barka naku?
gamma ina shaidarku, da ya yuwu,
da kun chire idanu naku, ku ba ni
16 su. Na fa zamma maḳiyinku, domin
17 ina faḍa maku gaskiya? Su suna
nemanku da kishi ba da kekyawan
*nufi* ba; hakika suna so su rufe ma-
18 ku ḳofa, domin ku neme su. Amma
da kyau ne a zamma abin nema

da kishi chikkin kekyawar matsalla
kowanne yayi, ba lokachin da ni ke
19 tare da ku kaḍai ba. Yayana ḳanḳa-
nana, waḍanda ni ke sake wahallar
*haifuwarku* har Almasihu shi sifantu
20 a-chikkinku, i, dama ina wurinku
yanzu, in sake wata muriya; gamma
na damu sabada ku.

21 Ku faḍa mani, ku da ku ke so ku
zamma masu-hukumtuwa ga shari'a,
22 ba ku ji shari'a ba? Gamma an
rubuta, Ibrahim yana da yaya biyu,
ḍaya dagga wojen ḳwarḳwara, ḍaya
23 dagga wojen ḍiya. Amma na wojen
ḳwarḳwara an haife shi bissa ga kaïdar
jiki; amma na ḍiyan ta wurin alkawali.
24 Waḍannan al'amura fa da misali a-chik-
kinsu: gamma waḍannan *mataye* alka-
wali biyu ne; ḍaya dagga duchin Sina,
mai-haifuwa zuwa bauta, wato Haja-
25 ratu ke nan. Wannan Hajaratu fa
duchin Sina che chikkin Arabiya, tana

misalta Ḳuddus na yanzu: gamma
tana chikkin bauta duk da yayanta.
26 Amma Ḳuddus da ke samma ḍiya che,
27 wato uwammu ke nan. Gamma an
rubuta,

Ki yi farinchikki, ke bakarariya
da ba ki haifu ba;
Ki passa shewa ki tada muriya,
ke da ba ki yi wahallar chikki
ba:
Gamma yayan mara-amre sun fi
na mai-miji yawa.

28 Mu dai, yan-uwa, yayan alkawali ne
29 kammar Ishaḳu. Amma kammar yada
ya ke a-wanchan loto, shi wanda aka
haifa bissa tabi'ar jiki ya tsananta ma
wannan da *aka haifa* bissa tabi'ar
Ruhu, hakka ya ke yanzu kuma.
30 Amma ḳaḳa nassin ya faḍi? Ka fitar
da ḳwarḳwara duk da ḍanta: gamma
ḍan ḳwarḳwara ba za shi yin gado tare
31 da ḍan matar amre ba. Mu fa, yan-

uwa, ba yayan ḳwarḳwara ne, amma
5 na matar amre. Sabada ḍiyanche
Almasihu ya yantadda mu: ku tsaya
fa da kyau, kadda ku sake nanaḍewa
chikkin ḳangin bauta.
2 Ga shi, ni Bulus ina che maku,
idan kun karḅi kachiya, Almasihu ba
3 ya anfana maku komi ba. Labudda, ina
shaida ma kowanne mutum mai-karḅan
kachiya, shi mabarchi ne garin ya
4 aikata dukan shari'a. Kun ḅaraiche
dagga Almasihu, ku da ku ke so ku ba-
rata ta wurin shari'a; kun ḅache dag-
5 ga alheri. Gamma mu ta wurin Ruhu
bissa bangaskiya muna sauraron hope na
6 adilchi. Gamma chikkin Almasihu Isa
ko kachiya, ko rashin kachiya ba su
anfana komi ba; sai dai bangaskiya
wada ta ke aikawa ta wurin ḳamna.
7 Da kuna yin chere da kyau; wa ya
hana ku har da ba za ku yi biyeya da
8 gaskiya ba? Wannan rinjaya fa ba

dagga wurin wanda ya kirra ku ba che.
9 Yeast ķanķani ya kan gamma dukan
10 churi. Ina aminchewa gareku chikkin
Ubangiji, ba za ku yi wani hankali
dabam ba: amma wanda ke wahalshe
ku za ya sha hukumchinsa, ko wa shi
11 ke. Amma ni, yan-uwa, idan ni ke yi
maku wa'azin kachiya har wa yau, don
minene a ke tsanantata har yanzu?
an kawas da abin tuntuɓe na gichi-
12 ye ke nan. Da ma waḍannan da
ke tada hankalinku su yi ma kansu
yanke.

13 Gamma ku, yan-uwa, sabada ḍi-
yanchi aka kirra ku; sai dai kadda
ḍiyanchi naku shi zamma dalili ga
jiki, amma ta wurin ķamna ku zamma
14 masu-hidima ga juna. Gamma dukan
shari'a ta haḍu a-kan magana ḍaya,
magana ke nan, Sai ka ķamna ḍan-
15 uwanka kammar ranka. Amma in
kuna chizon junanku kuna chanye

junanku kuma, ku yi hankali kadda ku
ḳare dagga hannun junanku.
16 Gamma maganata ke nan, ku yi
taffiya bissa ga Ruhu, ba kwa za ku
17 biya sha'awar jiki ba. Gamma jiki
yana sha'awa gaba da Ruhu, Ruhu
kuma gaba da jiki; gamma waḍannan
biyu gaba su ke da junansu; domin
kadda ku aika abin da ku ke nufi.
18 Amma idan Ruhu ke bishe ku, ba
19 ḳalḳashin shari'a ku ke ba. Ayukan
jiki fa mabayanna ne, su ke nana,
fasikanchi, rashin tsabta, mugun guri,
20 bautar gumaka, sihiri, magabtaka,
husuma, kishekishe, hasala, tsatsa-
21 guwa, rabuwa, bidi'oï, hasadodi,
maye, gaḍa, da irin waḍannan: ina kwa
faḍakadda ku, kammar yada na rigaya
na faḍakadda ku, su waḍanda ke aika
waḍannan al'amura ba za su gaji
22 mulkin Allah ba. Amma ḍiyan Ruhu
ḳamna che, farinchikki, salama,

tsawon jimrewa, nasiha, nagarta,
23 aminchi, tawali'u, kamewa: waḍan-
24 nan babu shari'a a-kansu. Su
kuma waḍanda ke na Almasihu Isa
sun gichiye jiki tare da zafin gurinsa
da sha'awoyi.

25 Idan muna rayuwa bissa ga Ruhu,
bissa ga Ruhu kuma sai mu yi taffi-
26 ya. Kadda mu zamma masu-fahariya
banza, da chakunar juna, da hasadar
juna.

6 Yan-uwa, ko an iske mutum
a-chikkin kowanne laifi, ku da ku ke
masu-ruhaniya, chikkin ruhun tawali'u
ku komo da irin wannan; kana lura da
kanka, kadda ya zamma kai kuma ka
2 jarabtu. Ku ḍauki kayan junanku,
ku chikka shari'ar Almasihu hakka.
3 Gamma idan mutum ya zachi kansa
wani abu ne, shi kwa ba komi ba ne,
4 ruḍen kansa ya ke yi. Amma bari
kowanne mutum shi auna nasa aiki,

sa'annan za ya sami fahariyassa bissa
ga zanchen kansa kaḍai, ba ga zanchen
5 wani ba. Gamma kowanne mutum za
ya ḍauki kayan kansa.
6 Amma bari shi wanda ya ke
kwoiyaye chikkin magana shi yi ta-
raya da mai-kwoiyasuwa chikkin du-
7 kan arzuka. Kadda ku yaudara;
ba shi yuwuwa a yi ma Allah ba'a:
gamma iyakar abin da mutum ya
8 shibka, shi za ya girbe kuma. Gam-
ma wanda ya shibka ga jiki nasa,
dagga wurin jiki za ya girbe ruḅa;
amma wanda ya shibka ga Ruhu,
dagga wurin Ruhu za ya girbe rai na
9 har abada. Kadda mu yi kasala kuma
chikkin aikin nagarta: gamma in loka-
chi ya yi za mu girbe, in ba mu yi
10 suwu ba. Yayinda mu ke da dama
fa, bari mu aika nagarta zuwa ga
dukan mutane, bale ga waḍanda su ke
chikkin iyalin imani.

11 Duba harufa masu-girma da na
12 rubuta maku da hannu nawa. Dukan
waḍanda su ke so su nuna kekyawan
abu chikkin jiki, su kan tilasa maku
kachiya; domin kadda su sha tsanani
kaḍai sabili da gichiyen Almasihu.
13 Gamma har su da kansu da su ke
karɓa kachiya ba su kiyaye shari'a
ba; amma suna so a yi maku kachiya,
domin su yi fahariya chikkin jikinku.
14 Amma ni, Allah shi sawaḳa mani in
yi fahariya, sai dai chikkin gichiyen
Ubangijinmu Isa Almasihu, wanda an
gichiye duniya a-gareni ta wurinsa,
ni kuma *an gichiye ni* ga duniya.
15 Gamma kachiya ba komi ba che,
rashin kachiya kuma *ba komi ba ne*,
16 amma sabon halita. Dukan waḍanda
su ke yin taffiya bissa wannan kaïda,
salama garesu, da jinḳai, da kuma
bissa Israïla na Allah.

17 Dagga nan gabba kadda kowanne

mutum ya wahalshe ni: gamma
chikkin jikina ina da tabba na
Isa.
18 Alherin Ubangijinmu Isa Alma-
sihu ya zamna tare da ruhunku, ya
ku yan-uwa. Amin.

# WASIKA TA BULUS ZUWA GA AFASAWA

---

Bulus, Manzon Almasihu Isa ta
wurin nufin Allah, zuwa ga tsarkaka
waḍanda ke a-Afasus, da masu-aminchi
2 chikkin Almasihu Isa: Alheri gareku
da salama dagga wurin Allah Ubanmu
da Ubangiji Isa Almasihu.

3 Albarka ga Allah da Uba na
Ubangijinmu Isa Almasihu, wanda ya
albarkache mu da kowache albarka
mai-ruhaniya chikkin sammai chik-
4 kin Almasihu: kammar yada ya zaḅe
mu a-chikkinsa gabban kaffawar du-
niya, domin mu kasanche masu-
tsarki marasa-aibi a-gabbansa chik-

5 kin ḳamna: bayanda ya rigaya ya
ḳadara mu zuwa ḍiyanchi ta wurin Isa
Almasihu zuwa ga kansa, bissa ga
6 yardar nufinsa, zuwa yabon darajar
alherinsa, wanda ya bayas a-garemu
7 a-niïmche a-chikkin Ḳamnatachen: shi
wanda a-chikkinsa muna da pansarmu
ta wurin jininsa, gafarar laifofinmu,
8 gwalgwadon wadatar alherinsa, wanda ya
yawaita shi zuwa garemu chikkin dukan
9 hikima da kaifin hankali, da ya sanashe
mu asirin nufinsa, gwalgwadon yardassa
10 wada ya nufa a-chikkinsa zuwa wakilchi
na chikkar zamanu, domin shi tara du-
kan abu chikkin Almasihu, abubuwan
da ke chikkin samma, da abubuwan da
11 ke bissa duniya; a-chikkinsa, *ni ke che-
wa*, shi wanda aka maishe mu rabo a-
chikkinsa, ḳadararu bissa ga nufin wan-
nan da ke aikata dukan abu bissa ga
12 shawarar nufinsa; domin mu kasanche
ga yabon ḍaukakarsa, mu waḍanda mun

rigaya mun kaffa hope namu ga Almasihu:
13 a-chikkinsa ku kuma, sa'anda kuka ji
maganar gaskiya, Bisharar chetonku,—
a-chikkinsa, sa'anda kuka bada gaskiya
kuma, aka hatimche ku da Ruhu Mai-
14 tsarki na alkawali, wanda shi ke shi-
gambiya na gadonmu, zuwa pansar abin
mulki na *Allah* da kansa, zuwa yabon
ḍaukakarsa.

15 Domin wannan ni kuma, bayanda
na ji *labarin* bangaskiya chikkin Uban-
giji Isa wada ke chikkinku, wada *ku*
16 *ke gwoda* kuma ga dukan tsarkaka, ba ni
kan fasa yin godiya dominku, ina am-
17 batonku chikkin addu'oïna; Allah na
Ubangijinmu Isa Almasihu, Uban daraja,
shi ba ku ruhu na hikima da na bayani
18 chikkin saninsa; idanun zuchiyarku su
haskaka, domin ku sani ko minene hope
na kirransa, da ko minene wadatar darajar
19 gadonsa chikkin tsarkakan, da ko minene
girman ikonsa zuwa garemu mu masu-

bada gaskiya, gwalgwadon aikawan nan
20 na ḳarfin ikonsa wanda ya aikata shi chik-
kin Almasihu, yayinda ya tashe shi dagga
chikkin matatu, ya zamshe shi ga hannun
21 damansa chikkin sammai, gabba nesa
da dukan sarauta, da hukumchi, da iko,
da mulki, da kowanne suna wanda a ke
ambatonsa, ba chikkin wannan zamani
kaḍai ba, amma chikkin zamani mai-
22 zuwa kuma: ya sarayadda dukan abu
kuma ḳalḳashin sawayensa, ya sanya
shi kuma shi zamma kai a-bissa abu
23 duka ga ekklisiya, wada ita che jikin-
sa, chikkar wannan wanda ya chikka
dukan abu chikkin duka.

**2** Ku kuma *ya rayadda ku*, yayinda
ku ke matatu ta wurin kurakuranku da
2 zunubanku, inda ku ke taffiya da bissa
ga zamanin wannan duniya, bissa ga
ikon sarkin sararin samma, na ruhun da
ke aikawa yanzu a-chikkin yayan kan-
3 gara; a-chikkinsu kwa mu duka muna

zammanmu da a-chikkin sha'awoyin
jikinmu, muna bin gurin jiki da na
tunani; mu bissa ga tabi'a kuma yayan
fushi ne, kammar sauran *mutane:—*
4 amma Allah, domin shi mawadachi
ne chikkin jinḳai, sabada ḳamnassa
mai-yawa wada ya ḳamnache mu da
5 ita, ko lokachin da mu ke matatu ta
wurin kurakuranmu, ya rayadda mu
tare da Almasihu (ta wurin alheri an
6 cheche ku), ya tashe mu tare da shi,
ya zamshe mu tare da shi chikkin
7 sammai, chikkin Almasihu Isa: domin
chikkin zamanu masu-zuwa shi bayanna
mafifichiyar wadatar alherinsa bissa na-
siha zuwa garemu chikkin Almasihu Isa:
8 gamma bissa ga alheri an cheche ku ta
wurin bangaskiya; wannan kwa ba dagga
gareku ba che; kyauta che ta Allah:
9 ba dagga ayuka ba che, kadda kowanne
10 mutum shi yi fahariya. Gamma mu
ḳiransa ne, halitatu chikkin Almasihu

Isa zuwa kyawawan ayuka, waḍanda
Allah ya rigaya ya shiriya da za mu yi
taffiya a-chikkinsu.
11 Domin wannan fa ku tuna, ku da,
Al'ummai chikkin jiki, waḍanda ana
kirranku Marasa-kachiya a-bakin wanda
ana che da shi Na-kachiya, chikkin jiki,
12 abin da hannu ke yi; a-loton nan a-ware
ku ke dagga Almasihu, rababu dagga
yangaranchi na Israïla, baḳi dagga wa-
'adin alkawali, marasa-hope marasa-
13 Allah chikkin duniya. Amma yanzu
chikkin Almasihu Isa ku da ku ke da
manisanta chikkin jinin Almasihu an
14 kusanta ku. Gamma shi ne salamar-
mu, wanda ya maida biyuḍin nan ḍaya,
ya kuma rushi bango mai-rabawa da ke
15 tsakani, bayanda ya kawas da magab-
taka chikkin jikinsa, *wato* shari'a ta
dokoki na chikkin farilai; domin dagga
chikkin biyuḍin nan shi halita mutum
ḍaya sabo chikkin kansa, *hakkanan* a yi

16 aminchi; chikkin jiki ḍaya shi sulhunta
su biyu ga Allah ta wurin gichiye, bayan-
17 da ya kashe magabtaka ta wurinsa: ya
kuma zo ya yi wa'azin Bishara ta salama
a-wurinku da ku ke manisanta, da salama
18 kuma ga makusanta: gamma ta wurin-
sa mu duka biyu muna da yarjin issowa
chikkin Ruhu ḍaya zuwa wurin Uba.
19 Yanzu fa nan gabba ku ba baḳi ba ne,
ba kwa sabkaku ba ne, amma abokan
yangaranchi tare da tsarkaka, mazowa
20 gida na Allah kuma, ana gininku bissa
tushen manzani da annabawa, Almasihu
Isa da kansa baban duchi na kusuruwa
21 ne; a-chikkinsa kwa kowanne ginegine,
kwakwafafe ne, yana hauhawa zuwa
haikali mai-tsarki chikkin Ubangiji;
22 a-chikkinsa kwa ku ginanu ne tare
domin ku zamma mazamnin Allah
chikkin Ruhun.

3 Domin wannan ni Bulus, ḍamrare
na Almasihu Isa sabili da ku Al'ummai,

2 —idan dai kun ji labarin wakilchin
alherin nan na Allah da aka ba ni
3 dominku; chewa, ta wurin bayani
aka sanashe ni asirin, kammar da na
rigaya na rubuta da magana kaḍan-
4 na, ta wurinta kwa, sa'anda kun
karanta, ku a gane fahimina chikkin
5 asirin Almasihu; wanda ba a sanar ma
yayan mutane da ke chikkin waḍansu
tsararaki, kammar yada yanzu am bayan-
na shi ga Manzaninsa da annabawansa
6 masu-tsarki chikkin Ruhu; *chewa*,
Al'ummai abokan taraya ne chikkin gado,
abokan taraya kuma na jikin, da na
samun alkawali chikkin Almasihu Isa ta
7 wurin Bishara, wada aka sanya ni mai-
hidimatta, gwalgwadon kyautar wannan
alheri na Allah wanda aka ba ni bissa
8 ga aikawar ikonsa. Ni, wanda na zam-
ma koma bayan baya chikkin tsarkaka
duka, a-gareni aka bada wannan alheri,
in yi wa'azin wadatar Almasihu, wada

ta fi ḳarfin a-biḍa, wurin Al'ummai;
9 domin kuma a ganadda mutane duka
ko minene wakilchin asirin da tun dukan
zamanu ya ke a-ɓoye chikkin Allah wan-
10 da ya halita abu duka; domin yanzu ta
wurin ekklisiya hikima iri iri ta Allah ta
sanu ga sarautai da ikoki chikkin sam-
11 mai, bissa ga madawamin nufi wanda
ya nufa chikkin Almasihu Isa Ubangi-
12 jinmu: wanda chikkinsa muna da gabba
gaḍi da kwa dama chikkin aminchewa
13 ta wurin bangaskiyarmu gareshi. Domin
wannan ina roḳo kadda ku yi suwu
sabada tsananchetsananchena dominku,
waḍannan kwa darajakku ke nạn.

14 Domin wannan ina durḳussa gab-
15 ban Uba, wanda kowanne iyali chikkin
samma da duniya ya chire suna dagga
16 gareshi, shi yarda maku, gwalgwadon
wadatar darajassa, a ḳarfafa ku da iko
ta wurin Ruhunsa chikkin mutum na
17 chikki; Almasihu kuma shi zamna

chikkin zukatanku ta wurin bangaskiya;
domin ku, da shi ke dassasu ne kaffafu
18 kuma chikkin ḳamna, ku ḳarfafa da za
ku ruska tare da dukan tsarkaka ko
minene faḍin da ratan da tsawon da
19 zurfin *ḳamnar Almasihu*, ku sani kuma
ḳamnar Almasihu wada ta wuche gabban
a sani, domin ku chikka har zuwa dukan
chikkawar Allah.

20 Yanzu ga wanda yana da iko ya
aikata ḳwarai da gaske gabba da dukan
abin da mu ke roḳo ko tsamani, bissa ga
ikon da ke aikawa a-chikkinmu, a-gareshi
21 ḍaukaka chikkin ekklisiya da kuma chik-
kin Almasihu Isa zuwa ga tsararaki duka
har zamanin zamanu. Amin.

4 Ni fa, ḍamrare chikkin Ubangiji,
ina biḍa gareku ku yi taffiya wada ta
chanchanchi kirra da aka kirraye ku
2 da ita, da dukan tawali'u da ladabi, da
hanḳuri, kuna jimrewa da junanku chik-
3 kin ḳamna; kuna ḳwazo ku kiyaye ḍa-

yantuwar Ruhu chikkin ḍamrin salama.
4 *Akwoi* jiki ḍaya, da Ruhu ḍaya, kammar
yada aka kirraye ku kuma chikkin hope
5 na kirranku nan ḍaya; Ubangiji ḍaya,
6 imani ḍaya, baptisma ḍaya, Allah ḍaya
*shi* Uban duka, wanda ke bissa duka,
7 ta wurin duka, a-chikkin duka. Amma
aka ba kowanne ḍayanmu alheri gwal-
gwadon maauni na baiwar Almasihu.
8 Domin wannan ya che,

Sa'anda ya hawo bissa, ya bau-
tadda bauta,
Ya bada bayebaye ga mutane.

9 (Wannan magana fa, *chewa*, Ya hawo,
minene fa sai dai chewa shi kuma
ya sabka ḳalḳashin nisan wuraren du-
10 niya? Shi wanda ya sabka nan shi
ne kuma wanda ya hawo chan bissa
dukan sammai, domin shi chikka dukan
11 abu.) Ya kuma bada waḍansu *su zamma*
Manzani; waḍansu, annabawa; waḍan-
su, masu-wa'azin Bishara; waḍansu,

12 makiyaya da masu-kwoiyasuwa; domin
chikkawar tsarkaka, zuwa ga aikin hi-
diman, zuwa ga ginin jikin Almasihu:
13 har dukanmu mu kai zuwa ḍayantuwar
imani, da sanin Ḍan Allah, zuwa
chikkaken mutum, zuwa misalin tsawon
14 chikkar Almasihu: kadda nan gabba
mu zamma yara waḍanda ana wofa da
su suna shillo ga kowanne iskan sana-
suwa, na wawa-idon mutane, chikkin
makirchi, bissa ga makidar swaḅo;
15 amma garin faḍin gaskiya chikkin
ḳamna, mu yi girma chikkin abu duka
zuwa gareshi, wanda shi ne kai, *wato*
16 Almasihu; wanda dagga wurinsa dukan
jiki ḍorare, haḍaḍe kwa tare ta wurin
gudumawar kowache gaḅa, bissa ga aikin
kowanne yanki gwalgwadon maauni
nasa, yana sa ḳaruwar jiki zuwa ginin
kansa chikkin ḳamna.

17 Wannan ni ke faḍi fa, ina kwa
shaida chikkin Ubangiji, kadda ku ḳara

taffiya irin taffiya da Al'ummai ke
yi kuma, chikkin holoḳon hankalinsu,
18 masu-dufun hikima, bare dagga ran
Allah sabada jahilchin da ke chikkinsu,
19 sabada taurin zuchiyarsu; sun wuche
gabban su ji, har sun bada kansu ga
bin sha'awa, domin su aika kowache
20 ḳazamta tare da kwaḍai. Amma ba
21 hakka kuka kwoiya Almasihu ba; idan
dai hakkanan ne kuka ji shi, kuka
kwoiya kuma a-chikkinsa, kammar yada
22 gaskiya a-chikkin Isa ta ke: ku tuḅe,
ga zanchen irin zammanku na da, tso-
fon mutum, wanda yana ḳara ruḅewa
23 bissa ga sha'awoyin yaudara; ku sa-
bonta kuma chikkin ruhun azanchinku,
24 ku yafa sabon mutum, wanda bissa ga
Allah ne an halita shi chikkin adilchi
da tsarkin gaskiya.

25 Domin wannan fa, chikkin kawasda
ḳariya, sai ku faḍi gaskiya kowanne
gamme da ḍan-uwansa: gamma mu

26 gaḅaḅuwa ne na junanmu. Ku yi fushi,
amma ba tare da zunubi ba: kadda rana
27 ta faḍi kuna bissa fushinku: kadda ku
28 ba Shaitan dama. Mai-yin sata kadda
shi ķara yin sata: amma gwoma shi yi
eha, da hannuwansa yana aika abin da
ya ke da kyau, domin shi kasanche da abin
da za shi ḍiba shi bayas ga mai-bukata.
29 Kadda kowanne zanchen batsa shi fita
dagga chikkin bakinku, sai irin abin
da ke mai-kyau garin ginawa gwalgwa-
don bukata, domin shi bada alheri ga
30 waḍanda su ke ji. Kadda kwa ku ḅata
zuchiyar Ruhu Mai-tsarki na Allah,
wanda aka hatimche ku a-chikkinsa
31 zuwa ranar pansa. Bari dukan ḍa-
chin zuchiya, da hasala, da fushi, da
hargowa, da zagezage, shi kawu dagga
32 gareku, tare da dukan ķeta: ku kasanche
da nasiha zuwa ga junanku, masu-
tabshin zuchiya, kuna yi ma junanku
gafara, kammar yada Allah kuma
chikkin Almasihu ya gafarta maku.

5 Ku zamma fa masu-kwoiyi da
2 Allah, kammar yaya ḳamnatatu; ku
yi taffiya chikkin ḳamna, kammar yada
Almasihu kuma ya ḳamnache ku, ya
bada kansa kuma domin mu, abin mi-
ḳawa da sacrifice ga Allah domin sha-
3 sheḳi na ḳamshi mai-daḍi. Amma fa-
sikanchi, da dukan ḳazamta ko ḳyashi,
kadda a ko ambata a-chikkinku, kammar
4 yada ya kamachi tsarkaka; ko dauḍa,
ko kwa zanchen wauta, ko izali,
waḍanda ba su kamata ba: amma gwo-
5 ma godiya. Gamma wannan kun sa-
kankanche, ba mai-fasikanchi, ba kwa
mutum mai-ḳazamta, ko mutum mai-
ḳyashi, wato mai-bautan gumaka ke
naṇ, da ke da gadon komi chikkin
6 mulkin Almasihu da na Allah. Kadda
kowanne mutum ya ruḍe ku da magan-
ganun wofi: gamma sabili da waḍannan
abu fushin Allah yana zuwa bissa yayan
7 kangara. Kadda ku fa ku zamma masu-

8 taraya da su; gamma da ku dufu ne,
amma yanzu haske ne chikkin Ubangiji:
ku yi taffiya kammar yayan haske
9 (gamma ḍiyan haske yana chikkin
dukan nagarta da adilchi da gaskiya),
10 kuna gwoda abin da ke na yarda ga
11 Ubangiji; kuma kadda ku yi taraya da
ayukan dufu marasa-ḍiya, amma har
12 tone su za a yi; gamma al'amuran da
su ke yi a-ḅoye abin kumya ne ko da
13 ambato. Amma abubuwa duka sa'anda
sun tonu sun zamma bayannanu a-wojen
haske: gamma dukan abin da am ba-
14 yanna haske ne. Domin wannan an
che, Ka falka, kai da ka ke barchi, ka
tashi kuma dagga chikkin matatu,
Almasihu kwa za ya haskaka maka.

15 Ku duba fa a-hankali yada za ku
yin taffiya, ba kammar marasa-hikima
16 ba, amma kammar masu-hikima; kuna
riftan zarafi, tun da shi ke miyagun
17 kwanaki ne. Domin wannan fa kadda

ku zamma marasa-wayo, amma ku
fahimchi ko minene nufin Ubangiji.
18 Kadda kuma ku yi maye da wine, inda
akwoi hauka, amma ku chikka da Ruhu:
19 kuna zanche da junanku chikkin psalms
da waḳoḳin yabo da waḳoḳi masu-ru-
haniya, kuna raira waḳa kuna yin
melody da zuchiyarku ga Ubangiji;
20 kuna bada godiya kullayaumi bissa
dukan abu chikkin sunan Ubangijinmu
21 Isa Almasihu ga Allah, Uba; kuna
shigadda kanku chikkin biyeya ga ju-
nanku chikkin tsoron Almasihu.

22 Ya ku mataye, *ku yi zamman*
*biyeya* da maza naku, kammar ga
23 Ubangiji. Gamma miji kan mata ya
ke, kammar yada Almasihu kuma kan
ekklisiya ne, shi da kansa mai-
24 cheton jiki ne. Amma kammar yada
ekklisiya ta ke zamman biyeya ga
Almasihu, hakkanan mataye *su yi* ga
25 mazansu chikkin dukan abu. Ya ku

mazaje, ku ḳamnachi matanku, kammar
yada Almasihu kuma ya ḳamnachi
ekklisiya, ya bada kansa kuma dominta ;
26 domin shi tsarkake ta, bayanda ya
tsabtata ta ta wurin wankin ruwa tare
27 da kalma, domin shi miḳa ekklisiya zuwa
ga kansa *ekklisiya* mai-daraja, ba tare
da aibi ko chira ko kowanne abu
misalin waḍannan; amma ta zamma
28 mai-tsarki mara-aibi. Hakkanan kuma
ya kamata mazaje su yi ḳamnar
matansu kammar jikunansu. Wan-
da ya ke ḳamnar matatasa kansa ya
29 ke ḳamna: gamma babu mutum wanda
ya taḅa ḳin jiki nasa; amma ya kan chi-
yadda shi ya kan gwoye shi, kammar
yada Almasihu kuma *ya yi da* ekklisiya ;
30 domin mu gaḅaḅuwa ne na jikinsa.
31 Domin wannan mutum za ya rabu da
ubansa da uwatasa, za ya manne ga
matatasa; su biyu kuma za su zamma
32 jiki ḍaya. Wannan asiri da girma ya

ke: amma ina zanche na wojen Alma-
33 sihu da ekklisiya. Duk da hakka sai
ku kuma kowanne ḍayanku shi yi
ḳamnar matassa kammar kansa; matar
kuma ta ga kwarjinin mijinta.

6 Ku yaya, ku yi biyeya da mahai-
fanku chikkin Ubangiji: gamma wan-
2 nan daidai ne. Ka girmama ubanka da
uwarka (ita che doka ta fari tare da
3 wa'adi), domin arzikinka shi tabatta,
4 ka yi tsawon rai kuma a-duniya. Ku
ubanni kuma, kadda ku yi ma yayanku
chakuna har su yi fushi: amma ku
gwoye su chikkin foron Ubangiji da
galgaḍinsa.

5 Ku bayi, ku yi biyeya da waḍanda
su ke iyayengijinku bissa ga tabi'ar jiki,
tare da tsoro da rawan jiki, da zuchiya
6 ḍaya, kammar ga Almasihu; ba wojen
bautar ganin ido ba, kammar masu-
gamin mutane; amma kammar bayin
Almasihu, kuna aika nufin Allah dagga

7 zuchiya; da yardar rai kuna bauta,
kammar ga Ubangiji, ba ga mutane
8 ba: kun sani iyakar kekyawan abin da
kowa ya aika, za a saka masa wannan
dagga wurin Ubangiji, ko bawa ne shi
9 ko ḍa. Kuma ku iyayengiji, ku yi
hakkanan a-garesu, kuna dena yin
kashedi: kun sani Ubangijinku da su
yana chikkin samma, ba kwa taran
mutane a-gareshi.

10 Dagga bissani, ku ḳarfafa chikkin
Ubangiji, chikkin ḳarfin ikonsa kuma.
11 Ku yafa da dukan makamai na Allah,
domin ku sami iko da za ku yi tsayeya
12 da dabarun Shaitan. Gamma kokuwar-
mu ba da jiki da jini ta ke ba, amma
da mulkoki, da ikoki, da mahukumtan
duniya na wannan dufu, da *runduna*
masu-ruhaniya na mugunta chikkin
13 sammai. Domin wannan fa ku ḍaukï
dukan makamai na Allah, da za ku iya
tsayeya chikkin mugunyar rana, kuma

14 bayanda an chikka duka, a tsaya. Ku
tsaya fa, kun rigaya kun ḍamre gin-
dinku da gaskiya, kun yafa da sulke na
15 adilchi, kun ḅalla sawayenku da shirin
16 Bishara ta salama; bissa dukan wannan
kuma, kuna ḍauke da garkuwa ta ban-
gaskiya, da za ku iya ḅiche dukan jefe-
17 jefe masu-wuta na Mugun. Ku ḍauki
kwalkwali na cheto, da takobin Ruhu
18 wato maganar Allah: kuna addu'a ko-
wanne loto chikkin Ruhu da dukan
addu'a da roḳo, zuwa wannan fa kuna
tsaro da iyakar nachiya da roḳo sabada
19 dukan tsarkaka, domina kuma, a ba ni
lafazi gun buḍin bakina, domin gabba
20 gaḍi in sanasda asirin Bishara, wada
ni ambassador nata ne chikkin sarḳoḳi;
domin chikkinta in yi magana gabba
gaḍi, yada ya kamata in yi.

21 Amma domin kuma ku san labarin
abin da ni ke chikki, da yada ni ke,
Tikikus, ḍan-uwa ḳamnatache aminta-

chen mai-hidima chikkin Ubangiji, za
22 ya sanashe ku abu duka: na kwa aike
shi a-gareku sabada wannan abu, ku
san zammanmu, domin kwa shi yi ma
zukatanku ta'aziya.

23 Salama ga yan-uwa, da ķamna tare
da bangaskiya, dagga wurin Allah Uba
24 da Ubangiji Isa Almasihu. Alheri shi
kasanche tare da dukan masu-ķamnan
Ubangijinmu Isa Almasihu chikkin sa-
hihanchi.

# WASIKA TA BULUS ZUWA GA FILIBBIYAWA

1 Bulus da Timothawus, bayin
Almasihu Isa, zuwa ga tsarkaka duka
chikkin Almasihu Isa waḍanda ke
chikkin Filibbi, duk da episkopoi da
2 diakonoi: Alheri gareku da salama
dagga wurin Allah Ubanmu da Uban-
giji Isa Almasihu.

3 Ina gode ma Allahna yayin
4 da ni ke tuna da ku duka, kulla-
yaumi chikkin kowache addu'ata
dominku duka ina yin addu'ata
5 da farinchikki, sabada tarayakku
chikkin yaḍuwar Bishara tun dagga
6 rana ta fari har wa yau; ina amin-
chewa da wannan abu, shi wanda

ya fara kekyawan aiki a-chikkinku
yana chikka shi har zuwa ranar Isa
7 Almasihu: kammar yada ya wajabba
a-gareni in yi tunani hakka domin ku
duka, sabada ina da ku chikkin zuchi-
yata, da shi ke ku duka, chikkin sarḳo-
ḳina da kariyar Bishara da ḳarfafa-
watta, kuna taraya da ni chikkin
8 alheri. Gamma Allah ne mashaidina,
marmarinku duka da ni ke yi chikkin
9 jejiyanḳai na Almasihu Isa. Abin da
ni ke addu'a ke nan, ḳamnarku ta
yalwata har gabba gabba chikkin sani
10 da ganewa duka; har da za ku gwoda
mafifitan al'amura; domin ku zamma
sahihai da marasa-abin tuntuɓe kuma
11 zuwa ranar Almasihu; chikkaku da
yayan adilchi, waḍanda ke ta wurin
Isa Almasihu, zuwa darajar Allah da
yabonsa.

12 Ina so dai ku sani, yan-uwa, al'a-
muran da *suka same* ni, sun kasanche ga

13 yaḍuwar Bishara; har sarḳoḳina suka
zamma bayannanu chikkin Almasihu
ga Praetorium duka, har wurin saura
14 duka kuma; yawanchin yan-uwa kuma
chikkin Ubangiji, da shi ke suna
ḳarfafa ta wurin sarḳoḳina, sun ḳara
ḳarfin hali ḳwarai garin faḍin ma-
15 ganar Allah banda tsoro. Waḍansu
dai suna yin wa'azin Almasihu bissa
kishi da husuma; waḍansu kuma
16 dagga alheri: waḍannan *suna yi* domin
ḳamna, sun sani an sanya ni domin
17 kariyar Bishara: waḍanchan suna shai-
dar Almasihu bissa tsatsaguwa, ba da
zuchiya ḍaya ba, tsamaninsu su-a jawo
18 mani matsi chikkin sarḳoḳina. Ḳaḳa
ke nan? Wannan kaḍai, da ko ḳaḳa
shaidar Almasihu a ke yi, ko da mu-
nafunchi ko da gaskiya; na kwa yi
murna da hakka, i, zan yi murna
19 kuma. Gamma na sani wannan za
ya komo mani cheto, ta wurin addu-

'arku da tarin Ruhu na Isa Almasihu,
20 bissa saurarona da hope nawa, kadda
in sha kumya a-kowanne abu, amma
da ḳarfinzuchiya ḳwarai, kammar ko-
wanne yayi, *hakkanan* yanzu kuma
Almasihu shi ḍaukaka chikkin jikina,
ko ta wurin rai, ko ta wurin mutuwa.
21 Gamma ni a-gareni rayuwa Almasihu
22 ne, mutuwa riba che. Amma idan
rayuwa chikkin jiki,—*idan* wannan shi
ne biyan aikina, ban san abin da zan
23 zaḅa. Gamma hankalina ya rabu
biyu, ina da guri in tashi in zamna
da Almasihu; gamma ya fi kyau
24 ḳwarai: amma zamma chikkin jiki ya
25 fi anfani domin ku. Tun da ni ke
da wannan aminchewa fa, na sani
zan zamna, i, zan zamna tare da ku
duka kwa, domin chingabbanku da
26 farinchikkinku chikkin imani; domin
fahariyarku ta yalwata chikkin Alma-
sihu Isa sabada ni, ta wurin zammana

27 kuma tare da ku. Sai dai irin zam-
manku ya chanchanchi Bisharar
Almasihu: domin, ko in zo in gan
ku, ko kwa ba ni nan, in ji labarin
zammanku, kuna tsayawa da ḳarfi
chikkin ruhu ḍaya, da nufi ḍaya kuna
28 ḳoḳartawa sabada imanin Bishara; ba
ku firgita ga komi dagga hannun ma-
ḳiya ba: wannan kwa a-garesu shaida
che a-sarari ta halakasuwa, amma ta
chetonku che, wannan kwa dagga
29 wojen Allah ne; gamma a-gareku am
bayas sabili da Almasihu, ba bada
gaskiya gareshi kaḍai ba, amma ku
30 sha wahalla kuma dominsa: kuna da
wannan yaḳi wanda kuka gani a-chik-
kina, kuna kwa ji yanzu tana gareni.

2 Idan fa akwoi ta'aziya a-chikkin
Almasihu, idan akwoi ḍeben hasso na
2 ḳamna, idan da zumunta ta Ruhu,
idan da jejiyanḳai da tausai, ku chikka
farinchikkina, kuna yin hankali ḍaya,

ḳamnarku kuma ḍaya, zuchiyarku
3 ḍaya, nufinku ḍaya; kadda a yi komi
ta hanyar tsaguwa, ko girman kai,
amma a-chikkin tawali'u kowa ya
4 maida wani ya fi kansa; ba kowanne
yana lura da nasa abu, amma
kowanne a-chikkinku yana lura da
5 na waḍansu. Ku kasanche da wannan
hali a-chikkinku wanda ke chikkin
6 Almasihu Isa kuma: shi da shi ke chik-
kin surar Allah, ba ya maishe shi abin
rairaito shi kasanche daidai da Allah
7 ba, amma ya wofinta kansa, da yana
ḍauke da surar bawa, yana kasanche
8 da sifar mutane; da aka iske shi fa
chikkin kammanin mutum, ya ḳasḳan-
tadda kansa, ya zamma yana biyeya
*har* da mutuwa, i kwa, har mutuwa
9 ta gichiye. Domin wannan Allah
kuma ya ba shi mafifichiyar ḍaukaka,
ya ba shi suna da ke bissa kowanne
10 suna; domin chikkin sunan Isa kowa-

che gwiwa ta rusuna, na chikkin
samma da na kan duniya da na
11 ḳalḳashin duniya, kowanne harshe
kuma shi shaida Isa Almasihu Ubangiji
giji ne, zuwa darajar Allah Uba.
12 Domin wannan fa, ḳamnatatuna,
kammar yada kun yi biyeya kullum,
ba gabbana kaḍai ba, bale yanzu fa
da ba ni nan, ku chikka naku cheto
13 da tsoro da rawan jiki; gamma Allah
ne yana aiki a-chikkinku da za ku yi
nufi har ku aika kuma, zuwa abin da
14 ya gamshe shi. Sai ku aikata abu
duka banda gunaguni da gardama;
15 domin ku zamma marasa-zargi, marasa-
sa-ḅarna, yayan Allah marasa-aibi a-
chikkin tsakkar tsara mai-karkachewa
mai-sherare, da a ke ganinku a-wu-
rinsu kammar haskoki a-chikkin du-
niya, kuna kwa miḳa zanchen rai;
16 domin in sami abin fahariya a-chikkin
ranar Almasihu, ban yi chere banza

17 ba, ban kwa yi wahalla banza ba. I, ko
na zamma ana tsiyaye ni bissa sacri-
fice na bangaskiyarku da hidimatta,
na yi murna na yi farinchikki kuma
18 tare da ku duka: hakkanan ku kuma
sai ku yi murna, ku yi farinchikki
kwa tare da ni.

19 Amma ina da niya chikkin Ubangiji
Isa in aike Timothawus zuwa gareku
in an jima kaḍan, domin ni kuma in
sami ta'aziya, sa'anda na san zam-
20 manku. Gamma ba ni da kowa wanda
hankalinsa kinin nasa ne, da za ya yi
21 tatalin zammanku da gaskiya. Gamma
ṣu duka biḍa ma kansu su ke yi, banda
22 abin da ke na Isa Almasihu. Amma
kun san shaidassa, kammar da ḍa *ya ke*
*bauta ma* uba, *hakka* ya yi bauta tare
23 da ni zuwa yaḍuwar Bishara. Shi ne
fa ina da niya in aike shi nan-da-nan,
sa'anda na ga yada hali za ya yi mani:
24 amma ina aminchewa ga Ubangiji in zo

25 da kaina in an jima kaḍan. Amma da
na azza ya lizima in aike maku Abaf-
roditus, ḍan-uwana da abokin aikina da
abokin yaḳina, manzonku mai-hidima
26 kwa ga bukatata; da shi ke ya yi
marmarinku duka, zuchiyassa kwa ta
ɓachi ḳwarai, domin kun ji labari ya
27 yi chiwo: gaskiya ma ya yi chiwo,
kammar za ya mutu: amma Allah ya
jiḳansa; ba kwa shi kaḍai ba, amma
har da ni, domin kadda in sha wahalla
28 a-kan wahalla. Domin wannan fa na
daḍa anniyar aikassa, domin sa'anda
kun koma ganinsa, ku ku yi farin-
chikki, ni ma baḳinchikki ya yi sauḳi
29 a-wurina. Ku karɓe shi fa chikkin
Ubangiji da iyakar murna; ku maida
30 irin waḍannan abin darajantawa: gam-
ma sabili da aikin Almasihu ya kusa
da mutuwa, yana kasaida ransa domin
ya chikka abin da ya tauye wojen
hidimarku gareni.

3 A-ḳarewa, yan-uwa, ku yi farin-
chikki chikkin Ubangiji. A-gareni
rubuta maku waḍannan zantutuka ba
abu mai-nauyi ba ne, gareku kwa abin
2 dogara ne. Ku yi hankali da karnukan
nan, ku yi hankali da masu-aikan mugun-
tan nan, ku yi hankali da masu-yanke-
3 yanke: gamma mu ne kachiya, mu da
mu ke sujada ta wurin Ruhun Allah,
muna fahariya chikkin Almasihu Isa,
4 ba mu yi dogara ga jiki ba: ko da
chewa na yi dogara ga jiki: idan
kowanne mutum ya azza yana da abin
5 dogara ga jiki, bale fa ni: rana ta takwas
aka yi mani kachiya, dagga asalin
Israïla ni ke, dagga zuriyar Binyami,
Ibrani dagga chikkin Ibraniyawa; ga
6 zanchen Attaurat, Ba-Farisi ni ke; ga
zanchen kishi, na tsananta ma ekkli-
siya; ga zanchen adilchi da ke chikkin
7 Attaurat, na zamma mara-aibi. Duk
da wannan abubuwan da su ke ribobi

a-gareni, waḍannan na lisafta su ha-
8 sara sabili da Almasihu. I, hakika,
ina lisafta dukan abu hasara kuma
bissa fifikon sanin Almasihu Isa Ubangijina:
wanda sabili da shi na sha
hasarar dukan abu, kammar najassa
kwa ni ke lisafta su, domin in ribato
9 Almasihu, a iske ni chikkinsa, ba tare
da wani adilchi na kaina ba, *wato*
wannan da ke na wojen shari'a, amma
wannan da ke ta wurin bangaskiya chik-
kin Almasihu, adilchi da ke dagga wurin
10 Allah bissa ga bangaskiya: in gan shi,
da ikon tashinsa, da tarayar raḍaḍinsa,
11 ana daidaita ni ga mutuwassa; ko ya
yuwu in kai ga tashi dagga chikkin
12 matatu. Ban che na rigaya na samu,
ko kwa an rigaya an chikka ni; amma
ina nache bi, ko na samu in ruski
wannan wanda Almasihu Isa ya ruske
13 ni dominsa. Yan-uwa, ni ban maida
kaina na ruska ba tukuna: amma abu

ḍaya *ni ke yi*, ina manta da abubuwan
da ke baya, ina miḳuwa zuwa ga
14 waḍanda ke gabba, ina nache bi *in*
*issa* goal zuwa prize na maḍaukakin
kirra na Allah chikkin Almasihu Isa.
15 Mu fa, iyakar waḍanda mu ke kamilai,
sai mu yi wannan irin hankali: idan
kwa hankalinku yana nufi dabam ga
kowanne abu, har wannan ma Allah
16 za ya bayanna maku: sai dai, inda
mun rigaya mun issa, bissa ga wannan
kuma mu yi taffiya.

17 Yan-uwa, ku zamma masu-kwoiyi
da ni *dukanku* tare, ku duba waḍannan
kwa da su ke taffiya hakka, kammar
yada mu abin kwoiyi ne a-gareku.
18 Gamma mutane dayawa suna taffiya,
har na faḍa maku so dayawa, ina kwa
faḍa maku yanzu da hawaye, maḳiyan
19 gichiyen Almasihu ne: *waḍannan* ḳar-
shensu halaka, allahnsu chikki ne,
fahariyassu kwa tana wojen kumyassu,

20 suna tatalin al'amuran duniya. Gamma
namu yangaranchi dagga samma ya
ke; dagga chan kwa mu ke sauraron
Mai-cheto, Ubangiji Isa Almasihu:
21 wanda za ya sake sifanta jikin nan na
ķasķantarmu, domin ya yi kamma da
jikin darajassa, gwalgwadon aiki wanda
ta wurinsa ya iya sa dukan abu ķalķa-
shin mulkinsa.

4 Domin wannan fa, yan-uwana ķam-
natatu abin begena, murnata da ra-
wanina, ku tsaya da ķarfi hakka chikkin
Ubangiji, ku ķamnatatuna.

2 Ina yi ma Afodiya galgaḍi, ina yi
ma Sintiki galgaḍi, su zamma da hankali
3 ḍaya a-chikkin Ubangiji. I, kai kuma
ina roķonka, abokin yoke na gaske, ka
taimaki waḍannan mata, gamma suka
yi wahalla tare da ni chikkin Bishara,
tare da Aklimandus kuma, da sauran
abokan aikina, waḍanda sunayensu ke
chikkin litafin rai.

4 Ku yi farinchikki chikkin Ubangiji
kullayaumi: sai in sake chewa, Ku
5 yi farinchikki. Ku bari jimrewarku
ta sanu ga dukan mutane. Ubangiji
6 ya kusa. Kadda ku yi alhini chikkin
kowanne abu; amma chikkin dukan
komi ta wurin addu'a da roḳo tare da
godiya ku bar biḍebiḍenku su sanu ga
7 Allah. Salama kwa ta Allah, wada ta
fi gabban ganewa duka, za ta tsare
zukatanku da tunaninku chikkin Alma-
sihu Isa.

8 A-ḳarewa, yan-uwa, iyakar abin da
ke mai-gaskiya, iyakar abin da ke mai-
daraja, iyakar abin da ke mai-adilchi,
iyakar abin da ke mai-tsabta, iyakar
abin da ke mai-jimali, iyakar abin da
ke da kekyawan ambato; idan akwoi
kirki, idan akwoi yabo, ku maida
9 hankali ga waḍannan. Abubuwan da
kuka kwoiya kuka karḅi kuma, kuka
ji kuka gani a-chikkina, waḍannan sai

ku aika su: Allah kwa na salama za
ya zamna da ku.
10 Amma ina farinchikki chikkin
Ubangiji ḳwarai, da shi ke yanzu
tunawarku da ni ta yi sabon tofo;
lalai kwa kun kasanche da wannan tu-
11 na, amma kuka rasa zarafi. Ban faḍi
wannan domin fatara ba: gamma na
rigaya na kwoiya, zamman da ni ke
chikki duka, raina ya kwanta da shi.
12 Na iya ḳasḳanta, na kwa iya yalwata:
a-chikkin kowache matsalla a-chikkin
dukan abu kuma an fayache mani in
ḳoshi in ji yungwa kuma, in yalwata
13 in fatara kuma. Na iya yin abu duka
a-chikkin wannan da ya ke ḳarfafata.
14 Duk da hakka kuka kyauta da kuka yi
15 zumunta da ni chikkin ḳunchina. Ku
da kanku ma kun sani, ku Filibbiyawa,
tun farkon Bishara, sa'anda na tashi
dagga Makidoniya, babu ekklisiya
wada ta yi zumunta da ni chikkin

zanchen bayasuwa da karḅa, sai ku
16 kaḍai; gamma har chikkin Tassaluniki
kuka aiko loto loto zuwa bukataina.
17 Ba neman kyauta ni ke yi ba; amma
yaya ni ke nema waḍanda su ke ḳaruwa
18 wojen lisafinku. Amma ina da abu
duka, *har* ina yalwata: na ḳoshi, da
shi ke na karḅi alherinku dagga hannun
Abafroditus, shaskeḳi na ḳamshi mai-
daḍi, sacrifice ne mai-daḍin karḅa, abin
19 gami Allah. Allahna fa za ya chikka
kowache bukatarku gwalgwadon wada-
tassa chikkin daraja chikkin Almasihu
20 Isa. Yanzu ga Allahnmu da Ubanmu
daraja ta tabatta zuwa zamanin za-
manu. Amin.

21 Ku gaida kowanne tsatsarka chik-
kin Almasihu Isa. Yan-uwa da ke
22 tare da ni suna gaishe ku. Dukan
tsarkaka suna gaishe ku, tun ba na
gidan Ḳaisar.

23 Alherin Ubangiji Isa Almasihu shi
zamna tare da ruhunku.

# WASIKA TA BULUS MANZO ZUWA GA KOLOSSIYAWA

1 Bulus, manzon Almasihu Isa ta
wurin nufin Allah, da Timothawus
2 ḍanuwanmu, zuwa ga tsarkaka da yan-
uwa masu-aminchi chikkin Almasihu
a-Kolossi: Alheri gareku da salama
dagga wurin Allah Ubanmu.

3 Muna godiya ga Allah Uban Uban-
gijinmu Isa Almasihu, kullayaumi
4 muna yi maku addu'a, dalilin mun
ji labarin bangaskiyarku chikkin Alma-
sihu Isa, da ḳamnarku zuwa ga tsarkaka
5 duka, sabada hope da ke chikkin samma
a-aje dominku, wanda kuka ji tun da
chikkin maganar gaskiya ta Bishara,

6 wada ta zo gareku; kammar yada ta ke
chikkin dukan duniya tana bada anfani
tana daḍuwa, kammar da ta ke chik-
kinku kuma, tun ran da kuka ji kuka
sani kuma alherin Allah chikkin gaski-
7 ya; kammar yada kuka kwoiya dagga
wurin Abafras ḳamnatachenmu abokin
bautanmu, wanda shi ke amintachen
mai-hidiman Almasihu sabili da mu,
8 shi wanda ya labarta mamu kuma ḳam-
narku chikkin Ruhu.

9 Sabada wannan mu kuma, tun ran
da muka ji wannan, ba mu fasa yin
addu'a da roḳo dominḳu, ku chikka da
sanin nufinsa chikkin dukan hikima
10 mai-ruhaniya da fahimi kuma, garin ku
yi taffiya wada ta chanchanta ga Uban-
giji zuwa dukan gamshewa, kuna
bada yaya chikkin kowanne kekyawan
aiki, kuna ḳaruwa kuma chikkin sanin
11 Allah; ana ḳarfafa ku da dukan iko,
bissa ga ikon ḍaukakarsa, zuwa dukan

hanḳuri da jimrewa tare da farin-
12 chikki; kuna bada godiya ga Uba,
wanda ya issadda mu mu zamma masu-
taraya na gadon tsarkaka chikkin
13 haske; wanda ya tswame mu dagga
chikkin ikon dufu, ya maishe mu zuwa
14 chikkin mulkin Ḍa na ḳamnassa; wanda
muna da pansarmu a-chikkinsa, *wato*
15 gafarar zunubanmu: shi da shi ke surar
Allah mara-ganuwa, na fari ne ga
16 dukan halita; gamma a-chikkinsa aka-
halita dukan abu, chikkin sammai da
bissa duniya kuma, abubuwa masu-
ganuwa da abubuwa marasa-ganuwa,
ko al'arshe ko mulkuna ko sarautai ko
ikoki; dukan abu ta wurinsa an halita
17 su, dominsa kuma; shi ne kwa gabba
da dukan abu, a-chikkinsa kwa dukan
18 abu suna harhaḍe. Shi ne kuma kai
na jiki, ekklisiya: mafari ne, haifan
fari dagga chikkin matatu; domin
chikkin dukan abu shi shi zamma ma-

19 gabbachi. Gamma nufin *Uba ne* a-
20 chikkinsa dukan chikka ta zamna; ta
wurinsa kwa a sulhunta abu duka ga
kansa, bayanda ya yi sulhu ta wurin
jinin gichiyensa; ta wurinsa, *ni ke*
*chewa*, ko abubuwan da ke bissa duniya,
ko kwa abubuwan da ke chikkin samma.
21 Ku kuma, domin ku da rababu ne na-
gabta ne kuma chikkin hankalinku ga
wojen munanan ayukanku, duk da
22 wannan yanzu ya sulhunta ku chikkin
jiki na namansa ta wurin mutuwa,
domin shi mika ku tsarkaka marasa-
23 aibi marasa-abin zarge a-gabbansa: idan
dai kuna lizima chikkin imani, a-kaffe,
masu-tsayawa kuma, ba masu-chirruwa
ba dagga hope na Bishara da kuka ji,
wada aka yi wa'azinta chikkin dukan
halita wada ke kalkashin samma; wada
kuma ni Bulus aka maishe ni mai-
hidimanta.

24 Amma dai murna ni ke yi chikkin

azabaina sabili da ku, ga wojen kaina
kwa ina chikka abin da ya gaza na wojen
ḳunchin Almasihu chikkin namana
sabili da jikinsa, wato ekklisiya ke
25 nan; wada aka sanya ni mai-hidima
gareta, bissa ga wakilchin Allah da aka
ba ni zuwa gareku, domin in chikka
26 maganar Allah, asirin da ke ḅoye tun
dagga dukan zamanu da tsararaki:
amma yanzu am bayanna shi ga tsar-
27 kakansa, waḍanda Allah ya nufa ya
sanashe su ko minene wadatar darajar
asirin nan a-ckikkin Al'ummai, wato
Almasihu a-chikkinku hope na daraja
28 ne: wanda mu ke shela, muna galga-
ḍadda kowanne mutum muna kwoiya
ma kowanne mutum chikkin dukan
hikima, domin mu miḳa kowanne
mutum chikkake chikkin Almasihu,
29 wannan al'amari fa zuwa gareshi ni ke
wahalla, ina ḳwazo bissa ga aiki nasa,
wanda ke aikawa chikkina da iko.

2 Gamma ina so ku sani fama wada
ni ke yi ḳwarai dominku, da waḍanda
ke a-Lawudikiya, da kuma domin
jimilan waḍanda ba su taɓa ganin
2 fuskata da rai ba; domin zukatansu
su ḍauki ta'aziya, su haḍaḍu ne
chikkin ḳamna, da kuma zuwa dukan
wadatar sakankanchewa ta fahimi, do-
min su san asirin Allah, *wato* Almasi-
3 hu, wanda chikkinsa am ɓoye dukan
4 dukiya ta hikima da ta sani. Wannan
ne ke faḍi, domin kadda kowa shi ruḍe
ku da lafazin harshe mai-rinjayasuwa.
5 Gamma ko a-wani woje ni ke ga
zanchen jiki, duk da hakka tare da ku
ni ke chikkin ruhu, ina murna ina
ganin natsuwarku, da tsayawar bangas-
kiyarku chikkin Almasihu.

6 Kammar yada kuka karɓi Almasihu
Isa Ubangiji, hakka ku yi taffiya a-
7 chikkinsa, dassasu, ginanu kuma
chikkinsa, kaffafu ne chikkin bangas-

kiyarku, kammar yada aka kwoiya
maku, kuna yalwata chikkin godiya.
8 Ku yi hankali kadda ya zamma
kowa shi ɓata ku ta wurin ilminsa
da ruḍinsa na banza, bissa ga takalidin
mutane, bissa ga ruknai na duniya, ba
9 bissa ga Almasihu ba ne: gamma dagga
chikkinsa dukan chikkar Allahntaka ga
10 wojen jiki tana zamme, chikkinsa kwa
an chikka ku, shi wanda shi ke kan
11 sarauta da iko: a-chikkinsa kwa aka
yi maku kachiya da kachiya ba wada
hannu ke yi ba, bissa ga tuɓewar jikin
nama, chikkin kachiya ta Almasihu;
12 kuna biznanu tare da shi chikkin
baptisma, inda kuma aka tashe mu ta
wurin bangaskiya chikkin aikin Allah,
wanda ya tashe shi dagga matatu.
13 Ku kuma, da ke matatu ta wurin
zunubanku da rashin kachiya na na-
manku, ku, *ni ke chewa*, ya rayadda ku
tare da shi, bayanda ya gafarta mamu

14 dukan zunubanmu; rubutun hannu
kuma tare da wajibansa mai-lizimche
mu, wanda shi ke gaba da mu kuma,
sai ya shafe shi: ya kwa kawas da shi
dagga turba, yana ḳusanche shi ga
15 gichiye; bayanda ya tuḅe ma kansa
sarautai da ikoki, ya nuna su a-sa-
rari, yana kirare a-bissansu chikkin
wannan.

16 Kadda kowanne mutum fa ya zarge
ku a-kan zanchen chi, ko sha, ko zan-
17 chen idi ko sabon wata ko ran hutawa:
da shi ke duka innuwa che ta al'amuran
da ke zuwa; amma *ainin* jiki na Alma-
18 sihu ne. Kadda kowanne mutum ya
raba ku da prize naku ta wurin
tawali'u na sa kai da yin sujada ga
malaïku, yana tsayawa a-kan abubuwan
da ya gani, a-kumburre ya ke banza
19 bissa ga azanchinsa na jiki, ba ya riḳe
da Kai ba, wanda dagga gareshi dukan
jiki, mai-samun gudumawa, a-sasaje ta

wurin gaḅaḅuwa da jijiyoyi, yana ḳaru-
wa da ḳaruwar Allah.
20 Idan kuka mutu tare du Almasihu ga
barin ruknai na duniya, donmi fa ku ke
biyasda kanku ga dokoki, sai ka che
21 kuna zammanku chikkin duniya, wato,
Kadda ka shafa, kadda ka ḍanḍana,
22 kadda ka taḅa, (dukan waḍannan abu
fa masu-ḳarewa ne chikkin aikache-
yassu), bissa ga dokokin mutane da
23 kwoiyasuwarsu? Waḍannan abu fa
suna da gwoda alamar hikima chikkin
sujadar nafila, da tawali'u da gwoda ma
jiki wuya; amma ba su maganin komi
wojen biya ma jiki.

**3** Idan fa aka tashe ku tare da Alma-
sihu, ku biḍi abubuwan da ke bissa, inda
Almasihu ya ke, a-zamne ga hannun
2 dama na Allah. Ku ḳalafa ranku ga
abubuwan da ke bissa, ba wojen na
3 ḳassa ba. Gamma kuka mutu, ranku
kuma a-ḅoye ya ke tare da Almasihu

4 chikkin Allah. Sa'anda Almasihu, shi
*da shi ke* ranmu, ya bayanna, sa'annan
ku kuma tare da shi za ku bayanna
chikkin daraja.

5 Ku matasda gaḅaḅuwanku fa
waḍanda ke a-duniya; fasikanchi, ḳa-
zamta, mugun guri, ḳyashi, da shi ke
6 tsafi ne: sabada waḍannan al'amura
fushin Allah ya kan zo bissa yayan
7 kangara; a-chikkinsu kwa da kuka yi
taffiya, sa'anda kuna zamne chikkin
8 waḍannan al'amura. Amma yanzu sai
ku kawasda dukan waḍannan kuma;
fushi, hasala, ḳeta, batsa, zanchen
9 kumya dagga chikkin bakinku: kadda
ku yi ma juna ḳariya; da shi ke kun
tuḅe tsofon mutum tare da ayukansa,
10 kun yafa kuma sabon mutum, wanda a
ke sabonta shi zuwa sani bissa ga surar
11 mahalichinsa: inda ba shi yuwuwa *a
che* da Ba-Helleni da Ba-Yahudi, da
kachiya da rashin kachiya, da baubawa,

Sikithiyu, bawa, ḍa: amma Almasihu
ne duka, yana chikkin duka kuma.
12 Ku fa, domin ku zaḅaḅu na Allah ne,
masu-tsarki, ķamnatatu kuma, ku yafa
zuchiya ta tausai, siyasa, tawali'u,
13 ladabi, jimrewa; kuna hanķuri da juna,
kuna gafarta ma juna, idan kowanne
mutum yana da abin ķara gamme da
wani; kammar yada Ubangiji ya ga-
farta maku, hakkanan ku kuma ku yi:
14 gabba da dukan waḍannan kuma *ku
yafa* ķamna, wada ita che magammar
15 kamali. Kuma bari salama ta Almasihu
ta yi mulki a-chikkin zukatanku, wurin
wannan *salama* kwa aka yi kirranku
chikkin jiki ḍaya; ku zamma fa masu-
16 godiya. Ɓari maganar Almasihu kuma
ta zamna chikkinku a-yalwache chikkin
dukan hikima; kuna kwoiya ma juna
kuna kwa galgaḍi tare da psalm da
waķoķin yabo da waķoķi masu-ruhani-
ya, kuna raira waķa da niïma chikkin

17 zukatanku ga Allah. Iyakar abin da
ku ke yi kuma, chikkin magana ko aiki,
ku yi duka chikkin sunan Ubangiji Isa,
kuna bada godiya ga Allah Uba ta
wurinsa.

18 Ku mataye, ku yi zamman biye-
ya da maza naku, abin da ya kamata
19 chikkin Ubangiji. Ku maza, ku yi
ḳamnar matanku, kadda kwa ku yi
20 yaji da su. Ku yaya, ku yi biyeya da
iyayenku chikkin kowanne abu, gamma
wannan abin yarda ne chikkin Ubangiji.
21 Ku ubanni, kaddu ku yi ma yayanku
chakuna, domin kadda su yi ḅachinzu-
22 chiya. Ku bayi, chikkin abu duka ku
yi biyeya da waḍanda su ke iyayengi-
jinku bissa ga tabi'ar jiki; ba da bautan
ganin ido ba, kammar masu-gamin
mutane ne, amma da zuchiya ḍaya,
23 kuna tsoron Ubangiji: iyakar abin da
ku ke yi, ku aika dagga zuchiya,
kammar ga Ubangiji, ba ga mutane

24 ba; da shi ke kun sani dagga wurin
Ubangiji za ku karḅi sakamakon gado:
Ubangiji Almasihu ku ke bauta ma.
25 Gamma wanda ya ke aika mugunta
za a saka masa mugunta da ya aikata:
4 ba kwa tara. Ku iyayengiji, ku ba
bayinku abin da ke mai-adilchi da dai-
dai kuma; da shi ke kun sani ku kuma
kuna da Ubangiji chikkin samma.
2 Ku lizima ga addu'a, kuna tsaro
3 a-chikkinta da godiya; kuna fa addu'a
domin mu kuma, Allah shi buḍe mana
ḳofa domin maganar, da za mu faḍi asi-
rin Almasihu, wanda kuma ina chikkin
4 sarḳoḳi dominsa; domin in bayanna
5 shi, yada ya wajabche ni in faḍi. Ku
yi taffiya chikkin hikima wojen waḍanda
6 ke woje, kuna riftar zarafi. Bari zan-
chenku kullum ya kasanche tare da
niïma, gyartac̣he da gishiri, domin ku
sani yada za ku amsa ma kowa.

7 Tikikus, ḍan-uwa ḳamnatache, mai-
hidima mai-aminchi, abokin bauta chik-
kin Ubangiji, za ya sanasda ku dukan
8 sha'anina : sabili da wannan dalili da
kansa na aike shi gareku, domin ku
san zammanmu, ya kuma ta'azantadda
9 zukatanku ; tare de Unisimus ḍan-uwa
mai-aminchi, ḳamnatache, da shi ke
mutumen danginku. Su za su sanashe
ku dukan abin da a ke yi dagganan.

10 Aristarkus abokin sarḳana yana
gaishe ku, ḍa Marḳus kuma, zumun
Barnaba (wanda kuka karḅi umurni a-
kansa; idan ya zo gareku, ku karḅe shi),
11 da Yasu'a kuma wanda a ke che da shi
Yustus, waḍanda ke na wojen kachiya :
waḍannan su ne kaḍai abokan aikina
zuwa mulkin Allah, mutane masu-yi
12 mani ta'aziya. Abafras, mutumen
danginku, bawan Almasihu Isa, yana
gaishe ku, kullum yana fama dominku
chikkin addu'oïnsa, ku tsaya chikkaku

masu-tabattasuwa chikkin dukan nufin
13 Allah. Gamma ina shaida shi, ya yi
ḍawoiniya dayawa dominku, da kuma
domin waḍanda ke chikkin Lawudikiya,
14 da na chikkin Hiyarabolis. Luḳa,
mai-magani ḳamnatache, da Dimas
15 suna gaishe ku. Ku gaida yan-uwa
da ke chikkin Lawudikiya, da Nimfas,
da ekklisiya da ke chikkin gidansu.
16 Sa'anda an karanta wannan wasika
a-wurinku kuma, ku sa a karanta ta
kuma chikkin ekklisiya ta Lawudiki-
yawa; ku kuma ku karanta wasika
17 dagga Lawudikiya. Ku che ma
Arkibbus kuma, Ka yi lura da hidima
wada ka karḅa dagga wurin Ubangiji,
domin ka chikka ta.

18 Gaisuwar ni Bulus da hannun
kaina, Ku tuna da sarḳoḳina. Alheri
ya zamna tare da ku.

# WASIKA TA FARI TA BULUS MANZO ZUWA TASSALUNIKAWA

1 Bulus, da Silwanisu, da Timotha-
wus, zuwa ekklisiya ta Tassalunikawa
chikkin Allah Uba da Ubangiji Isa
Almasihu: Alheri gareku da lafiya.
2 Muna bada godiya ga Allah do-
minku duka kullayaumi, muna amba-
3 tonku chikkin addu'oïnmu; babu fashi
muna tuna da aikin bangaskiyarku
da ḍawoiniyar ḳamnarku da hanḳurin
hope naku chikkin Ubangijinmu Isa
Almasihu, a-gabban Allahnmu Uban-
4 mu; mun kwa sani zaḅenku, yan-
5 uwa ḳamnatatu na Allah, da shi ke
Bisharammu ba da magana kaḍai ba
ta zo wurinku, amma da iko kuma,

chikkin Ruhu Mai-tsarki kuma, da sa-
kankanchewa ḳwarai; kammar yada ku
kun san irin mutane da muka gwoda
6 kanmu gareku sabili da ku. Ku kwa
kuka zamma masu-kwoiyi da mu, da
Ubangiji, da shi ke kuka karḅi magana
chikkin ḳunchi mai-yawa, tare da fa-
rinzuchiya na Ruhu Mai-tsarki; har
7 kuka zamma gurbi ga dukan masu-bada
gaskiya chikkin Makidoniya da Akaïya.
8 Gamma dagga wurinku maganar Allah
ta yi ḳara, ba chikkin Makidoniya da
Akaïya kaḍai ba, amma labarin bangas-
kiyarku zuwa Allah ya taffi chikkin ko-
wanne wuri; har ba mu da *sauran* buka-
9 ta mu faḍi komi. Gamma su da kansu
suna bada labarinmu irin shigowa da
muka yi a-wurinku; da juyowa da
kuka yi zuwa Allah ga barin gumaka,
domin ku bauta ma Allah mai-rai mai-
10 gaskiya, ku jira Ḍansa kuma dagga
samma, shi wanda ya tashe shi dagga

matatu, Isa, wanda ke tswamadda mu
dagga fushi mai-zuwa.

2 Gamma ku da kanku, yan-uwa,
kun sani shigowammu wurinku, ba
2 banza ta zamma ba: amma mu da
muka rigaya muka sha wuya, *han*
da wulakanchi, yada kun sani, chikkin
Filibi, gabba gaḍi muka yi chikkin
Allahnmu da za mu faḍa maku Bisha-
rar Allah chikkin husuma mai-yawa.
3 Gamma galgaḍinmu ba na karkachewa
ba ne, ba kwa na ḳazamta ba ne, ba
4 kwa chikkin kirsa ba ne: amma kam-
mar yada mun zamma yardadu ga
Allah da za a-sanya Bishara a-han-
ńunmu, hakka mu ke faḍi; ba irin na
gamin mutane ba, amma Allah mai-
5 auna zukatanmu. Gamma daḍai ba
a taḅa iske mu muna yin magana ta
bambaḍanchi, ku ma kun san hakka,
ko kwa mayafi na ḳyashi, Allah ne
6 mashaidi; ko kwa neman daraja ga

mutane, ko dagga gareku, ko ga waḍan-
su, yayinda mu ke da zarafi mu ḍauki da-
raja, mu da mu ke Manzanin Almasihu.
7 Amma muka yi ladabi a-wurinku kam-
mar reno wada ta ke kiyayadda yaya
8 na kanta: hakkanan mu kuma, domin
muna marmarinku da soyeya, muka
ji daḍin ba ku, ba Bisharar Allah kaḍai
ba, amma har da rayukanmu, gamma
kun zamma abin kiyayasuwa ḳwarai
9 garemu. Gamma, yan-uwa, kun tuna
da wahallarmu da ḍawoiniyarmu:
muna aiki dare da rana, domin kadda
mu nawaita ma kowanne a-chikkinku,
*hakka* muka yi maku wa'azin Bisha-
10 rar Allah. Ku ne shaidu kuma, *har*
Allah ma, halin da muka nuna da
tsarki da adilchi mara-abin zarge zuwa
gareku, *ku* da ku ke bada gaskiya:
11 yada kun sani kuma irin gammuwarmu
da muka yi da kowanne dagga chikkin-
ku, kammar yada uba ya kan yi da

yaya na kansa, muna yi maku galga-
ḍi, muna ba *ku* ḳarfinzuchiya, muna
12 shaida, domin ku yi taffiya wada za
ta chanchanta ga Allah, wanda ya ke
kirranku zuwa chikkin mulkinsa da
darajassa.

13 Domin wannan muna yabon Allah
kuma ba fasawa, domin, sa'anda kuka
karḅa maganar jawabi dagga garemu,
wato maganar Allah ke nan, kuka
karḅe ta, ba kammar maganar mutane
ba, amma, yada ta ke hakika maganar
Allah, *magana* da ke aiki dagga
chikkinku kuma, *ku da ke* masu-bada
14 gaskiya. Gamma ku, yan-uwa, kuka
zamma masu-kwoiyi da ekklisiyai na
Allah waḍanda ke chikkin Yahudiya
chikkin Almasihu Isa: gamma ku
kuma ta hannun naku dangi kuka
sha irin wahalla da suka sha ta
15 hannuwan Yahudawa; waḍanda suka
kashe Ubangiji Isa da annabawa, suka

kore mu kuma, ba su gami Allah ba,
suna kwa gaba da dukan mutane;
16 suna hana mu zanche da Al'ummai
da za su chira; domin su chikka
nasu zunubai kullum: amma fushi ya
abko masu har matuḳa.

17 Amma mu, yan-uwa, domin ke-
warku da an raba mu ḍan lokachi, ga
ido, ba ga zuchiya ba, muka daḍa
ḳoḳari ḳwarai mu sami ganin fuskarku,
18 muna guri ḳwarai: domin da mun
chikka so mu zo wurinku, ni Bulus
lokachi lokachi; amma Shaiṭan ya
19 hana mu. Gamma minene hope namu,
da farinzuchiyarmu, da rawanin faha-
riyammu? Ba ku ne ba, a-gabban
Ubangijinmu Isa chikkin zuwansa?
20 Ku ne fa fahariyammu da farinzuchi-
yarmu.

3 Domin wannan fa sa'anda ba mu
iya ḳara jimrewa, muka ga ya yi kyau
a bar mu chikkin Athina mu kaḍai;

2 muka aike Timothawus, ḍan-uwanmu
mai-hidimar Allah kuma chikkin
Bisharar Almasihu, domin shi kaffa
ku, shi yi maku galgaḍi a-kan bangas-
3 kiyarku; domin kadda kowa shi rau-
rawa sabada waḍannan masifu;
gamma ku da kanku kun sani aka
4 sanya mu ga wannan. Gamma ha-
kika, tun muna tare da ku, mun
rigaya mun faḍa maku muna da shan
wuya a-gabbanmu; har kwa ya zamma
5 hakka, ku ma kun sani. Domin
wannan ni kwa, sa'anda ba ni iya ḳara
jimrewa, na aike domin in sansanche
da bangaskiyarku, kadda ya zamma
watakila mai-jaraba ya rigaya ya jarab-
che ku, wahallarmu kuma ta zamma
6 banza. Amma sa'anda Timothawus
ya isso yanzu garemu dagga wurinku,
ya kuma kawo mana albishir na ban-
gaskiyarku da ḳamnarku, da kuma
wai kuna tuna da mu da kyau kullum,

kuna marmarin ganinmu, kammar
yada mu kuma muna marmarin ganin-
7 ku; sabada wannan, yan-uwa, muka
sami ta'aziya dagga wojenku chikkin
dukan wahallarmu da ḳunchinmu ta
8 wurin bangaskiyarku: gamma yanzu
muna rayuwa, idan ku kuna tsayawa
9 chikkin Ubangiji. Gamma wache irin
godiya za mu iya mu mayas ma Allah
dominku, sabada dukan murna da mu
ke murna sabili da ku gabban Allahn-
10 mu; dare da rana muna addu'a da
nachiya mu ga fuskarku, mu chikka
abin da ya kasa wojen bangaskiyarku?

11 Yanzu Allahnmu, Ubanmu da
kansa, da Ubangijinmu Isa, su buḍe
12 mana hanya zuwa gareku: Ubangiji
kuma shi sa ku ḳaru ku yalwata kuma
chikkin ḳamna zuwa ga junanku, da
kuma zuwa ga dukan mutane, kammar
13 yada mu kuma muna yi zuwa gareku;
da nufin shi kaffa zukatanku marasa-

abin zarge chikkin tsarki **a** gabban
Allahnmu Ubanmu, a-kan zuwan
Ubangijinmu Isa tare da tsarkakansa.

**4** Dagga bissani fa, yan-uwa, muna
roḳonku muna kwa galgaḍadda ku
chikkin Ubangiji Isa, ku yalwata
gabba gabba, kammar yada kuka
karḅa dagga garemu irin taffiya da ya
wajabba gareku,—har ma kuna yin
taffiya hakka,—da yada za ku gami
2 Allah. Gamma kun san umurnin da
muka yi maku ta wurin Ubangiji Isa.
3 Gamma nufin Allah ke nan, tsarka-
kewarku, ku hanu dagga fasikanchi;
4 kowanne dagga chikkinku shi sani
yada za shi riḳe santali nasa chikkin
5 tsarkakewa da daraja, ba chikkin
zaḳuwa ta sha'awa ba, kammar Al'um-
6 mai da ba su san Allah ba; kadda
kowa shi zarche, shi chiwuchi ḍan-
uwansa chikkin *wannan* al'amari:
gamma Ubangiji mai-ḍau pansa ne

chikkin dukan waḍannan al'amura,
kammar yada muka rigaya muka faḍa
7 maku, muka kwa shaida. Gamma
Allah ba ya kirra mu domin ķazamta
8 ba, amma chikkin tsarkakewa. Domin
wannan fa wanda ya ķi, ba mutum ya
ke ķi ba, amma Allah, wanda ya ke
bada Ruhunsa Mai-tsarki a-gareku.

9 Amma a-kan zanchen ķamna ga
yan-uwa ba ku ɓukata a rubuta maku :
gamma ku da kanku kwoiyayu ne na
10 Allah ku ķamnachi junanku ; hakika
fa kuna yin hakka ga dukan yan-uwa
waḍanda ke chikkin dukan Makidoniya
Amma mu muna galgaḍadda ku, yan-
11 uwa, ku yalwata gabba gabba ; ku
kalafa kuma ga yin natsuwa, kuna ta
naku sha'ani, ku yi aiki da hannu-
wanku, kammar yada muka umurche
12 ku ; ku yi taffiyarku da dachewa ga
waḍanda su ke woje, domin kadda ku
yi ɓukatar komi.

13 Amma ba mu sonku da jahilchi,
yan-uwa, ga zanchen waḍanda suna
rassuwa; kadda ku yi baḳinchikki,
kammar sauran mutane, waḍanda ba
14 su da hope. Gamma idan muna bada
gaskiya Isa ya mutu, ya tashi kuma,
hakkanan kuma waḍanda sun rassu
chikkin Almasihu Allah za ya kawo su
15 tare da shi. Gamma wannan muna
faḍa maku dagga maganar Ubangiji,
mu da mu ke da rai, wanzazu ne har
zuwa issowar Ubangiji, ba za mu
rigaya waḍanda sun rassu ba ko kaḍan.
16 Gamma Ubangiji da kansa za ya sabko
dagga samma, da ḳara, da muriyar
sarkin malaïku, tare da ḳafon Allah
kuma: matatun da ke chikkin Alma-
17 sihu za su fara tashi: sa'annan mu da
mu ke da rai, mun wanzu, tare da su
za a fyauche mu zuwa chikkin giza-
gizai, mu tarbi Ubangiji a-sararin
samma: hakkanan za mu zamna har

18 abada tare da Ubangiji. Domin wan-
nan fa ku yi ma junanku ta'aziya da
waḍannan magana.

5 Amma zanchen zamanu da wakatai,
yan-uwa, ba ku bukata a-rubuta maku
2 komi *a-kansu*. Gamma ku da kanku
kun sani sarai ranar Ubangiji tana
zuwa misalin ḅarawo da da dare.
3 Suna chikkin faḍin, Natsuwa da
lafiya, sai ga halaka farat ḍaya ta
abko masu, kammar yada faya ta kan
abko ma mache mai-chikki; ba kwa
4 za su chere ba daḍai. Amma ku,
yan-uwa, ba chikkin dufu ku ke ba,
da ranan nan za ta tarshe ku kammar
5 ḅarawo: gamma ku duka yayan haske
ne, yayan rana kwa: mu ba na dare
6 ba ne, ba kwa na dufu ba; kadda fa
mu yi barchi, kammar sauran mutane,
amma mu yi sauraro, mu yi natsuwa.
7 Gamma waḍanda ke barchi da da
dare su ke barchi; waḍanda ke maye

8 kwa da da dare su ke maye. Amma
mu, da shi ke na rana mu ke, mu
yi natsuwa, muna yafe da sulke na
bangaskiya da ḳamna; kuma da hope
9 na cheto, kwalkwali ke nan. Gamma
Allah ba ya ḳadara mu ga fushi ba,
amma ga samun chira ta wurin
10 Ubangijinmu Isa Almasihu, wanda ya
mutu sabili da mu, domin mu, ko
muna waye ko muna barchi, mu
11 zamna tare da shi. Domin wannan
ku yi ma junanku ta'aziya, ku gina
juna, kammar yada ku ke yi fa.

12 Amma muna roḳonku, yan-uwa,
ku sansanche waḍannan da ke hi-
dima a-wurinku, shugabbanni ne a-
gareku chikkin Ubangiji, suna kwa
13 foronku; ku ga kwarjininsu ḳwarai da
gaske chikkin ḳamna sabili da aikinsu.
Ku tsare lafiya tsakanin junanku.
14 Muna kwa galgaḍadda ku, yan-uwa,
ku tsauta ma marasa-hankali, ku

ḳarfafa masu-raunanan zukata, ku
tokare marasa-ḳarfi, ku yi hanḳuri da
15 kowa. Ku yi hankali kadda kowa shi
saka ma wani mugunta da mugunta;
amma kullum a biḍi abin da ke nagari
zuwa ga juna, ga dukan mutane kuma.
16–17 Ku yi murna kullum: ku yi addu'a
18 ba fasawa; chikkin kowanne abu a
bada godiya: gamma shi ne nufin
Allah gareku chikkin Almasihu Isa.
19 Kadda ku biche Ruhu Mai-tsarki;
20 kadda ku rena annabchiannabchi;
21 ku auna abu duka; ku riḳe mai-kyau;
22 ku hanu ga kowache irin kammar
mugunta.

23 Allah kwa da kansa na salama shi
tsarkake ku sarai; ruhunku da ranku
da jikinku su zamma a-kiyaye sarai,
ba aibi a-kan zuwan Ubangiji Isa
24 Almasihu. Mai-aminchi ne shi wanda
ya kirrawo ku, za ya kwa aikata.

25 Yan-uwa, ku yi mana addu'a.

26 Ku gaida dukan yan-uwa da
27 sumba mai-tsarki. Na gamma ku da
Ubangiji a karanta wannan wasika ga
dukan yan-uwa.
28 Alherin Ubangijinmu Isa Alma-
sihu shi zamna tare da ku.

# WASIKA TA BIYU TA BULUS MANZO ZUWA GA TASSALUNIKAWA

1 Bulus, da Silwanisu, da Timotha-
wus, zuwa ga ekklisiyar Tassalunikawa
chikkin Allah Ubanmu da Ubangiji
2 Isa Almasihu; Alheri gareku da salama
dagga wurin Allah Uba da Ubangiji
Isa Almasihu.

3 Doïle ne mu bada godiya ga Allah
kullayaumi sabili da ku, yanuwa, abin
da ya kamata ke nan, da shi ke
bangaskiyarku tana hauhawa ķwarai,
ķamnar kowanne ḍaya dagga chikkinku
duka kuma zuwa ga junanku tana
4 yalwata; har mu da kanmu muna
fahariya dominku chikkin ekklisiyai
na Allah sabada hanķurinku da

bangaskiyarku chikkin dukan tsanan-
chetsananche naku da ḳuncheḳunchen
5 da ku ke jimrewa da su; ainin shaida
ke nan ta shari'ar Allah mai-adilchi;
domin a maishe ku kun chanchanta ga
mulkin Allah, wanda ku ke sha wahalla
6 dominsa: idan abu mai-adilchi ne
gabban Allah a saka ma waḍanda ke
ḳuntata ku da ḳunchi, da ku kuma da
a ke ḳuntata hutu ne tare da mu, yayin
bayannuwar Ubangiji Isa dagga samma
tare da malaïku na ikonsa chikkin
8 wuta mai-huruwa, yana hukumta
ramawa ga waḍanda ba su san Allah,
ga waḍannan kuma da ba su yi biyeya
9 da Bisharar Ubangijinmu Isa: *waḍan-
nan*, hukumchi za su sha, madawami-
yar halaka dagga fuskar Ubangiji da
10 darajar ikonsa, sa'anda ya zo garin ya
ḍaukaka chikkin tsarkakansa, a yi
al'ajibi da shi wurin dukan masu-bada
gaskiya chikkin wachan rana (da shi

ke aka gaskanta shaidarmu a-kanku).
11 Sabada wannan fa kullum muna addu'a
dominku, Allahnmu shi maishe ku kun
chanchanta ga kirranku, ya kuma biya
kowanne muradin nagarta da *kowanne*
12 aikin bangaskiya, tare da iko; domin
sunan Ubangijinmu Isa shi ḍaukaka
a-chikkinku, ku kuma a-chikkinsa,
bissa ga alherin Allahnmu da Ubangiji
Isa Almasihu.

2 Muna fa roḳonku, yan-uwa, a-kan
zanchen zuwan Ubangijinmu Isa
Almasihu, da tatarammu zuwa gareshi
2 kuma; da nufin kadda ku jijigu
da samli a-chikkin hankalinku, kadda
ranku ya tashi kuma, ko sabada ruhu,
ko magana, ko wasika kammar dagga
garemu, *da zatton* ranar Ubangiji tana
3 nan *yanzu;* kadda ku bari kowanne
mutum shi ruḍe ku da ko ḳaḳa:
gamma wannan sai riddan ta fara
zuwa, mutumen zunubi kuma ya

4 bayannu, ḍan halaka, shi wanda yana
sa kansa yana kwa ḍaukaka kansa gaba
da abin da a ke che da shi Allah duka,
ko abin da a ke yi ma sujada; har yana
zamne chikkin haikalin Allah, yana
nuna kansa kammar shi Allah ne.
5 Ba ku tuna ba, sa'anda ina tare da ku
tukuna, na faḍa maku waḍannan
6 al'amura? Yanzu kwa kun san abin
da ke hanawa, domin a bayanna shi
7 a-chikkin wakachinsa. Gamma asiri
na taka shari'a yana ta aiki ko yanzu;
sai dai akwoi wanda ke hanawa yanzu,
8 har an kawasda shi. Sa'annan shi
mai-taka shari'an nan za ya bayanna,
Ubangiji Isa kuma za ya halaka shi da
lumfashin bakinsa, da bayannuwar
9 zuwansa kuma za ya wofinta shi; *shi
ne* wanda zuwansa yana bissa ga aikin
Shaitan da dukan iko da alamu da
10 al'ajibai na ḳariya, da dukan algus na
rashin adilchi domin waḍanda su ke

halaka; da shi ke ba su amsa ḳamnar
11 gaskiya ba, da za su chira. Sabili da
wannan fa Allah yana aike masu da
aikin karkachewa, da za su gaskanta
12 ḳariya: domin a hukumta ma dukan
waḍanda ba su gaskanta gaskiya ba,
amma suka ji daḍi chikkin rashin
adilchi.

13 Amma doïle ne a-garemu mu bada
godiya ga Allah kullum sabili da ku,
yan-uwa ḳamnatatun Ubangiji, tun
da Allah ya zaḅe ku tun farko zuwa
cheto chikkin tsarkakewar Ruhu da
14 aminchewa ga gaskiya: abin da ya yi
kirranku zuwa gareshi ta wurin Bisha-
rarmu, zuwa samun daraja ta Ubangi-
15 jinmu Isa Almasihu. Domin wannan
fa, yan-uwa, ku tsaya, ku kiyaye
taḳalidai waḍanda aka kwoiya maku,
ko ta baki ne, ko ta wurin wasikarmu
ne.

16 Yanzu fa Ubangijinmu Isa Alma-

sihu da kansa, da Allah Ubanmu
wanda ya ḳamnache mu ya ba mu
kuma ta'aziya madawamiya da nagarin
17 hope ta wurin alheri, shi ta'azantadda
zukatanku shi ḳarfafa su chikkin
kowanne kekyawan aiki da zanche.

**3** Dagga bissani, yan-uwa, ku yi
addu'a dominmu, maganar Ubangiji ta
yi gudu ta ḍaukaka kuma, kammar
2 yada *ta ke* kuma a-wojenku ; mu kuma
mu chira dagga *hannuwan* miyagun
mutane masu-sherare ; gamma ba
3 duka ke da imani. Amma Ubangiji
mai-aminchi ne, wanda za ya ḳarfafa
ku, ya tsare ku kuma dagga Mugun.
4 Muna aminchewa kuma ga Ubangiji
a-kanku, kuna yin abin da mu ke
5 umurche ku, za ku yi kuma. Ubangiji
kuma shi shiriya zukatanku zuwa
chikkin ḳamnar Allah da hanḳurin
Almasihu.

6 Amma muna umurche ku, yan-

uwa, chikkin sunan Ubangijinmu Isa
Almasihu, ku ware dagga wojen ko-
wanne ḍan-uwa mai-taffiya da halin
ta'adda, ba bissa ga taḳalidin da suka
7 karḅa dagga garemu ba. Gamma ku
da kanku kun sani yada ya kamata
ku yi kwoiyi da mu: gamma mu ba
mu yi taffiya da hali na ta'adda a-
8 chikkinku ba; ba mu kwa chi gurasa
kyauta dagga hannun kowa be, amma
chikkin eha da wahalla, muna aiki dare
da rana, domin kadda mu nauwaita
9 ma kowa a-chikkinku: ba domin ba
mu da iko ba, amma domin mu maida
kanmu *waton* gurbi ne a-gareku, da za
10 ku yi kwoiyi da mu. Gamma ko
lokachinda muna tare da ku, muka
umurche ku da wannan, Idan kowanne
ba shi aiki ba, kadda shi chi kuma.
11 Gamma muna jin labarin waḍansu
suna taffiya da halin ta'adda a-
chikkinku, ba su yin aiki ba ko kaḍan,

12 amma masu-shishigi ne. Irin wa-
ḍannan fa, muna umurche su, muna
kwa galgaḍadda su chikkin Ubangiji
Isa Almasihu, su yi aiki da natsuwa,
13 su chi nasu abinchi. Amma ku, yan-
uwa, kadda ku yi kasala chikkin aika
14 nagarta. Idan kwa kowanne mutum
ba ya yi biyeya da maganarmu ta
chikkin wasikan nan, ku shaida wannan
mutum, kadda ku yi ma'amala da
15 shi, domin shi kumyatta. Amma
kadda a maishe shi maḳiyi, sai dai
a galgaḍadda shi kammar ḍan-uwa.
16 Ubangiji na salama da kansa shi
ba ku salama tutur da ko ḳaḳa.
Ubangiji shi zamna tare da ku
duka.

17 Gaisuwata ni Bulus da hannu
nawa, shaida ke nan chikkin kowache
wasika: hakka ni ke rubutawa.
18 Alherin Ubangijinmu Isa Almasihu
shi zamna tare da ku duka.

# WASIKA TA FARI TA BULUS MANZO ZUWA GA TIMOTHAWUS

1 Bulus, Manzon Almasihu Isa bissa
ga umurnin Allah Mai-chetonmu, da
2 Almasihu Isa hope namu; zuwa
Timothawus, ḍana na gaske chikkin
bangaskiya: Alheri da jinḳai da
salama, dagga wurin Allah Uba da
Almasihu Isa Ubangijinmu.

3 Kammar yada na umurche ka ka
jinkirta zammanka a-chikkin Afisus,
sa'anda ina shirin taffiya zuwa Makidon-
iya, domin ka dokache waḍansu
mutane kadda su kwoiyas da wata
4 kwoiysuwa dabam, kadda kwa su lura
da tatsuniyoyi da lisafin asalai wa-
ḍanda ba su da iyaka, waḍanda su

kan jawo tonetone, ba su aika
wakilchin Allah wanda ke chikkin
bangaskiya ba ; *hakkanan kuma ni ke*
5 *umurni yanzu.* Amma matuḳar umur-
ni ḳamna che mai-fitowa dagga zu-
chiya mai-tsabta da lamiri mai-na-
6 garta da bangaskiya mara-riya: wa-
ḍansu kwa garin swaḅan waḍannan
7 al'amura sun ratse zuwa bin zanchen
banza; suna so su zamma masu-kwoi-
yas da shari'a, ko da shi ke
ba su fahimchi abin da su ke faḍi ba,
ko baichin abin da su ke ḳarfafa
8 shaidassa. Amma mun sani shari'a
da kyau ta ke, idan mutum ya aikata
9 ta ba-shari'a, yana sanin wannan, ba
a kaffa shari'a ba domin mutum mai-
adilchi, amma domin marasa-bin
shari'a da masu-sherare, domin marasa-
ibada da masu-zunubi, domin marasa-
tsarki da masu-swaḅo, domin masu-
kissan ubanni da masu-kissan uwaye,

10 domin masu-kissan mutane, domin
masu-fasikanchi, domin masu-kwana da
maza, domin masu-satan mutane, do-
min maḳariyata, domin masu-rantsuwa
da ḳariya, da kuma idan akwoi wani abu
11 swaɓanin sahihiyar kwoiyasuwa; bissa
ga Bishara ta darajar Allah mai-albarka
wada aka wakala mani.

12 Ina godiya ga wanda ya ba ni iko,
*wato* Almasihu Isa Ubangijinmu, da
ya maishe ni amintache, *har* ya sanya
13 ni ga bautassa; ko da ina mai-swaɓo da,
mai-tsanani, mai-ɓatanchi: amma na
sami jinḳai, domin da rashin sani na yi
14 shi chikkin rashin bangaskiya; alherin
Ubangijinmu kuma ya yalwata ḳwarai
tare da bangaskiya da ḳamna wada
15 ke chikkin Almasihu Isa. Batun
nan mai-aminchi ne, ya issa abin kar-
ɓa ga kowa, chewa, Almasihu Isa ya
zo chikkin duniya domin cheton masu-
zunubi; dagga chikkinsu ma ni ne

16 baba: duk da hakka na sami jinḳai,
domin ta wurina, ni da ke baba, Isa
Almasihu shi bayanna tsawon han-
ḳurinsa duka, domin gurbi ne ga
waḍannan da za su bada gaskiya
gareshi gabban nan zuwa rai na har
17 abada. Girma da daraja ga Sarki na
zamanu, mara-ḳarewa, mara-ganuwa,
Allah makaḍaichi, har zamanin za-
manu. Amin.

18 Wannan umurni na damḳa maka,
ya ḍana Timothawus, bissa ga annabchi-
annabchi waḍanda su ke a-kanka tun
da, domin ta wurinsu ka yi yaḳi, yaḳi
mai-kyau; kana kiyaye bangaskiya
19 da managarchin lamiri; abin da
waḍansu garin tunkuḍe su, sun lalache
20 ga wojen imani: a-chikkinsu Himina-
yus ne da Iskandari; waḍannan dai
na bashe su ga Shaitan, domin su
kwoiya *hankali* kadda su yi swaḅo.

**2** A-farkon farawa dai, ina umurni a
yi biḍebiḍe da addu'oï, da roḳeroḳe, da
2 godiya, sabili da dukan mutane; domin
sarakuna da dukan waḍanda ke chik-
kin matsayin manya; domin mu yi
ranmu mai-natsuwa da hankali kwan-
che chikkin dukan ibada da kimtsa
3 fuska. Wannan mai-kyau ne abin
karḅa ne kwa ga Allah Mai-chetonmu;
4 shi wanda ya ke nufi dukan mutane
su chira, kuma su kawo ga sanin gas-
5 kiya. Gamma akwoi Allah ḍaya ne, da
matsakkanchi ḍaya kuma tsakanin
Allah da mutane, *shi* kwa mutum ne,
6 Almasihu Isa, wanda ya bada kansa
pansar dukan *mutane*; shaidan kwa a-
7 chikkin wakatansa; zuwa ga wannan
kwa aka sanya ni mai-wa'azi da Manzo
kuma (gaskiya ni ke faḍi, ba ḳariya ni
ke yi ba), mai-kwoiya ma Al'ummai
chikkin bangaskiya da gaskiya.

8 Ina fa so maza su yi addu'a

chikkin kowanne wuri, suna chirra
hannuwa masu-tsarki, ba da fushi
ba, ba kwa da jayeya ba. Hak-
9 kanan kuma, mata su yafa tufafi
na dummanchi, tare da raḅan ido da
hankali ; ba da tubkaken gashi ba, da
zinariya ko da lu'ulu'ai, ko da tufafi
10 masu-yawan tamani ; amma da kyawa-
wan ayuka (abinda ya dache ga mata
11 masu-shaidaṇ ibada ke nan). Bari
mache ta kwoiya a-kawaiche da biyeya
12 sarai. Amma ban yarda ma mache ta
kwoiyas, ko kwa ta sami mulki bissa
namiji, amma ta kasanche a-kawaiche.
13 Gamma Adamu aka fara kammantawa,
14 kana Hawa'u ; kuma ba Adamu aka
ruḍe ba, amma machen da ta ruḍe ta
15 faḍi chikkin zunubi : amma za ta
chira ta wurin haifar yaya, idan sun
lizima chikkin ḅangaskiya da ḳamna
da tsarkakewa tare da hankali.

3 Batun nan mai-aminchi ne, Idan
wani yana biḍar aiki na episkopos,
2 nagarin aiki ya ke biḍa. Episkopos
fa sai shi kasanche ba zargi, mijin
mache ḍaya, mai-kamewa, mai-shimfi-
ḍaḍen hankali, natsatse, mai-garan
3 baḳi, mai-sauḳin kwoiyasuwa; ba mai-
tankiya ba ne, ba mai-samlin bugo ba;
amma mai-siyasa, mara-faḍa, ba mai-
4 son kurḍi ba; yana kwa mulkin nasa
gida da kyau, yayansa suna chikkin
biyeya da hankali shimfiḍe sarai;
5 (amma idan mutum ya rasa yada za
shi mulkin nasa gida, ḳaḳa za ya gwoi-
6 yi ekklisiyar Allah?) ba ḍanye ba,
domin kadda ya faḍa chikkin hukum-
7 chin Shaitan a-kan ya kumburra. Duk
da waḍannan kuma sai an sami shai-
dassa a-bakin na woje; domin kadda ya
faḍi chikkin zargi da tarkon Shaitan.
8 Hakkanan kuma diakonoi sai masu-
shimfiḍaḍen hankali, ba masu-baki

biyu ba, ba masu-zwarin shan wine ba,
ba masu-kwaḍayin ḳazamar riba ba;
9 masu-riḳe da asirin imani da lamiri
10 mai-tsabta. Kuma waḍannan sai an
fara gwoda su; kana su yi hidima
ta diakonoi, idan marasa-laifi ne.
11 Hakkanan mata kuma sai masu-
shimfiḍaḍen hankali, ba masu-ḳirre ba,
*amma* masu-kamewa, masu-aminchi
12 chikkin dukan al'amura. Diakonoi
kuma su zamma mazaje na mata ḍaya
ḍaya, suna mulḳin yaya *nasu* da gida-
13 je nasu ka kyau. Gamma waḍanda
sun yi hidima ta diakonos da kyau
suna yi wa kansu chiwurwurin ma-
tsayi mai-kyau, da gabba gaḍi kuma
mai-girma chikkin imanin da ke chikkin
Almasihu Isa.

14 Waḍannan abu ni ke rubuta gare-
ka, ina da begen zuwa gareka in an
15 jima kaḍan; amma idan na yi jinkiri,
sai ka san tasarrufin da ya kamata

a gwoda chikkin gidan Allah, wanda shi
ne ekklisiyar Allah mai-rai, jigon gaski-
16 ya da ḳarfinta. Ba kokanto fa asirin
ibada da girma ya ke·; Shi wanda ya
bayanna chikkin jiki, ya bara chikkin
ruhu, ya ganu ga malaïku, aka yi wa-
'azinsa chikkin al'ummai, chikkin dun-
iya aka bada gaskiya gareṣhi, aka karḅe
shi chikkin daraja.

4 Amma Ruhu yana faḍi a-sarari,
chikkin kwanaki na ḳarshe waḍansu za
su ridda dagga imani, garin maida
hankali ga ruhohi na ruḍami da kwoi-
2 yasuwar aljanu, ta wurin riyar
mutane masu-faḍin ḳariya, waḍanda an
yi ma lamirinsu lalas sai ka che da
3 ḳarfe mai-wuta; suna hana yin amre,
suna umurni a hanu ga barin chin
namomi, waḍanda Allah ya halita
domin a karḅe su da godiya a-wojen
masu-bada gaskiya masanan gaskiya.
4 Gamma kowache halitar Allah mai-

kyau che, babu abin da ke na yasuwa
kuma, idan da godiya aka karḅe shi :
5 gamma ya zamma tsarkakake ta
wurin maganar Allah da addu'a.

6 Idan ka tuna ma yan-uwa waḍan-
nan abu, ka zamma nagarin mai-hidima
na Almasihu Isa, kiyayaye chikkin
zantatukan imani, da na kwoiyasuwar
7 kirki wada ka bi *har wa yau :* amma
hikayu na swaḅo da irin na jatumai
sai ka ḳi su. Ka wasa kanka zuwa
8 ibada : gamma wasa jiki da anfaninsa
kaḍan : amma ibada tana da anfani ga
dukan abu, da shi ke tana da alkawali
ga rai na yanzu, da na mai-zuwa.
9 Batun nan mai-aminchi ne, ya kwa
10 chanchanchi karḅa sarai. Gamma
domin wannan mu ke wahalla muna kwa
fama, domin mun rataya hope namu
ga Allah mai-rai, shi da shi ke Mai-
cheton dukan mutane, tun ba waḍanda
11 ke bada gaskiya. Sai ka yi umurni da

12 waḍannan abu ka kwa sanas. Kadda ka
bari kowa shi rena ḳuruchiyarka; amma
ka zamma gurbi ga masu-bada gaskiya,
chikkin magana, tasarrufi, ḳamna, ban-
13 gaskiya da tsabtar rai. Ka maida han-
kali ga karatu, da galgaḍi, da kwoiya-
14 suwa, har na zo. Kadda ka yi banza da
baikon da ke chikkinka, wanda aka ba
ka bissa ga annabchi, tare da ḍibiyawar
15 hannuwa na jama'ar presbuteroi. Ka
lizimchi waḍannan al'amura; ka tsaye
masu sosai; domin chin gabbanka ya
16 bayanna ga kowa. Ka maida hankali
da kanka, da kuma kwoiyasuwarka.
Ka dawama a-chikkin waḍannan; gam-
ma garin yin wannan za ka chechi
kanka duk da masu-jinka.

5 Kadda ka tsauta ma datijo, amma
ka galgaḍadda shi kammar uba; majiya
2 ḳarfi kuma kammar yan-uwa: datijai
mata kuma kammar uwaye; ḳanḳa-
nana kammar yan-uwa mata, chikkin

3 dukan tsabtar rai. Ka bada girma
ga gwamraye waḍanda ke gwamrayen
4 gaske. Amma idan kowache gwam-
ruwa tana da yaya ko jikoki, bari su
kwoiya su fara gwoda ibada zuwa ga
iyalin gida nasu, su saka ma iyayensu:
gamma wannan abin karḅa ne a-gabban
5 Allah. Ita fa da ta ke gwamruwar
gaske, mai-jin kewa fa, hope nata yana
rataye ga Allah, ta kan lizima chikkin
biḍebiḍe da addu'oï dare da rana.
6 Amma ita da ta ke maida hankalinta
ga annishuwa, matachiya che tun tana
7 raye. Ka yi umurni da waḍannan
al'amura fa, domin su zamma ba da
8 zargi ba. Amma idan wani ba ya yi
tatalin nasa, bale fa na iyalinsa, ya
musunchi imani, gwoma mara-bangas-
9 kiya da shi. Kadda a rubuta kowa
gwamruwa che in ta kasa shekara sattin,
10 ta kasanche matar namiji ḍaya, ana kwa
shaidatta da kyau sabada kyawawan

ayukanta ; idan ta gwoiyi yaya, idan ta
yi garan baḳi, idan ta wanke ḳaffafun
tsarkaka, idan ta yi ma masu-ḳunchi
gudumawa, idan ta tsare kowanne
11 kekyawan aiki da nachiya. Amma
gwamraye ḳanḳanana sai ka ḳi ; gamma
sa'anda suka tashi gaba da Almasihu
a-kan lalata, su kan so su yi amre ;
12 suna da shari'a a-kansu, da shi ke sun
13 kakaḅe imaninsu na fari. Duk da
wannan su kan kwoiyi ragonchi, suna
yawo suna bin gidaje ; ba kwa ragonchi
kaḍai ba, amma masu-chegumi kuma,
masu-shishigi, suna faḍin abin da ba ya
14 kamata garesu ba. Ina so fa ḳananan
*gwamraye* su yi amre, su haifi yaya, su
mallaki iyalin gida, kadda su ba ma-
gabchi huja ta maganar ḅatanchi :
15 gamma ko yanzu waḍansu sun ratse
16 garin bin Shaitan. Idan kowache
mache mai-bada gaskiya tana da gwam-
raye, ta kawo masu sauḳi, kadda a

nauyeta ekklisiya; domin a saukaka
waḍanda ke gwamraye na gaske.
17 Datiḅai waḍanda ke mulki da kyau
sai a maishe su mazowa bangirma
ninki biyu, bale fa waḍannan da ke yin
eha chikkin Kalma da kwoiyasuwa.
18 Gamma nassin ya che, Kadda ka yi ma
sa takumkumi lokachinda ya ke takin
hatsi. Da kuma, Maaikachi ya chan-
19 chanchi hakinsa. Kadda ka amsa ḳara
a-kan datijo, sai *a-bakin* shaidu biyu ko
20 uku. Ka tsauta ma masu-yin zunubi
a-gabban jama'a, domin saura kuma
21 su kasanche da tsoro. Na umurche
*ka* a-gabban Allah, da Almasihu Isa, da
zaḅaḅun malaïku, ka kiyaye waḍannan
abu ba da tara ba, kadda ka aika komi
22 bissa ga tara. Kadda ka sa hannuwa
bissa kowanne mutum da garaje, kadda
kwa ka yi taraya a-chikkin zunuban
waḍansu: ka tsare kanka da tsabta.
23 Kadda ka ḳara zamma kana shan

ruwa, amma ka mori wine kaḍan sabada
tumbinka da yawan kumamanchinka.
24 Zunuban waḍansu mutane a-sarare su
ke, suna rigaya gabba zuwa hukumchi;
waḍansu kwa binsu su ke yi baya
25 Hakkanan kuma akwoi kyawawan
ayuka waḍanda ke a-sarare; kuma
waḍanda ba hakka ba ne ba su
ḅoyuwu.

6 Iyakar waḍanda ke bayi ḳalḳa-
shin yoke, su maida shugabbaninsu
masu-issa dukan daraja, domin kadda a
yi swaḅon sunan Allah da kwoiyasuwan.
2 Waḍannan kwa da su ke da shugab-
banni masu-bada gaskiya, kadda su
rena su, domin su yan-uwa ne; gwoma
dai su daḍa bauta masu, da shi ke su
waḍanda ke karḅan moriya masu-bada
gaskiya ne, ḳamnatatu ne. Ka sanas
da waḍannan al'amura, ka yi galga-
ḍinsu kuma.
3 Idan kowa yana yin kwoiyasuwa

dabam, ba ya kwa yi jiyeya da sahihan
kalmomi, *wato* na Ubangijinmu Isa
Almasihu, da kwoiyasuwa wada ke
4 bissa ga ibada; ya kumburra, ba ya
gane komi ba, amma machiwuchi ne
bissa ga tuhuma da mahawara ta
kalmomi, inda kishi ya ke fitowa, da
husuma, da zagezage, da miyagun
5 zachezache, gardama irin ta mutane
ruḅaḅu ga wojen hankali, marasa-
gaskiya, suna azza ibada hanyar riba
6 che. Amma ibada tare da wadar zuchi
7 riba che mai-girma: gamma ba mu
shigo da komi chikkin duniya ba, ba
kwa za mu fita chikkinta da komi ba;
8 amma da shi ke muna da abinchi da
sutura, da su za mu yi wadar zuchi.
9 Amma waḍanda suna nufi su zamma
mawadata su kan faḍa chikkin jaraba
da tarko da sha'awoyi dayawa na
wauta da ḅarna, irin da kan dulmaya
mutane chikkin halaka da lalachewa.

10 Gamma son kurḍi asalin kowache irin
mugunta ne: waḍansu kwa garin ribto
su an ratse da su dagga imani, sun
sha zaran kansu da baḳinchikki
mai-yawa.

11 Amma kai, ya mutumen Allah, sai
ka guje ma waḍannan abu; ka bi
adilchi, ibada, bangaskiya, ḳamna,
12 hanḳuri, tawali'u. Ka yi jihadi jihadin
kirki na imani, ka ribche rai na har
abada, wanda aka kirra ka zuwa
gareshi, har kwa ka furta kekyawan
furchi a-gabban shaidu masu-yawa.
13 Ina umurche ka a-gabban Allah, wanda
ke rayadda abu duka, da Almasihu Isa,
wanda ya shaida kekyawan furchi a-
14 gabban Bilatus Ba-Bunti; ka kiyaye
dokan, ba da aibi, ba da zargi ba, har
bayannuwar Ubanginmu Isa Almasihu:
15 wanda za ya gwoda chikkin nasa
zamanu, shi da shi ke Mai-iko ma-
kaḍaichi mai-albarka, Sarkin sarakuna,

16 Ubangijin iyayengiji; wanda shi kaḍai
yana da rashin mutuwa, mazamne
chikkin haske wanda ba shi kusantuwa;
mutum ɓa ya taɓa ganinsa ba, ba kwa
mai-ikon ganinsa: a-gareshi daraja da
iko mara-matuḳa. Amin.
17 Ka dokache waḍanda ke mawadata
chikkin wannan zamani na yanzu,
kadda su yi girman kai, kadda su
rataya hope nasu bissa wadata mara-
tsayawa, amma bissa Allah, wanda ya
ke bayas da komi a-garemu a-yalwache
18 mu ji daḍinsu; su yi alheri, su zamma
mawadata na kyawawan ayuka, su
kasanche da niyar babayasuwa,
19 masu-son zumunta; suna aje wa kansu
tushe mai-kyau domin wakachi mai-
zuwan, da za su ruski rai wanda shi ke
hakikanin *rai*.

20 Ya Timothawus, ka tsare abin da
aka damḳa maka, kana bijire ma magan-
ganu na swaɓo da kuma tsayeyar ilmin

nan da ana che da shi ilmi a-ḳariyache ;
21 abin da waḍansu garin shaidassa sun
kuskure wojen imani.

Alheri shi zamna tare da ku.

# WASIKA TA BIYU TA BULUS MANZO ZUWA GA TIMOTHAWUS

---

1 Bulus, Manzon Almasihu Isa ta
wurin nufin Allah, bissa ga alkawalin
rai wanda ke chikkin Almasihu Isa,
zuwa Timothawus, ḍana ḳamnatache:
2 Alheri da jinḳai da salama, dagga
wurin Allah Uba da Almasihu Isa
Ubangijinmu.
3 Ina gode ma Allah, wanda ni ke
bautassa tun dagga kakan kakana da
lamiri mai-tsabta, tunawa da kai da
ni ke yi ba fasawa chikkin addu'oïna,
4 dare da rana ina marmarin ganinka,
ina tunawa da hawayenka, domin in
5 chikka da murna; da shi ke an tuna

mani da bangaskiya mara-riya da ke
chikkinka; bangaskiya wada ta fara
zamma chikkin kakakka Lois, da
uwarka Afniki; har a-chikkinka kuma
6 na kawasda shakka. Domin wannan
fa ina tuna maka ka rura baikon Allah,
wanda ke chikkinka ta wurin ḍibiyawar
7 hannuwana. Gamma Allah ba ya ba
mu ruhun tsorata; amma na iko da na
8 ḳamna da na kimtsawa. Kadda fa ka
ji kumyar shaidar Ubangijinmu, ko ni
ḍamrerensa: amma ka daure shan
wuya tare da Bishara bissa ga ikon
9 Allah; wanda ya cheche mu, ya kir-
raye mu kuma da kirra mai-tsarki, ba
gwalgwadon ayukanmu ba, amma bissa
ga nasa nufi da alheri, wanda aka ba
mu chikkin Almasihu Isa tun gabban
10 madawaman zamanu, amma yanzu ya
bayanna ta wurin bayannuwar Mai-
chetonmu Almasihu Isa, wanda ya
kawasda mutuwa, ya haskaka rai da

11 dawama ta wurin Bishara, wada aka
sanya ni mai-wa'azinta, Manzonta, mai-
12 kwoiyasuwanta. Sabili da wannan fa
ina shan wuyan waḍannan al'amura:
duk da hakka ban ji kumya ba; gamma
na san shi wanda na bada gaskiya gare-
shi, na kwa kawas da shakka yana da
iko ya tsare ajiya da na damḳa masa
13 zuwa wachan rana. Ka riḳe da sura
ta sahihan kalmomi waḍanda ka ji
dagga gareni, chikkin bangaskiya da
ḳamna wada ke chikkin Almasihu Isa.
14 Wannan abin kirki fa da aka damḳa
maka ka tsare shi ta wurin Ruhu Mai-
tsarki wanda ke zamne chikkinmu.

15 Wannan kwa ka sani, dukan wa-
ḍanda su ke chikkin Asiya suka ba ni
baya; dagga chikkinsu da Fijallus da
16 Harmajones. Ubangiji shi bada jinḳai
ga gidan Onisifurus: gamma so dayawa
ya kan wartsakadda ni, ba ya kwa ji
17 kumyar sarḳata ba; amma, sa'anda

yana chikkin Rome, ya biḍe ni da
18 nachiya, har ya same ni (Ubangiji shi
yarda masa ya sami jinḳai dagga wurin
Ubangiji a-wachan rana); kai kwa ka
sani sarai, abu dayawa ba misali ya yi
ḍawoiniya a-Afisas.

2 Kai fa, ḍana, ka ḳarfafa a-chikkin
alherin da ke chikkin Almasihu Isa.
2 Abubuwan da ka ji dagga gareni kwa
a-bakin shaidu dayawa, sai ka damḳa
ma mutane masu-aminchi, waḍanda za
3 su iya kwoiya ma waḍansu kuma. Ka
daure shan wuya tare da ni, kammar
4 mayaḳin kirki na Almasihu Isa. Ba
wanda ya ke a-kan sha'anin yaḳi da za
ya nanaḍe kansa da ḍawoiniyar *wan-
nan* rai; *gamma yana so* ya gami
5 wanda ya rubuta shi mayaḳi. Idan
kuma mutum yana kokuwa chikkin
wasa, ba akan yi masa rawani ba, sai
6 ya yi kokuwa ta halal. Ya kamata
manomin da ke yin wahalla shi fara

7 chin anfani. Rabe da abin da ni ke
faḍi; gamma Ubangiji za ya ba ka
8 fahimi chikkin dukan abu. Ka tuna
da Isa Almasihu, da ya tashi dagga
matatu, dagga zuriyar Dawuda, bissa
9 ga Bisharata: wada ni ke shan wuya
a-chikkinta har zuwa maḍamra, kam-
mar mazambachi; amma maganar
10 Allah ba a-ḍamre ta ke ba. Ina fa
daureẉa da dukan abu sabili da
zaḅaḅu, domin su kuma su sami
cheton da ke chikkin Almasihu Isa
tare da daraja ta har abada.
11 Batun nan mai-aminchi ne: Gamma
idan muka mutu tare da shi, za mu
12 kuma rayu tare da shi: idan mun
jimre, za mu kuma yin mulki tare da
shi: idan mun yi musunsa, shi kuma
13 za ya yi musunmu: idan mun zamma
marasa-aminchi, shi ya tabatta mai-
aminchi; gamma ba shi iya musun
kansa.

14 Ka tuna masu da waḍannan abu,
kana dokache su a-gabban Ubangiji,
kadda su yi mahawara a-kan kalmomi,
abin da ba ya anfana komi ba, sai jir-
15 kitadda masu-ji. Ka yi ḳoḳari ka
miḳa kanka yardaje ne ga Allah, ma-
aikachi wanda babu dalilin kumya
gareshi, kana rarabe kalmar gaskiya
16 sosai. Amma ka guje ma zantatukan
banza na swaḅo: gamma za su yi
17 gabba chikkin rashin ibada, maga-
nassu kwa za ta chi kammar zuganye:
irinsu ke nan su Himinayus da Filitus;
18 mutane masu-kuskure wojen gaskiya,
suna chewa, Tashin ya rigaya ya wuche,
su kan kwa jirḳitadda bangaskiyar
19 waḍansu. Amma tushe mai-tsayawa
na Allah ya tabatta, da shi ke yana da
wannan hatimi, Ubangiji yana sane da
waḍanda ke nasa: da kuma, Wanda
shi ke ambaton sunan Ubangiji duka,
20 shi rabu da rashin adilchi. A-chikkin

baban gida dai akwoi santula, ba na
zinariya da na azurfa kaḍai ba, amma
na itache da na ḳassa; waḍansu kwa
zuwa daraja, waḍansu zuwa ḳanḳanchi.
21 Idan fa mutum ya tsarkake kansa
dagga waḍannan, za ya zamma san-
tali na zuwa daraja, tsarkakake, daidai
ga aikacheyar ubangiji, shiriyeye zuwa
22 kowanne kekyawan aiki. Amma ka
ġuje ma sha'awoyin ḳuruchiya, ka yi
ta bin adilchi, da bangaskiya, da
ḳamna, da salama, tare da waḍanda ke
kirra bissa ga Ubangiji dagga zuchiya
23 mai-tsabta. Amma sai ka ḳi ḳaḳare-
ḳaḳare na wauta, na jahilchi kuma,
domin ka sani suna haifar husumai.
24 Bawan Ubangiji kwa kadda shi yi hu-
suma, amma sai shi yi nasiha ga
duka, mai-sauḳin kwoiyasuwa, mai-
25 hanḳuri, chikkin ladabi yana foron
masu-jayeya; ko watakila Allah shi ba
26 su tuba zuwa sanin gaskiya, su fidda

kansu kwa dagga tarkon Shaitan, tun
da bawan Ubangiji ya kama su zuwa
nufin Allah.

3 Amma sai ka san wannan, chikkin
kwanaki na ḳarshe miyagun zamanu
2 za su zo. Gamma mutane za su
zamma masu-son kansu, masu-son
kurḍi, masu-ruba, masu-girman kai,
masu-zagi, marasa-bin iyaye, marasa-
3 godiya, marasa-tsarki, marasa-ḳamna
irin na tabi'a, masu-baḳar zuchiya,
masu-ḳirre, marasa-kamewa, masu-
4 zafin hali, marasa-son nagarta, muna-
fukai, masu-taurin kai, masu-kumburra,
ma-fiya son annishuwa da Allah;
5 suna riḳe da surar ibada, amma sun
musunchi ikonta: dagga wojen waḍan-
6 nan kuma sai ka bijire. Gamma
irinsu masu-sanḍa zuwa chikkin gidaje,
suna bautadda mata marasa-wayo,
labtatu da zunubai, ḅatatu ne ta wurin
7 sha'awoyi iri iri, kullum suna kan

kwoiyo, ba su kwa da iko daḍai su
8 ruski sanin gaskiya. Kammar yada
Yannisu da Yambrisu kuma suka yi
ma Musa tsayeya, hakkanan waḍannan
kuma su kan yi tsayeya da gaskiya;
mutane, ɓatatu chikkin azanchinsu,
9 lalatatu wojen imani. Amma ba za
su ḳara chin gabba ba: gamma wau-
tassu za ta bayanna a-sarari ga dukan
mutane, kammar yada ta waḍanchan
10 ta yi kuma. Amma kai ka bi kwoi-
yasuwata, da tasarrufina, da nufina,
da bangaskiyata, da ƭsawon jimrewata,
11 da ḳamnata, da hanḳurina, da shan
tsanani nawa, da wahallaina; irin al-
'amuran da suka same ni chikkin
Antakiya, da Ikoniya, da Lustra; irin
tsananchetsananche da na jimre:
dagga chikkinsu duka fa Ubangiji ya
12 cheche ni. I, kuma, dukan waḍanda
su ke so su yi rai mai-ibada chikkin
Almasihu Isa tsanani za su sha.

13 Amma miyagun mutane da masu-hila
za su daḍa mugunta gabba gabba, suna
14 ruḍi ana ruḍinsu. Amma ka lizima kai
a-chikkin al'amuran da ka kwoiya,
waḍanda ka tabatta kuma, kana sane
wurin ko waḍannene ka kwoiye su;
15 tun kana jariri fa ka san litatafai
masu-tsarki waḍanda ke da iko su
hikimtadda kai zuwa cheto ta wurin
bangaskiya wada ke chikkin Almasihu
16 Isa. Kowanne nassi hurare dagga
wurin Allah mai-anfani ne ga kwoi-
yasuwa, ga tsautawa, ga kwaḅewa, ga
foro kuma da ke chikkin adilchi:
17 domin mutumen Allah shi zamma
kamili, shiriyaye sarai domin kowanne
managarchin aiki.

4 Ina umurche *ka* a-gabban Allah,
da Almasihu Isa, wanda za ya shar-
'anta masu-rai da matatu, *ina umurche*
*ka* kuma bissa ga bayannuwassa da
2 mulkinsa; ka yi wa'azin Kalma; ka

lizima ko da dama, ko ba dama; ka
tsautas, ka kwaɓa, ka galgaḍas, da
iyakachin jimrewa da kwoiyasuwa.
3 Gamma kwanaki za su zuwa inda ba
za su daure da sahihiyar kwoiyasuwa
ba; amma bissa ga ƙaiƙayin kunnuwa
za su tatara wa kansu masu-kwoi-
4 yasuwa daidai sha'awoyinsu; za su
kawasda kunnuwansu kuma ga barin
gaskiya, su karkata zuwa tatsuniyoyi.
5 Amma kai, sai ka natsu chikkin dukan
abu, ka daure shan wuya, ka yi aikin
mai-bishara, ka chikka hidimarka.
6 Gamma ko yanzu ana tsiyayata
kammar sacrifice na sha, lokachin
7 ƙaurachewata kuma ya kusa. Na yi
jihadin jihadi mai-kyau, na ƙure fagen,
8 na kiyaye imani: saura an aje mani
rawanin adilchi, wanda Ubangiji, adilin
mai-shari'a za ya ba ni a-wachan rana:
ba kwa ni kaḍai ba, amma dukan wa-
ḍanda sun ƙamnachi bayannuwassa.

9 Ka yi hamzari ka zo wurina ba
10 da jinkiri ba: gamma Dimas ya
yashe ni, yana ḳamnar wannan zamani
na yanzu, ya kwa taffi Tassaluniki;
Kirikis *ya taffi* Galatiya, Titus *ya taffi*
11 Dalmatiya. Luḳa kaḍai yana tare da
ni. Ka ḍauko Marḳus, ka kawo shi
tare da kai: gamma yana da anfani
12 gareni wojen hidima. Amma na aike
13 Tikikus zuwa Afisas. Mayafin da na
bari a-Taruwas a-hannun Karbus, sa-
'anda ka zo ka kawo, da litatafai kuma,
14 tun ba takardun. Iskandari maḳerin
tagula ya gwoda mani mugunta
dayawa: Ubangiji za shi saka masa
15 gwalgwadon ayukansa: ka yi hankali
da shi kwa; gamma ya yi tsayeya
16 da zantatukanmu ḳwarai. Kariyar
kaina ta fari da na yi ba wanda ya
komo bayana, amma dukansu suka bar
ni: kadda a lisafta wannan a-kansu.
17 Amma Ubangiji ya tsaya tare da ni,

ya kwa ḳarfafa ni; domin ta wurina
jawabi ya watsu sarai, domin kuma
dukan Al'ummai su ji: aka cheche
18 ni kuma dagga bakin zaki. Ubangiji
za ya cheche ni dagga kowanne
mumunan aiki, za ya ba ni chira kuma
zuwa mulkinsa na samma: a-gareshi
daraja har abada abadin. Amin.

19 Ka gaida Firiska da Akilla, da
20 gidan Onisifurus. Arastus ya zamna
a-Korinthus: amma na bar Turufimus
21 a-Militus yana chiwu. Ka yi hamzari
ka zo kafin damana. Afbulus yana
gaishe ka, da Budis da Linus, da
Kalafidiya, da dukan yan-uwa.

22 Ubangiji shi zamna tare da ru-
hunka. Alheri gareku.

# WASIKA TA BULUS ZUWA GA TITUS

1 Bulus, bawan Allah, da Manzon
Isa Almasihu, bissa ga imanin zaḅaḅu
na Allah, da sanin gaskiya wanda ke
2 bissa ga ibada, chikkin hope na rai
mara-matuḳa, wanda Allah, da ba
shi iya yin ḳariya, ya alkawarta tun
3 gabban madawaman zamanu; amma
chikkin nasa wakatai ya bayanna
maganatasa a-chikkin *wa'azin* da aka
damḳa mani bissa ga umurnin Allah
4 Mai-chetonmu; *Bulus* zuwa ga
Titus, ḍana na gaske bissa ga bangas-
kiya ta taraya: Alheri da salama
dagga wurin Allah Uba da Almasihu
Isa Mai-chetonmu.

5 Sabada wannan na bar ka chikkin
Karita, domin ka daidaita al'amuran
da sun tauye, ka kaffa datiḅai kuma
chikkin kowanne birni, kammar yada
6 na umurche ka; idan kowanne mutum
mara-abin zargi ne, miji na mata ḍaya,
mai-yaya masu-bada gaskiya, waḍanda
ba a yi ḳarassu a-kan rigima ko a-kan
7 ḳin hukumchi ba. Gamma doïle epis-
kopos shi kasanche mara-abin zargi,
da shi ke wakilin Allah ne; ba mai-
taurin kai ba, ba mai-samlin fushi ba,
ba mai-sabobi ba, ba mai-yawan
bugu ba, ba mai-kwaḍai na ḳazamar
8 riba; amma mai-garan baḳi, mai-son
nagarta, mai-hankali, mai-adilchi, mai-
9 tsarki, mai-kamewa; yana riḳe da
amintachiyar magana, wada ke bissa
kwoiyasuwan, *har* da za ya sami iko
ya yi galgaḍi da sahihiyar kwoiyasuwa,
shi kwa rinjayi masu-jayeya.

10 Gamma akwoi mutane dayawa

masu-ḳin hukumchi, masu-maganar
banza, masu-ruḍi, tun ba na kachiya
11 ba; doïle sai a toshe bakunansu; mu-
tane ke nan masu-jirkitadda gidaje
ḍungum, suna kwoiyasda abin da ba
ya kamata ba, sabada ḳazamar riba.
12 Ḍaya dagga chikkinsu, annabi na
kansu, ya che, Karitawa kullum ma-
ḳariyata ne, miyagun dabobi, lalatatun
13 masu-zwarin chi. Wannan shaida
gaskiya che. Domin wannan ka
tsauta masu da zafi, domin su zamma
14 sahihai chikkin imani, ba masu-kulla
da tatsuniyoyin Yahudawa ba, da
dokokin mutane waḍanda sun ratse
15 dagga gaskiya. Ga masu-tsabtan rai
dukan abu da tsabta ya ke; amma
ga waḍanda ke ḳazamtatu da marasa-
bangaskiya, babu abin da ke da tsabta;
amma hankalinsu duk da lamirinsu
16 sun ḳazamtu. Suna shaida, *chewa*,
sun san Allah; amma ta wurin

ayukansu masu-musunsa ne, abin
ḳyama ne su, makangara ne, masu-
sherare ne ga kowanne kekyawan aiki.

2 Amma kai sai ka faḍi abubuwan
da sun dache da sahihiyar kwoiyasuwa:
2 *wato* tsofofi su kasanche masu-
kamewa, masu-kimtsa fuska, masu-
hankali, sahihai chikkin bangaskiya,
chikkin ḳamna, chikkin hanḳuri:
3 hakkanan tsofofin mata kuma su yi
ladabi chikkin al'amuransu, ba masu-
ḳirre ba, ba bayi ne ga yawan wine,
4 masu-kwoiyasda nagarta; su hankaltad
da ḳananan mata su yi ḳamnar maza-
5 jensu, su yi ḳamnar yayansu, su zam-
ma masu-hankali, masu-tsabtan rai,
masu-aiki a-gidajensu, masu-nasiha,
masu-biyeya ga mazajensu, domin
6 kadda a swaḅa maganar Allah: majiya-
ḳarfi kuma ka yi masu galgaḍi su
7 kasanche masu-hankali: chikkin ko-
wache matsalla kana nuna kanka gurbi

na nagargarun ayuka; chikkin kwoi-
yasuwarka kana nuna sahihanchi, nat-
8 suwa, zanchen kirki, wanda ba shi
kayuwa; domin shi wanda ke gaba
ya ji kumya, ya rasa mugun abin
9 da za ya ambata a-kanmu. *Ka galga-
dadda* bayi su yi biyeya da iyayengi-
jinsu, a-chikkin al'amura duka kwa
su gamshe su; ba masu-tankiya ba;
10 ba masu-taḅetaḅe ba, amma suna
nuna *halin* aminchewa; domin su
zamma addo ga kwoiyasuwa ta Allah
Mai-chetonmu chikkin dukan abu.
11 Gamma alherin Allah ya bayanna,
mai-kawo cheto ga dukan mutane,
12 yana kwoiya mamu, da nufin mu, bissa
ga ḳin rashin ibada da sha'awoyi na
duniya, mu rayu da hankali da adilchi
da ibada chikkin wannan zamani na
13 yanzu; muna sauraron hope nan mai-
albarka da bayannuwar darajar Allahn-
mu mai-girma Mai-chetonmu Isa

14 Almasihu; wanda ya bada kansa
dominmu, domin shi panshe mu dagga
dukan zunubi, shi tsarkake wa kansa
jama'a *su zamma* abin mulkinsa, masu-
kishin nagargarun ayuka.

15 Waḍannan abu sai ka faḍi ka
galgaḍas ka tsautas kuma da iyaka-
chin hukumchi. Kadda kowanne mu-
tum shi rena ka.

3 Ka tuna masu su yi biyeya ga
mahukumta, ga masu-iko, su ji magana
su zamma shiriyayu ga kowanne ke-
2 kyawan aiki, kadda su ambachi kowa
da mugunta, su kasanche marasa-faḍa,
masu-labshin hali, suna nuna iyaka-
chin tawali'u ga dukan mutane.
3 Gamma mu kuma a-da marasa-wayo
ne, masu-kangara ne, ruḍaḍu, muna
bautan sha'awoyi da nishatai dayawa
iri iri, muna zammanmu chikkin ḳeta
da hasada, abin ḳi ne, muna ḳin junan-
4 mu. Amma sa'anda nasihar Allah

Mai-chetonmu, da ḳamnassa zuwa
5 mutane, ta bayanna, ba ta wurin
ayukan *da aka yi* chikkin adilchi,
waḍanda muka yi da kanmu, amma
bissa ga jinḳansa ya cheche mu, ta
wurin wankan maya-haifuwa da sabon-
6 tuwar Ruhu Mai-tsarki, wanda ya
zuba mana a-wadache ta wurin Isa
7 Almasihu Mai-chetonmu; domin, mu,
baratatu bissa ga alherinsa, mu
zamma magada bissa ga hope na rai
8 mara-matuḳa. Batun nan mai-amin-
chi ne, ina kwa so ka shaida waḍannan
al'amura da sakankanchewa, domin
su wanḍanda sun bada gaskiya ga
Allah su yi hankali su lizimchi nagar-
garun ayuka. Waḍannan abu masu-
kyau ne, suna kwa da anfani ga
9 mutane: amma sai ka guje ma tuhuma
ta wauta, da lisafin asalai, da husu-
mai, da jayeya a-kan shari'a; gamma
10 marasa-anfani ne banza kuma. Mutum

mai-bin bidi'a bayan *an yi masa* foro
na fari da na biyu sai ka kakaɓe;
11 ana sane irin wannan ya yaudaru,
yana zunubi, yana kada kansa.
12 Sa'anda na aike Artimas a-gareka,
ko Tikikus, sai ka yi hamzari ka zo
gareni zuwa Nikobolis: gamma chan
13 na annita in yi damana. Ka raka
Zinas mai-shari'a da Abulus a-taffiyarsu
da ƙoƙari, domin kadda su rasa wani
14 abu. Bari jama' armu kuma su kwoiya
su yi ayukan kirki domin bukatai na
lalura, domin kadda su zamma marasa-
anfani.
15 Dukan waɗanda ke tare da ni
suna gaishe ka. A gaida waɗanda ke
ƙamnarmu chikkin bangaskiya.
Alheri shi zamma tare da ku duka.

# WASIKA TA BULUS ZUWA GA FILIMON

1 Bulus, ḍamrare na Almasihu Isa,
da Timothawus ḍan-uwanmu, zuwa
ga Filimon ḳamnatachenmu, abokin
2 aikinmu, da Abfiya yar-uwammu, da
Arkibbusa abokin yaḳi tare da mu, da
3 ekklisiya ta chikkin gidanka: Alheri
gareka da salama dagga wurin Allah
Ubanmu da Ubangiji Isa Almasihu.
4 Ina gode Allahna kullayaumi, ina
ambatonka chikkin addu'oïna, da ni
5 ke jin labarin ḳamnarka, da bangaskiya
wada ka ke da ita zuwa ga Ubangiji
6 Isa, zuwa ga dukan tsarkaka kuma;
domin tarayar bangaskiyarka ta zamma

mai-ishi, chikkin sanin kowanne ke-
kyawan abu, wanda ke chikkinka, zuwa
7 Almasihu. Gamma ina da farinchikki
mai-yawa da ta'aziya kuma chikkin
ķamnarka, domin zukatan tsarkaka sun
wartsake ta wurinka, ya ḍan-uwa.

8 Domin wannan, ko da shi ke ina
da gabba gaḍi sarai chikkin Alma-
sihu da zan umurche ka da abin da
9 ya kamata, duk da wannan, sabili da
ķamna na gwomache in yi roķo, ni
10 da ni ke hakka Bulus tsofo, yanzu
11 kwa ḍamrare na Almasihu Isa: ina
roķonka domin ḍana wanda na haifa
chikkin sarķoķina, Unisimus, wanda
da a-gareka mara-anfani ne, amma
12 yanzu mai-anfani gareka duk da ni:
na kwa salame shi shi koma wurinka
shi da kansa, wato, zuchiyar kaina
13 ke nan: da kwa ina so in riķe shi
tare da ni, domin maimakonka shi yi
mani hidima chikkin sarķoķin Bisha-

ra: amma ba ni so in yi komi sai
14 na waiwaye ka tukuna; domin kadda
alherinka shi kasanche kammar na ti-
15 las, amma na yardan rai ne. Gamma
watakila domin wannan aka raba shi
da kai yan kwanaki, domin kai adda
16 shi har abada; nan gabba ba kammar
bawa ba, amma fiye da bawa, ḍan-
uwa ḳamnatache, ḳwarai a-gareni, bale
gareka dayawa, da chikkin jiki da
17 chikkin Ubangiji kuma. Idan fa ka
maishe ni abokin taraya, karḅe shi
18 daidai kaina. Amma idan ya rigaya
ya zalumche ka da wani abu, ko
kwa shi mabarchinka ne da wani
19 abu, ka lisafta wannan a-gareni; Ni
Bulus da hannun kaina ni ke rubutun
wannan, ni biya; kadda in che maka
kai mabarchina ne har da ranka dagga
20 bissani. I, ḍan-uwana, ka yarda mani
in sami farinchikki dagga gareka
21 chikkin Ubangiji: ka wartsakadda zu-

chiyata chikkin Almasihu. Don ina
sakankanchewa da biyeyarka ina ru-
buta maka, na fa sani za ka yi
22 gabḅa da abin da na faḍi. Amma
sai ka shiriya mani masabki kuma:
gamma ina sa zuchiya ta wurin
addu'oïnku za a ba ku ni.

23 Abrafas, abokin sarḳa nawa chikkin
24 Almasihu Isa, yana gaishe ka; da
Marḳus, da Aristarkus, da Dimas, da
Luḳa, abokan aiki nawa.

25 Alherin Ubangijinmu Isa Almasihu
shi zamna tare da ruhunku. Amin.

# WASIKA ZUWA GA IBRANIYAWA

1 Allah da ya yi magana da ubanni
a zamanin da chikkin annabawa da
rabo dabam dabam, da hanya dabam
2 dabam kuma, a ķarshen waḍannan
kwanaki ya yi mana magana chikkin
Ḍansa, wanda ya sanya magajin abu
duka, wanda kuma ya yi zamanu ta
3 wurinsa; shi wanda shi ke kwarjinin
darajassa, sura sosai kuma ta jauha-
rinsa, mai-ḍauke da komi bissa ga
maganar ikonsa, sa'anda ya rigaya ya
yi tsarkakewar zunubai, ya zamna ga
hannun dama na Maḍaukaki a samma;
4 da ya zamma mafifichi bissa ga malaïku
dayawa, yayinda ya gaji maḍaukakin
5 suna bissa ga nasu. Gamma ga wa-

nene dagga chikkin malaïku ya taḅa
che masa a-kowanne lokachi,

Kai Ḍana ne,
Yau na haife ka?

da kuma,

Ni zamma gareshi Uba,
Shi kuma za ya zamma Ḍa
a-gareni?

6 Sa'anda kuma ya shigo da ḍan fari
chikkin duniya ya che, Bari dukan
malaïku na Allah kuma su yi masa
7 sujada. A-kan malaïku kuma ya che,

Wanda ya yi malaïkunsa iskoki,
Masu-hidimansa kuma harshen
wuta:

8 amma ya ambata Ḍa *da chewa*,

Al'arshenka, ya Allah, har abada
ne zuwa abadin;
Kandirin nagarta kuma shi ne kan-
dirin mulkinka.

9 Ka yi ḳamnar adilchi, ka ḳi mu-
gunta;

Domin wannan fa Allah, Allahnka,
ya shafe ka
Da man farinchikki gabba da
tsaranka.

10 Kuma,
Kai, Ubangiji, tun farko ka kaffa
tushen duniya,
Sammai kuma ayukan hannuwan-
ka ne:
11 Su za su lalache; amma kai ka
dawama;
Dukansu kwa za su tsufa kam-
madda riga ta kan yi;
12 Kammar alkyaba za ka nanaḍe
su,
Kammar riga, kuma za su sake
kamma:
Amma kai ka tabatta,
Shekarunka kuma ba za su
sarewa.

13 Amma dagga chikkin malaïku ya taḅa
ambaton kowa *da chewa*,

Ka zamna dagga hannun damana,
Har in maida maḳiyanka matashin
sawayenka?

14 Ba dukansu ruhohi masu-hidima ba ne, aikaku ne domin su yi hidima sabili da waḍanda za su gaji cheto?

2 Domin wannan fa ya kamata mu
daḍa maida hankali musaman ga abin
da aka ji, domin kadda ya zamma wata-
2 kila mu kama zakoḍawa. Gamma
idan magana wada aka faḍi ta bakin
malaïku ta tsaya tabattachiya, dukan
saḅo da ta'adda kuma suka karḅi saka-
3 mako mai-dachewa: ḳaḳa za mu chira
mu, idan mun ḳyale cheto mai-girma
hakka? wanda aka fara faḍinsa ta wurin
Ubangiji, kana aka ḳarfafa shaidassa a-
4 garemu ta bakin waḍanda suka ji; Allah
kuma yana bada shaida tare da su, ta
wurin alamu da al'ajibai, da ikoki iri
iri dabam dabam, da baye-baye na
Ruhu Mai-tsarki, bissa ga nufi nasa.

5 Gamma ba ya sa duniya mai-
zuwan, wada mu ke zanchenta, a-ḳal-
6 ḳashin malaïku ba. Amma wani ya
shaida a-wani nassi, chewa,

Mi ne mutum, har da ka ke kulla
da shi?
Ḍan mutum kwa, har da ka ke
ziyaratasa?
7 Ka yi shi da kaḍan ya gaza ma-
laïku;
Ka naḍe shi da daraja da
girma,
Ka sa shi a-bissa ayukan hannu-
wanka:
8 Ka ḳasḳantadda komi dagga ḳalḳa-
shin sawayensa.

Gamma tun da ya sa komi ḳalḳa-
shinsa, ba ya rage komi *ke nan* da ba
ḳalḳashinsa ba ne. Amma yanzu ba
mu ga an sa dukan abu ḳalḳashinsa
9 tukuna ba. Amma muna ganin shi
wanda an maishe shi kaḍan ya gaza

malaiku, shi Isa, sabada raḍaḍin mutu-
wa naḍaḍe ne da daraja da girma,
domin bissa ga alherin Allah shi ḍanḍa-
na mutuwa sabili da kowanne mutum.
10 Gamma ya wajabche shi, shi wanda
dukan abu dominsa ne, ta wurinsa
kuma dukan abu ya ke, garin kawowa
yaya dayawa zuwa daraja, shi kamala
shugabban chetonsu ta wurin raḍaḍi.
11 Gamma shi mai-tsarkakewa da su
waḍanda ana tsarkake su duk dagga
wojen ḍaya ne: domin wannan fa
a-gareshi ba wani abin kumya ba ne
12 shi che da su yan-uwa, yana chewa,

Ni faḍi sunanka ga yan-uwana,
A-chikkin tsakkiyar jama'a za ni
raira waḳar yabonka.

13 Da kuma, Ni ḳalafa bangaskiyata
gareshi. Da kuma, Ga ni da yaya
14 waḍanda Allah ya ba ni. Da shi ke fa
yaya masu-taraya ne chikkin jiki da
jini, shi kuma da kansa hakkanan ya

ḍauki taraya da su; domin ta wurin
mutuwa shi wofinta wanda ya ke da
15 ikon mutuwa, wato Shaitan; shi kuma
chechi dukan waḍanda ke ḳalḳashin
bauta duk muddar ransu sabada tsoron
16 mutuwa. Gamma labudda ba tabi'ar
malaïku yana ḍauke ba, amma zuriyar
17 Ibrahim yana ḍauke. Domin wannan
fa ya dache da shi shi kammantu ga
yan-uwansa a-chikkin dukan abu,
domin shi zamma baban priest mai-
jinḳai, mai-aminchi, chikkin matsalloli
na wojen Allah, domin shi yi pansar
18 zunuban mutane. Gamma yayinda shi
da kansa ya sha wahalla yana mai-shan
jaraba, yana da iko ya agaje waḍanda
su ke jarabtuwa.

3 Domin wannan, yan-uwa tsarka-
ka, masu-taraya na kirra ba-sammani-
ya, ku lura da Manzo da Baban Priest
2 na shaidarmu, wato Isa; wanda ke
mai-aminchi ga wanda ya sanya shi,

kammar yada Musa kuma ya kasanche
3 chikkin dukan gidansa. Gamma an
azza shi ya issa daraja ma-fi girma
bissa ta Musa, yada darajar mai-kaffa
4 gida ta fi ta gida. Gamma kowanne
gida akwoi mai-kaffa shi; amma wanda
5 ya kaffa dukan abu Allah ne. Musa
kwa labudda mai-aminchi ne chikkin
dukan gidansa wato barra ne, domin
shaidar waḍannan al'amuran da za a
6 faḍassu dagga baya; amma Almasihu
wato ḍa ne, bissa gidansa; mu ne fa
gidansa, idan mun riḳe gabba gaḍinmu
da darajar hope namu sarai har matuḳa.
7 Domin wannan fa, kammar yada Ruhu
Mai-tsarki ya che,

Yau idan kuka ji muriyatasa,
8 Kadda ku ḳeḳassa zukatanku,
kammar chikkin *kwanakin* chakuna,
Kammar chikkin ranar jaraba achikkin jeji,

9 Inda ubanninku suka jaraba ni da aunawa,
Shekara arbaïn suna ganin ayukana.
10 Domin wannan raina ya ɓache da wannan tsara,
Na che, Tutut suna karkachewa a-zukatansu:
Amma ba su san tafarkuna ba;
11 Kammar yada na yi rantsuwa chikkin fushina,
Ba za su shiga chikkin hutuna ba.
12 Ku yi lura fa, yan-uwa, kadda wata-
kila mugunyar zuchiya ta rashin ban-
gaskiya ta kasanche a-chikkin ko-
wanne ɗayanku, da za ku ridda dagga
13 Allah mai-rai, amma ku yi ma juna
galgaɗi yau da gobe, muddar ana che
da shi Yau; kadda kowanne ɗaya dagga
chikkinku shi taurare ta wurin riki-
14 chin zunubi: gamma mun zamma
masu-taraya da Almasihu, kadan muna

riḳe da mafarin sakankanchewarmu da
15 ḳarfi har matuḳa: tun ana chewa,
Yau in za ku ji muriyatasa,
Kadda ku ḳeḳassa zukatanku,
kammar chikkin tsokanan.
16 Gamma su wanene, sa'anda suka ji,
suka yi tsokana? labudda, ba dukan
waḍannan ba da suka fito Masar ta
17 hannun Musa? Da su wa kuma ransa
ya ḅache shekara arbaïn? ba da wa-
ḍannan ba ne da suka yi zunubi, waḍan-
da gawansu suka zuba chikkin jeji?
18 Da su wa kuma ya yi rantsuwa ba za
su shiga chikkin hutunsa ba, sai ga
19 waḍannan da suka yi kangara? Mun
gani fa ba su iya shiga sabada rashin
bangaskiya.

4 Bari fa mu ji tsoro kadda ya
zamma kowanne ḍaya dagga chikkin-
ku, da aka bar *maku* alkawali na
shiga chikkin hutunsa, shi bada alama
2 ya kasa ruske shi. Gamma an yi

mana wa'azin Bishara, kammar yada
*aka yi* masu kuma: amma maganar
kunne ba ta anfane su ba, domin ba a-
gamme su ke bissa ga bangaskiya da
3 waḍanda suka ji ba. Gamma mu da
mun bada gaskiya shiga mu ke yi
chikkin wannan hutu; kammar yada
ya che,

Yada na rantse chikkin fushina,
Ba za su shiga chikkin hutuna ba:

ko da aka gamma ayuka tun kaffuwar
4 duniya. Gamma a-wani nassi ya yi
zanchen rana ta bakwoi hakkanan,
Allah kuma ya huta kan rana ta bak-
5 woi dagga dukan ayukansa; a-wannan
*nassi* kuma,

Ba za su shiga chikkin hutuna ba.

6 Da shi ke fa ya zamma waḍansu
za su shiga chikki, waḍannan kwa da
aka yi masu wa'azin Bishara tun da
7 suka kasa shiga domin kangara, ya
sake ayana wata rana, yana faḍi

chikkin Dawuda, bayan kwanaki da-
yawa hakkanan, Yau, kammar yada
an rigaya an faḍi,

Yau in kuka ji muriyatasa,
Kadda ku ḳeḳassa zukatanku.

8 Gamma da Yashu'a ya ba su hutu-
wa, da ba ya sake ambata wata rana
9 dagga baya ba. Akwoi fa hutun Assa-
10 bat domin jama'ar Allah. Gamma
wanda ya shiga chikkin hutunsa shi da
kansa ya huta dagga ayukansa,
kammar yada Allah ya yi dagga nasa.
11 Mu yi ḳoḳari fa mu shiga chikkin
wannan hutu, kadda kowanne mutum
ya faḍi bissa wannan misalin kangara.
12 Gamma maganar Allah rayaya che,
mai-aikatawa, ta fi kowanne takobi
mai-kaifi biyu yaji, tana kwa hudawa
har zuwa mararaban rai da ruhu, da
gaḅaḅuwa da lakka kuma, tana kwa da
hamzari ga ganewar tunanen zuchiya
13 da nufe-nufenta. Babu wata halita

kuma da ba a-bayanne ta ke a-
gabbansa ba: amma abubuwa duka
a-tsiraiche su ke, buḍaḍu kuma gabban
idanun wannan wanda mu ke gare-
shi.

14 Da shi ke fa muna da baban priest,
wanda ya ratsa sammai, Isa Ḍan Allah,
15 bari mu riḳe shaidammu. Gamma ba
mu da baban priest da ba shi taḅuwa
da tarayar kumamanchimu: amma
wanda an jarabche shi a-kowanne hali
kammarmu, sai dai banda zunubi.
16 Bari mu guso fa gabba gaḍi zuwa
kursi'i na alheri, domin mu karḅi
jinḳai, mu sami alheri kuma mai-taima-
konmu chikkin lotun bukata.

5 Gamma kowanne baban priest,
keḅaḅe dagga chikkin mutane, sabili
da mutane a ke sanya shi chikkin
al'amuran da sun tabatta na wojen
Allah, domin shi miḳa baye-baye da
2 sacrifices domin zunubai: wanda ya

iya hanḳuri da jahilai da masu-saḃo,
da shi ke shi da kansa kewoyaye
3 ne da kumamanchi; sabada wannan
fa wajib ne gareshi shi yi sacrifices
na zunubai, domin kansa, kammar
4 yada *ya ke yi* domin jama'a. Ba wani
mutum kuma ya ke amsa wa kansa
darajan nan, sai dai lokachinda ya sami
kirra dagga Allah, kammar Haruna.
5 Hakkanan kuma Almasihu ba ya ḍau-
kaka kansa da za ya zamma baban
priest, sai shi wanda ya yi masa
zanche,

Kai Ḍana ne
Yau na haife ka:

6 kammar yada ya faḍi kuma a-wani
nassi

Kai priest ne har abada
Bissa tabi'ar Malkisadaḳa.

7 Chikkin kwanakin jikinsa kwa, da
ya miḳa addu'oï da roḳe-roḳe tare da
kuka mai-zafi da hawaye ga wanda

yana da iko ya cheche chi dagga
chikkin mutuwa, da aka amsa masa
8 kuma sabada tsoronsa mai-ibada, ko
da shi ke Ḍa ne shi, duk da wannan
ya kwoiya biyeya ta wurin wahalla da
9 ya sha; da ya zamma chikkake kuma,
ya zamma dalilin cheto na har abada ga
10 dukan waḍanda su ke binsa; Allah
ne ya sa masa suna baban priest bissa
ga tabi'ar Malkisadaḳa.

11 Muna kwa da abu dayawa da za
mu faḍi a-kansa, masu-wuyan fasara
kuma, da shi ke kun zamma masu-
12 nauyin ji. Gamma lokachinda ya ka-
mata, domin an daḍe, ku zamma masu-
kwoiyasuwa, ku *da kanku* kuna bukata
wani shi kwoiya maku tussan ruknai na
zantatukan Allah; kun zamma irin wa-
ḍanda ke bukatar madara, ba abinchi
13 mai-ḳarfi ba. Gamma kowanne mai-
shan madara mara-sanin maganar
adilchi ne; gamma jariri ne shi.

14 Amma abinchi mai-ķarfi domin issasun
mutane ne, wato waḍanda bissa
ga aikacheya suna da hankulansu
wasasu ga rabewar nagarta da mu-
gunta.

6 Domin wannan fa bari mu dena
zanchen ruknai na Almasihu, mu
nache bi zuwa kamala; ba a sake kaffa
tushe na tuba ga barin matatun ayuka
2 ba, na bangaskiya ga Allah, na kwoiya-
suwar baptisma, na ḍibiyar hannuwa,
na tashin matatu, da na hukumchi
3 mara-matuķa. Wannan kwa za mu
4 yi, in Allah ya yarda. Gamma ga
zanchen waḍannan da an taḅa haskaka
su, suka ḍanḍana baiwa ba-sammaniya
kuma, aka ba su taraya kuma chikkin
5 Ruhu Mai-tsarki, suka ḍanḍana ke-
kyawar magana ta Allah, da ikokin
zamani mai-zuwa, dagga baya suka
6 ridda, ba shi yuwuwa a sake sabonta
su zuwa tuba; da shi ke suna yi ma

kansu gichiyen Ḍan Allah sabo, suna
7 kwa kumyatadda shi a-sarari. Gamma
ḳassa wada ta sha ruwan samma da
ke zuwa bissanta so dayawa, tana kwa
fidda ganyaye abin karḅa ga waḍanda
aka yi nomanta sabili da su, tana
karḅa albarka dagga wurin Allah:
8 amma kadan ta fidda sarḳaḳiya da
ḍakwara, ana ḳinta, ta kusa issa la'ana;
matuḳatta kwa ḳonewa.
9 Amma, ya ku ḳamnatatu, mun
sakankache bissa gareku da abubuwan
da sun fi hakka, masu-liziman cheto kwa,
10 ko da muna faḍi hakka: gamma Allah
ba mara-adilchi ba ne da za shi manta da
aikinku da ḳamna wada kuka nuna ga
sunansa, yayinda kuka hidimta ma
tsarkaka, kuna kwa yi har wa yau.
11 Muna kwa so kowanne ḍayanku shi
nuna wannan himma kanta zuwa ga
12 chikkar hope har matuḳa: kadda ku
yi nauyin jiki, amma ku zamma masu-

kwoiyi da waḍanda ke gada alka-
walai ta wurin bangaskiya da han-
ḳuri.
13 Gamma sa'anda Allah ya yi ma
Ibrahim alkawali, domin babu wani da
ya dara masa girma da za shi rantse-
wa da shi, sai ya rantse da kansa, yana
14 chewa, Hakika chikkin albarka zan
albarkatadda kai, chikkin daḍuwa kuma
15 zan daḍa ka. Hakkanan kwa, bayanda
ya jimre da hanḳuri, ya karḅi alkawali.
16 Gamma mutane su kan yi rantsuwa
bissa ma-fi girma: kuma chikkin
kowache muhawara tasu, rantsuwa
matuḳar matsalla che ga ḳarfafawa.
17 Allah fa, domin yana da nufi ya
bayanna dayawa da gaske ga ma-
gadan alkawali rashin tashin sha-
waratasa, sai ya shiga da rantsuwa
18 a-tsakani: domin bissa ga abu biyu
da ba su sakuwa, inda ba shi yuwuwa
Allah ya yi ḳariya, mu mu sami abin

ḳarfafawar zuchiya mai-ḳwari, mu da
mun gudu neman mafaka domin mu
ruski hope da aka sanya a-gabbanmu;
19 wanda muna da shi kammar anchor
na rai, tabatachen hope mai-tsayawa
mai-shiga kuma chikkin abin da ke
20 dagga chikkin Veil: inda Isa ya shiga,
waton shugabba, dominmu, da ya
zamma baban priest har abada bissa
tabi'ar Malkisadaḳa.

7 Gamma wannan Malkisadaḳa,
sarkin Salima, priest na Allah Maḍau-
kaki, wanda ya gammu da Ibrahim
yana komowa dagga karkassar saraku-
2 nan, *har* ya albarkache shi, wanda
Ibrahim kuma ya raba masa ushirar
dukan abu (a-mafari dai shi, bissa ga
misali, Sarkin adilchi ne, kana Sarkin
Salima kuma, wato Sarkin salama;
3 mara-uba, mara-uwa, ba ya da lisafin
asali, ba ya da farkon kwanaki ko
ḳarshen rai, amma misaltache ne na

Ḍan Allah), ya dawama priest kulla-
yaumi.
4 Amma duba girman wannan
mutum, har Ibrahim, uban ubanni,
ya ba shi ushira dagga chikkin manyan
5 kayan nassara. Kuma yayan Lawi
da su ke karḅa shugabbanchin priest,
am ba su umurni su karḅi ushira dagga
wurin jama'a bissa ga sharia, wato,
dagga wurin yan-uwansu, ko da shi ke
waḍannan dagga tsatson Ibrahim suka
6 fito: amma shi wanda ba a lasafta
asalinsa dagga wojensu ba ya karḅi
ushira ga Ibrahim, har ya albarka-
tadda shi wanda ya ke da alkawalai.
7 Amma ba makawa ma-fi ƙaramta ne
mai-samun albarka ga ma-fi girma.
8 A-nan fa mutane da kan mutu suna
karḅa ushira; amma a-chan ḍayan,
wanda an shaida shi rayaye ne.
9 Kuma, da misali, har Lawi, wanda
yana karḅa ushira, ta wurin Ibrahim

10 ya bada ushira; gamma yana chikkin
tsatson ubansa tukuna, sa'anda Malki-
sadaḳa ya gammu da shi.

11 Amma da a che da kamala ta
wurin priesthood ba-Lawitawa (gamma
ḳalḳashinta jama'a suka karḅi shari'a),
inna sauran bukata wani priest dabam
shi tashi bissa ga tabi'ar Malkisadaḳa,
ba a kwa lisafta shi bissa ga tabi'ar Ha-
12 runa ba? Gamma yayinda priesthood
ya sake, sai kuma doïle a sake shari'a.
13 Gamma shi wanda an ambata da
waḍannan abu mai-taraya ne chikkin
wata kabila dabam, wada ba mutu-
menta da ya taḅa yin hidimar gadon
14 sacrifice ba. Gamma a-sarari ya ke
Ubangijinmu dagga *asalin* Yahutha
ya fito; kabila wada Musa ba ya taḅa
zanchenta ba gamme da maganar
15 priests. *Abin da mu ke chewa* kuma
ya daḍa bayanna a-sarari, idan bissa
ga kammar Malkisadaḳa wani priest

16 dabam yana tashi, wanda an yi shi,
ba bissa kaïda ta doka ba-jiki ba, amma
17 bissa ikon rai mara-matuḳa : gamma an
shaida *shi*,

Kai priest ne har abada
Bissa ga tabi'ar Malkisadaḳa.

18 Gamma an kawasda doka ta da sabada
rashin ḳarfinta da rashin anfaninta
19 (gamma shari'a ba ta kamaltadda komi
ba), kuma an shigo da fiyeyen hope a-
kai, wanda mu ke kusantowa ga Allah
20 ta wurinsa. Da shi ke kuma ba da
21 rashin rantsuwa ba ne (gamma gaskiya
aka yi priests da su ba tare da yin
rantsuwa ba; amma shi da rantsuwa
ta wurin wannan da ya che masa,

Ubangiji ya rantse ba kwa za shi
tuba ba,
Priest ka ke har abada);

22 fiye ga wannan kuma dayawa hakka
Isa ya zamma lamunin alkawali ma-
23 fiye kyau. Su kuma gaskiya an yi

priests da su dayawa, da shi ke sabada
mutuwa sun hanu da za su dawama:
24 amma shi, domin ya dawama har aba-
da, yana da priesthood wanda ba ya
25 koma ma wani. Domin wannan kwa
yana da iko ya wo cheto ba iyaka
domin waḍanda ke kusantuwa ga Allah
ta wurinsa, da shi ke kullum a-raye
ya ke domin yin roḳo sabili da su.

26 Gamma wannan irin baban priest
ya dache da mu, mai-tsarki, mara-kirsa,
mara-ḅachewa, rababe ne da masu-
zunubi, ḍaukakake ne gabba da
27 sammai; babu larura gareshi kowache
rana, kammar waḍannan manyan
priests, shi miḳa sacrifices, domin
nasa zunubai tukuna, kana domin na
jama'a: gamma wannan ya yi so ḍaya
ḍungum, sa'anda ya miḳa kansa.
28 Gamma shari'a ta kaffa mutane man-
yan priests, waḍanda suna tare da
kumamanchi; amma maganar rantsu-

wa, wada ke bayan shari'a, *ta kaffa*
Ḍa, chikkake ne har abada.

8 Ḳwayar magana chikkin abin da
mu ke faḍi ke nan: Muna da wannan
irin baban priest, wanda ya zamna ga
hannun dama na al'arshen Maḍaukaki
2 chikkin sammai, mai-hidiman tsarka-
kan abububwa, da na tabernacle na
gaske, wanda Ubangiji ya kaffa, ba
3 mutum ba ne. Gamma ana sanya
kowanne baban priest domin shi miḳa
baye-baye da sacrifices kuma: domin
wannan fa ya wajabba wannan kuma
4 shi kasanche da abin miḳawa. Da a
che yana nan duniya fa, da shi ba
priest ba ne ko kaḍan, da shi ke akwoi
waḍanda ke miḳa baye-baye bissa ga
5 shari'a; masu-hidiman misalin abubu-
wa na samma da innuwassu, kammar
yada aka galgaḍadda Musa sa'anda
yana shiriyin yin tabernacle: gamma,
Ka lura, in ji shi, ka sifanta abu duka

bissa fasalin da aka nuna maka chikkin
6 duchi. Amma yanzu ya amshi hidima
wada ta dara, da shi ke kuma shi
matsakkanchi ne na mafifichin alka-
wali, wanda an gudanas a-bissa mafi-
7 fitan wa'adodi. Gamma da wanchan
*alkawali* na farin ya zamma mara-
aibi, da ba a nemi matsayi domin na
8 biyu ba. Gamma da ya sami illa a-
garesu, ya che,

Duba, kwanaki suna zuwa, in ji
Ubangiji,
Inda zan yi sabon alkawali da
gidan Israïla, da gidan Yahu-
tha ;
9 Ba bissa ga alkawalin da na yi da
ubanninsu ba
Chikkin rana da na kama han-
nunsu garin in fito da su dagga
chikkin ḳassar Masar ;
Gamma ba su lizima chikkin
alkawalina ba,

Ni ma ban kulla da su ba, in ji
Ubangiji.

10 Gamma alkawali ke nan da zan
yi da gidan Israïla
Bayan waḍanchan kwanaki, in ji
Ubangiji;
In sa dokokina a-chikkin hanka-
linsu,
Bissa zuchiyarsu kuma za ni rubu-
ta su:
In zamma Allah a-garesu,
Su kuma su zamma jama'a a-
gareni:

11 Kowanne mutum kuma ba za ya
kwoiya ma abokin garinsa,
Ba kwa za shi kwoiya ma ḍan-
uwansa, chewa, Ka san Ubangiji:
Gamma dukansu za su san ni,
Dagga ḳarami zuwa baba a-chik-
kinsu.

12 Gamma zan yi jinḳai bissa ga mu-
guntansu,

Ba ni kwa ƙara tuna da zunu-
bansu ba.
13 Da shi ke fa ya che, Sabon *alka-*
*wali*, *wato*, ya maida na fari tsofo
*ke nan*. Amma abin da yana tsufa,
har yana bada alaman tsufa, ya kusa
shuḍewa ke nan.

9 Amma har da alkawali na fari
yana da shikashikai na hidimar Allah,
da wuri mai-tsarki nasa, na duniyan
2 nan. Gamma da akwoi tabernacle
shiriyeye, na farin ke nan, inda ke
alkukin, da table, da gurasa ta ajiya;
ana kwa che da shi Wuri Mai-tsarki.
3 Bayan veil na biyu kuma sai tabernacle
wanda ana che da shi Mai-tsarki na tsar-
4 kaka; yana da gadon turare na zina-
riya, da sanduki na alkawali rufafe
*koïnna* da zinariya, inda ke tukunya ta
zinariya mai-karḅa manna, da sandar
Haruna wada ta tofa, da kuma tables
5 na alkawali; a-bissansa kuma cherubim

na daraja suna innuwantadda mazamni
na jinḳai; waḍannan abu fa ba mu da
dama yanzu mu yi zanchensu da ḍaya
6 ḍaya ba. Waḍannan abu fa domin an
shiriya su hakka, su priests su kan
riḳa shiga kullum chikkin tabernacle
7 na fari, suna chikka hidimomi; amma
chikkin na biyu sai baban priest kaḍai,
so ḍaya ga shekara, sai kwa da jini,
wanda ya ke miḳa domin kansa, domin
8 kuma kurakuran jama'a: Ruhu Mai-
tsarki yana nuna wannan, turba zuwa
chikkin wuri mai-tsarki ba ta bayanna
ba tukuna, muddar tabernacle na fari
9 ya wanzu tukuna; wannan kwa
misali ne domin wannan zamani; a-
tafarkinsa fa ana miḳa baye-baye da
sacrifices, waḍanda ba su da iko su
kamaltadda mai-sujada, ga zanchen
10 lamiri, da shi ke su (tare da namomi
da abin sha da wanke-wanke iri
iri) shikashikai na jiki ne kaḍai,

sanyayu ne har zuwa lokachin gya-
rawa.
11 Amma Almasihu, da shi ke ya zo
baban priest na kyawawan al'amura
masu-zuwa, ta wurin tabernacle ma-fi
girma, ma-fi kamalta, wanda hannuwa
ba su yi ba, wato, ba na wannan
12 halita ba, ba kwa ta wurin jinin
awakai da yan maruḳa ba, amma ta
wurin jini nasa, ya shiga so ḍaya
ḍungum chikkin wuri mai-tsarki, ba-
yanda ya kawo pansa ta har abada.
13 Gamma idan jinin awakai da na ba-
jimai, da tokan karsana a-yafe bissa
waḍanda sun ḳazamtu, suna aikin
14 tsarkakewa zuwa tsabtar jiki: bale fa
jinin Almasihu, wanda ya miḳa kansa
mara-aibi ga Allah ta wurin Madawa-
min Ruhu, za ya tsarkake lamirinku
*ga barin* matatun ayuka da za ku bauta
15 ma Allah mai-rai? Sabada wannan
kuma shi matsakkanchi ne na sabon

alkawali, domin, da shi ke an yi mutuwa
domin pansar kurakuran da ke a-zama-
nin alkawali na fari, su waḍanda an
kirra su su amshi wa'adin gado na har
16 abada. Gamma wurinda wasichi ya ke,
doïle sai an yi mutuwar wanda ya yi shi
17 tukuna. Gamma wasichi ya tabatta
wurinda an yi mutuwa: gamma an
taḅa ji ya yi ķarfi tun mai-yi yana da
18 rai? Har *alkawali* na fari fa ba a
gudanadda shi ba sai tare da jini.
19 Gamma bayanda Musa ya faḍi kowache
doka ga dukan jama'a bissa ga shari'a,
ya ḍauki jinin yan maruķa da awakai,
tare da ruwa da jan wool da hyssop:
ya yayafa ma litafi da kansa, da dukan
20 jama'a, yana chewa, Wannan jinin
alkawali ne wanda Allah ya umurta
21 zuwa gareku. Kuma tabernacle da
dukan tukane na hidima ya yayafa ma-
22 su hakkanan kuma da jini. Bissa ga
shari'a kuma, kaḍan in che, dukan abu

da jini ana tsarkake su, kuma banda
zubawar jini babu gafara.
23 Ya wajabba fa a tsarkake misalan
al'amuran da ke chikkin samma da
waḍannan abu; amma na samma da
kansu da sacrifices waḍanda sun dara
24 waḍannan. Gamma ba chikkin wani
wuri mai-tsarki wanda aka yi da
hannuwa ba, mai-kamma da na gaskiya
ga zanchen misali, Almasihu ya shi-
ga: amma chikkin samma da kansa,
shi bayannu a-gabban fuskar Allah
25 sabili da mu: ba kwa shi miḳa kansa
so dayawa; kammar yada baban priest
yana shiga chikkin wuri mai-tsarki
shekara a-kan shekara da jini ba nasa
26 ba ne; da hakkanan ne da doïle ne ya
sha wahalla so dayawa tun kaffuwar
duniya: amma yanzu so ḍaya a-ḳarshen
zamanai ya bayannu domin ya kankare
27 zunubi da sacrifice na kansa. Da shi
ke fa an sanya ma mutane su mutu

so ḍaya, bayan wannan kuma shari'a;
28 hakkanan kuma Almasihu, bayan da
aka miḳa shi so ḍaya domin shi ḍauki
zunuban *mutane* dayawa, za ya sake
bayannu, *bayannuwa* ta biyu, banda
zunubi, ga waḍanda su ke sauraronsa,
zuwa cheto.

10 Gamma shari'a da shi ke tana da
innuwar kyawawan matsalloli masu-
zuwa, amma ba surar matsallolin nan
ba, ba su da iko bissa ga waḍannan
sacrifices da su ke miḳawa kullayaumi
shekara biye da shekara, su baratadda
2 waḍanda su ke gusowa. Da ba hakka-
nan ba ne da ba a dena miḳa su ba,
tun da shi ke masu-sujada, bayanda an
tsarkake su so ḍaya, ba za su ḳara
3 zamma da lamirin zunubai ba? Amma
chikkin waḍanchan *sacrifices* ana tuna-
wa da zunubai shekara biye da shekara.
4 Gamma ba shi yuwuwa jinin bajimai
da na awakai shi kankare zunubai.

5 Domin wannan sa'anda yana shigowa
chikkin duniya, ya che,

Da sacrifice da baiko ba ka so ba,
Amma jiki ne ka shiriya mani;
6 Da gudajin baye-baye ḳonanu da
sacrifices domin zunubi kuma
ba ka ji daḍinsu ba:
7 Sa'annan na che, Ga ni, na zo
(Chikkin naḍin litafi an rubuta a-
kaina)
Garin in aika nufinka, Ya Allah.

8 Faḍin nan na da, Sacrifices da baye-
baye da gudajin baye-baye ḳonanu da
sacrifices domin zunubi ba ka so ba,
ba ka kwa ji daḍinsu ba (abin da a
ke miḳawa bissa ga shari'a), sa'annan
9 ya che, Ga ni, na zo garin in aika
nufinka. Ya kawasda na farin, domin
10 shi tsaida na biyu. Bissa ga wannan
nufi an tsarkake mu ta wurin miḳar
jikin Isa Almasihu so ḍaya ḍungum.
11 Hakika kwa kowanne priest ya kan

tsaya yau da gobe yana hidima yana
kwa miḳa waḍannan sacrifices kul-
layaumi, waḍanda ɓa su da iko su
12 kankare zunubai daḍai: amma shi,
sa'anda ya miḳa sacrifice guda ḍaya
domin zunubai har abada, ya zamna
13 ga hannun dama na Allah; dagga
nan gabba yana tsumayi har an ma-
yasda maḳiyansa matashin sawayensa.
14 Gamma bissa ga baiko guda ḍaya ya
kamalta har abada waḍanda an tsarkake
15 su. Ruhu Mai-tsarki kuma yana bada
shaida garemu: gamma bayanda ya che,
16 Wannan shi ne alkawalin da zan
yi da su
Bayan waḍannan kwanaki, in ji
Ubangiji;
Za ni sa dokokina a-bissa zuchi-
yarsu,
A-bissa hankalinsu kuma za ni
rubuta su;
kana ya che,

17 Da zunubansu da kurakuransu
kuma ba ni ḳara tunawa da su.
18 Amma inda gafarar waḍannan ta ke,
babu sauran baiko domin zunubi.

19 Da shi ke fa, yan-uwa, muna da
gabba gaḍi mu shiga chikkin wuri mai-
20 tsarki ta wurin jinin Isa, bissa tafarkin
da ya wusulta mana, sabon tafarki ne
rayaye kuma, ta wurin veil wato
21 namansa; da shi ke kuma muna da
22 baban priest bissa gidan Allah; bari
mu guso da zuchiya mai-gaskiya da
sakankanchewar bangaskiya, zukatan-
mu yayafafu ne dagga mugun lamiri,
jikinmu kuma wankake ne da tsatsabtan
23 ruwa: bari mu riḳe shaidar hope namu
da ḳarfi kadda ta yi rawa; gamma shi
mai-aminchi ne wanda ya yi alkawali:
24 bari kuma mu lura da juna domin mu
tsokani *juna* zuwa ga ḳamna da nagar-
25 garun ayuka; kadda mu fasa tataru-
wan junanmu, kammar yada waḍansu

sun saba yi, amma muna galgaḍadda
juna; bale fa yanzu, da kuna ganin
ranan tana gusowa.
26 Gamma idan mun yi zunubi da
nufin zuchiyammu bayanda mun karḅi
sanin gaskiya, babu sauran wani
27 sacrifice domin zunubai, sai tabatta-
chen sauraro mai-ban tsoro ga shari'a,
da zafin wuta wada za ta chanye ma-
28 gabta. Mutum wanda ya waḳala sha-
ri'ar Musa yana mutuwa, babu tausai,
bissa maganar shaidu biyu ko uku:
29 inna misalin fikon zafin hukumchi,
ga tsamaninku, da za a azza ya
lizimchi wannan, wanda ya tataki Ḍan
Allah ḳalḳashin sawunsa, ya maida
jinin alkawali, wanda aka tsarkake shi
da shi, abin banza, ya waḳala Ruhu na
30 alheri kuma? Gamma mun san wanda
ya che, Ḍaukan pansa a-gareni ta
tabatta, ni in yi sakaiya. Da kuma,
Ubangiji za ya shar'anta ma jama'assa.

31 Abin ban tsoro ne a faḍa chikkin han-
nuwan Allah mai-rai.

32 Amma ku tuna da kwanakin da,
inda kuka jimre da jayeyar wahalla
mai-girma, bayanda kuka sami haske;
33 rabi, don kuka zamma abin kallo sabada
zarge-zarge da ḳunche-ḳunche; rabi
kwa, da kuka zamma kuna taraya da
34 waḍanda a ke yi masu hakka. Gam-
ma kuka yi juyayin waḍanda ke chik-
kin saraḳa, har kuma da farinchikki
kuka yarda da washen dukiyarku, kuna
sane ku da kanku kuna da dukiya
35 ma-fiya kyau, matabachiya fa. Kadda
fa ku yasda gabba gaḍinku, abin da ke
36 da sakamako mai-girma. Gamma
kuna da bukatar hanḳuri, domin, ba-
yanda kun aika nufin Allah, ku karḅi
alkawalin.

37 Gamma da sauran jimawa kaḍan,
Wanda ke zuwa za shi zo, ba kwa
za shi yin jinkiri ba

38 Amma adilina da bangaskiya za
shi rayu:
Idan kwa ya toge, raina ba shi jin
daḍinsa ba.
39 Amma mu ba mu chikkin waḍanda
suna toge zuwa halaka; amma chikkin
waḍanda su ke da bangaskiya zuwa
cheton rai.

11 Bangaskiya fa farilla che ta abin da
a ke hope dominsa, tabattawar al'amu-
2 ran da ba a gani ba. Gamma a-chik-
3 kinta aka shaida mutanen da. Ta wurin
bangaskiya muna fahimtawa aka sifan-
ta zamanai bissa ga maganar Allah, har
abin da a ke gani ba a yi shi da abin da
4 ke bayanna ba. Ta wurin bangaskiya
Habila ya miḳa ma Allah sacrifice mafi-
fichi bissa ga na Ḳayina, ta wurin wan-
nan kwa aka bada shaida a-kansa mai-
adilchi ne shi, Allah ya ke bada shaida
a-kan baye-bayensa: ta wurin wannan
fa shi da ya ke matache yana magana

5 har yanzu. Ta wurin bangaskiya aka
ḍauka Ahnuhu domin kadda ya ga mu-
tuwa; ba a kwa iske shi ba, domin Allah
ya ḍauka shi: gamma tun gabban ḍau-
kassa aka shaida shi mai-gamen Allah
6 ne sarai: ba shi kwa yuwuwa a gamshe
shi sai tare da bangaskiya: gamma
mai-zuwa wurin Allah sai shi bada gas-
kiya akwoi shi, kuma shi mai-sakawa ne
7 ga waḍanda ke biḍassa. Ta wurin ban-
gaskiya Nuhu, da aka faḍakadda shi
a-kan al'amuran da ba a gani ba
tukuna, domin ya ji tsoro ba-ibada,
sai ya shiriya jirgi domin cheton gidan-
sa; a-kan wannan fa ya kada duniya, ya
zamma magajin adilchi wanda ke bissa
8 ga bangaskiya. Ta wurin bangaskiya
Ibrahim, sa'anda aḳa kirra shi, ya yi
biyeya shi taffi chikkin wani wuri wanda
za ya karḅe shi gado; ya kwa fita, ba ya
9 san inda za shi ba. Ta wurin bangas-
kiya ya baḳunta chikkin ḳassar alka-

wali, sai ka che ba tasa ba che, yana
mai-sabka chikkin bukoki, tare da Isha-
ḳu da Yaḳub, magada tare da shi na
10 wannan alkawali: gamma yana tsuma-
yen birnin da ke da tussa, wanda mai-
11 sifansa da mai-aikinsa Allah ne. Ta
wurin bangaskiya har Saratu da kanta
ta sami iko da za ta yi juna biyu na
zuriya sa'anda ta rigaya ta shige kwa-
naki, tun da ta azza shi mai-aminchi
12 ne wanda ya yi alkawali: domin wan-
nan fa, dagga wojen mutum ḍaya, shi
fa daidai matache ne, mutane suka fito
kammar tamrarin samma ga yawansu,
kammar rairayi kuma a-bakin bahar,
ba shi lisaftuwa.

13 Dukan waḍannan suka mutu chik-
kin bangaskiya, ba su rigaya su amshi
alkawalai ba, amma dagga nesa suka
tsinkaye su, suka yi masu sallama,
suka kuma furta, chewa, su baḳi ne,
14 masu-taffiya ne chikkin duniya. Gam-

ma masu-faḍin irin wannan suna nuna
a-sarari suna biḍar wani gari na kansu.
15 Kuma da a che suka kulla da ḳassan
inda suka fita, da sun sami zarafin
16 da za su koma. Amma dai wata
ḳassa mafiya kyau su ke biḍa, wato
ta samma: domin wannan Allah ba
ya ji masu kumya, a che da shi
Allahnsu ba: gamma ya tanaji masu
birni.

17 Ta wurin bangaskiya Ibrahim, da
aka gwoda shi, ya miḳa Ishaḳu: i, shi
wanda ya karḅi alkawalai da farin-
chikki yana chikkin miḳa ḍansa haifa-
18 fensa kaḍai; wanda aka che masa,
Chikkin Ishaḳu za a kirra zuriyakka
19 yana zache Allah yana da iko ya tayas,
har dagga matatu: inda ya sake karḅe
20 shi kuma chikkin misali. Ta wurin
bangaskiya Ishaḳu ya sa ma Yaḳub da
Isu albarka, har bissa ga al'amura
21 masu-zuwa. Ta wurin bangaskiya

Yaḳub, sa'anda yana bakin mutuwa,
ya sa ma kowanne ḍayan yayan Yusufu
albarka; ya kuma yi sujada, *yana*
22 *tokare* bissa kan sandassa. Ta wurin
bangaskiya Yusufu, sa'anda matuḳassa
ta kusa, ya ambachi tashin yayan
Israïla; ya bada wasiche kuma a-kan
23 zanchen ḳasusuwansa. Ta wurin ban-
gaskiya, lokachinda aka haifi Musa,
iyayensa suka ḅoye shi wata uku,
domin suka gani kekyawan yaro ne
shi; ba su kwa ji tsoron dokar sarki
24 ba. Ta wurin bangaskiya Musa, sa'an-
da ya yi girma, ya ḳi yarda a che da
25 shi ḍan ḍiyar Fir'auna; yana gwomache
a ḳasḳantadda shi tare da mutanen
Allah, da ya ji daḍin nishatin zunubi
26 domin yan kwanaki; yana maida zargi
domin Almasihu wadata ne ma-fi bissa
ga dukiyar Masar: gamma yana saura-
27 ron sakamakon. Ta wuriṇ bangaskiya
ya yada Masar, ba ya ji tsoron sarki

ba: gamma ya jimre, kammar wanda
28 ya ke ganin mara-ganuwa. Ta wurin
bangaskiya ya yi Paska, da yayafar
jini, domin kadda mai-halakan ḍan
29 fari shi taḅa su. Ta wurin bangaskiya
suka haye ta tsakkar Jan bahar, sai
ka che ta sandarariyar ḳassa: Masa-
rawa kwa da suka yi ḳoḳari su yi hakka
30 suka dulmiya. Ta wurin bangaskiya
ganuwar Ariha ta fadi, bayanda aka
31 kewoye ta kwana bakwoi. Ta wurin
bangaskiya Rahabu karuwan ba ta
halaka ba tare da masu-kangara, da
shi ke ta karḅi magewoya da salama.
32 Mi zan daḍa chewa fa? gamma zarafi
za ya yi mani kaḍan im bada labarin su
Jid'auna, da Baraḳa, da Shamshuna,
da Yaftaha; na Dawuda da Samuïla
33 da annabawa: waḍanda ta wurin ban-
gaskiya suka ḳassadda mulkoki, suka
aika adilchi, suka amshi alkawalai,
34 suka kwaḅe bakunan zakuna, suka

ḅiche ikon wuta, suka chere ma kaifin
takobi, dagga chikkin rashin ḳarfi aka
ḳarfafa su, suka zamma zarumawa
chikkin yaḳi, suka juyadda rundunan
35 abokan gaba su gudu. Mata suka
karḅi matatunsu bissa ga tashi: aka
gwoda ma waḍansu azaba, ba su
karḅi pansarsu ba; domin su ruski
36 tashi ma-fi kyau: waḍansu suka sha
tsananin ba'a da dukan bulala, i, har da
37 sarḳoḳi da ḍamri: aka jejefe su da
duwatsu, aka raba su biyu da zarto,
aka jarabche su, aka yanke su da takobi:
suka yi yawo chikkin fatun tumaki, da
fatun awakai; marasa-wuri, ḳuntatu,
38 wulakantatu (duniya ba ta chanchanta
garesu ba), suna yawo a-jeji, chikkin
duwatsu da kogai, da ramamukan
39 ḳassa. Waḍannan duka fa, da aka
bada shaida a-kansu ta wurin bangas-
kiyarsu, ba su amshi alkawali ba,
40 Allah ya rigaya ya tanada wani abu

ma-fi kyau domin mu, domin kadda su
kamala sai tare da mu.

12 Domin wannan fa mu kuma, da
shi ke taron shaidu mai-girma hakka
yana kewoye da mu, bari mu tuḅe
kowanne abin nauwaitawa, da zunubin
da ke lizimche mu, tare da hanḳuri
kuma mu yi cheren da an sa gabbanmu,
2 muna zuba ido ga 'Isa shugabban
bangaskiyarmu da mai-chikkanta, shi
wanda domin farinzuchiya da aka sa
gabbansa ya jimre da gichiye, yana
rena kumyan, ya kwa zamna ga hannun
3 dama na al'arshen Allah. Gamma ku
lura da shi wanda ya jimre da wannan
irin jayeya ta masu-zunubi saḅanin
kansu, domin kadda ku gaji, kuna
4 suwu chikkin rayukanku. Ba ku yi
tsayeya ba tukuna har jini, *chikkin*
5 kokuwa da zunubi: kuma kun manta
da galgaḍi wanda ke yi maku faḍa
kammar ga yaya,

Ḍana, kadda ka waḳala foron
Ubangiji,
Kadda ka suma kuma sa'anda ka
sami tsauta gareshi ;
6 Gamma wanda Ubangiji ya ke
ḳamna shi ya ke foro,
Yana kwa dukan kowanne ḍan da
ya ke karḅa.
7 Domin foro ne kuna jimrewa; Allah
yana yi da ku kammar da yaya;
gamma inna ḍan wanda ubansa ba
8 ya yi masa foro ba ? Amma idan kuna
zamma banda foro, abin da kowa ya
zamma mai-taraya a-chikki, shegu
9 ne ku, ba yaya ba ne. Banda wannan
kuma, muna da ubanninmu na tabi'ar
jiki, masu-yi mana foro, muka kwa ba
su girma: bale fa mu yi ladabi ga
10 Uban ruhohinmu, mu rayu? Gamma
hakika su suka yi mana foro yan kwa-
naki kaḍan yada suka ga dama ; amma
shi domin anfaninmu, domin mu

zamma masu-taraya chikkin tsarki
11 nasa. Kowanne irin foro ana ganinsa
ba abin faranta zuchiya ba, amma abin
ban chiwo ne a-loton yi: amma dagga
baya ya kan bada anfani mai-salama
ga waḍanda sun wasu ta wurinsa,
12 anfani na adilchi ke nan. Domin
wannan fa ku tada hannuwan da ke
13 reto, da swantatun gwiwoyi; ku yi
miḳaḳun gwadabai kuma domin sawa-
yenku, domin kadda abin da ke da
gurgunta shi turu dagga hanya, gwoma
dai shi warke.

14 Ku nemi salama da dukan mutane,
da tsarkakewa wada babu mutum da
za shi ganin Ubangiji im ba tare da
15 ita ba: kuna lura a-hankali kadda
wani ya kasa rusken alherin Allah;
kadda ya zamma wani tushen ḍachi ya
chirro har ya wahalshe ku, masu-yawa
16 kuma zu ḳazamtu ta wurin; kadda
wani mai-fasikanchi ya kasanche, ko

kwa wani ḅatache kammar Isu, wanda
ya seyasda gadonsa na ḍan fari sabada
17 akushen abinchi. Gamma kun sani
dagga baya ko da yana marmarin ya
gada albarkan, aka ḳi shi (gamma ba
ya sami zarafin tuba ba), duk da ya
nema da nachiya har da hawaye.

18 Gamma ku ba ku zo wurin wani
duchin da a ke taḅawa ba, wanda ya
ke ḳunawa da wuta, zuwa kuma baḳi,
19 da dufu, da hadari, da muriyar ḳafo,
da muriyar maganganu; *muriya* wada
masu-ji suka roḳa kadda a ḳara zantas
20 masu da wata magana: gamma ba su
da iko su jimre da abin da aka hukum-
ta, *chewa*, Idan ko dabba ya taḅa
duchin, za a jejefe shi da duwatsu;
21 bayannuwassa fa da ban tsoro ne hakka,
har Musa, ya che, Ina jin tsoro ḳwarai
22 da rawan jiki: amma ku kun zo ga
duchin Sihiyona, da birnin Allah mai-
rai, Urushalima ta samma, zuwa ga

rundunar malaïku kuma wada ba ta
23 ḳidayuwa, ga taron jama'a kuma da
ekklisiya ta ḍan fari waḍanda an
rubuta sunayensu a-samma zuwa ga
Allah kuma Mai-shari'an dukan mu-
tane, zuwa ga ruhohin mutane masu-
24 adilchi kuma kamilai, zuwa ga Isa
kuma matsakkanchi na sabon alkawali,
da jinin yayafawa wanda ya ke da
mafifichiyar magana bissa ga ta Habila.
25 Ku yi hankali kadda ku ḳi wanda ya ke
magana. Gamma in su ba su chira ba,
sa'anda suka ḳi wanda ya yi masu
faḍaka a-duniya, bale fa mu, da mu
ke kawasda fuska ga wanda ya yi
26 dagga samma: wanda muriyatasa ta
raurawadda duniya a-sa'an nan: amma
yanzu ya yi alkawali, chewa, Sauran
so ḍaya tukuna zan sa ba duniya
kaḍai ba, amma har da samma su rau-
27 rawa. Wannan fa, Sauran so ḍaya
tukuna, ya nuna alamar kauwasuwar

waḍannan abubuwan da an raurawadda
su, wato abubuwan da aka yi su,
domin waḍanchan da ba a raura-
28 wadda su su wanzu. Domin wannan
fa, mu, da mu ke karḅa mulki wanda
ba shi rauwuwa, bari mu kasanche
da alheri, inda za mu miḳa hidima
abin yarda ga Allah tare da ladabi da
29 tsoro: gamma Allahnmu wuta ne mai-
chanyasuwa.

**13** Bari ḳamnar yan-uwa ta lizima.
Kadda a manta a nuna ḳamna ga
baḳi: gamma garin yin wannan waḍan-
su sun sabkadda malaïku ba da sani
3 ba. Ku tuna da waḍanda ke chikkin
maruruwa, kammar kuna ḍamre tare
da su; waḍanda a ke wulakanta *kuma*,
da shi ke kuna chikkin jiki da kanku.
4 Amre shi zamma abin darajantuwa
a-wojen dukan mutane, gado kuma shi
kasanche mara-ḳazamta: gamma da
fasikai da mazinnata Allah za shi

5 shar'anta. Ku kawasda hankalinku
dagga ḳamnar kuṛḍi ; ku hanḳura da
abin da ku ke da shi : gamma shi da
kansa ya che, Ni daḍai ba ni tauye ma-
ka, ba kwa za ni yashe ka ba ko kaḍan.
6 Domin wannan fa da gabba gaḍi muna
chewa,

Ubangiji mai-taimakona ne ; ba za
ni jin tsoro ba :
Inna abin da mutum za ya yi
mani?

7 Ku tuna da waḍanda su ke shugab-
baninku, waḍanda suka faḍa maku
maganar Allah ; kuma ku yi kwoiyi da
bangaskiyarsu, kuna tuna da matuḳar
8 tasarrufinsu. Isa Almasihu ḍaya ne,
da jiya, da yau, i, har abada kuma.
9 Kadda ku kauwu bissa ga kwoiyasuwa
iri iri sabobi: gamma ya yi kyau
zuchiya ta kaffu bissa ga alheri ;
ba bissa abinchi ba, abin da ba ya
anfani komi ga waḍanda suka ḳa-

10 lafa ransu a-chikki. Muna da gadon
sadaka, wanda masu-hidiman taber-
nacle ba su da iko su chi dagga chikki.
11 Gamma jikunan waḍannan dabobi,
waḍanda baban priest yana kawo ji-
ninsu chikkin wuri mai-tsarki domin
zunubi, a-bayan sansani a ke ḳonassu.
12 Domin wannan Isa kuma, domin shi
tsarkake jama'a ta wurin jini nasa, ya
13 sha raḍaḍi a-bayan birni. Mu fa bari
mu fita zuwa gareshi a-bayan sansani,
14 muna ḍauke da zarginsa. Gamma
dagganan ba mu da madawamin birni,
amma muna biḍa wanda ke zuwa.
15 Ta wurinsa fa bari mu miḳa sacrifice
na yabo ga Allah kullayaumi, wato,
yayan lebunan da su ke bada shaida ga
16 sunansa. Amma kadda ku manta da
yin alheri da zumuntar taraya : gamma
da irin waḍannan sacrifices Allah yana
17 jin daḍi. Ku yi biyeya da waḍanda
ke shugabbaninku, ku ḳasḳantadda

kanku garesu: gamma suna yin tsaro
sabili da rayukanku, kammar waḍanda
za su amsa tambaya; su yi shi da farin-
chikki, ba da baḳinchikki ba: gamma
wannan mara-anfani ne gareku.

18 Ku yi addu'a dominmu: gamma
mun kawasda shakka muna da kekya-
wan lamiri, muna so mu yi tasarrufin
19 kirki chikkin dukan abu. Ina kwa yi
maku galgaḍi da mafifichiyar nachewa
ku yi wannan, domin a maishe ni
gareku da samli.

20 Yanzu dai Allah na salama, wanda
ya sake komo dagga matatu da baban
makiyayi na tumaki da jini na mada-
wamin alkawali, wato Ubangijinmu
21 Isa, shi kamala ku chikkin kowanne
kekyawan aiki garin ku aika nufinsa,
yana aika chikkinmu abin da ke na
yarda gareshi, ta wurin Isa Almasihu;
daraja gareshi har zamanun zamanai.
Amin.

22 Amma ina biḍa gareku, yan-uwa,
ku jimre da maganar galgaḍi: gamma
23 na rubuta maku da zanche kaḍan. Ku
sani an sakki ḍan-uwanmu Timotha-
wus; tare da shi, idan ya zo da wuri,
zan gan ku.

24 Ku gaida dukan shugabbaninku,
da dukan tsarkaka. Na Italiya suna
gaishe ku.

25 Alheri shi zamna tare da ku duka.
Amin.

# WASIKA TA YAḲUB

1 Yaḳub, bawan Allah da na Ubangiji Isa Almasihu, gaisuwa zuwa kabilan goma sha biyu waḍanda su ke na Warwatsuwa.

2 Yan-uwana, kadan jarabobi masuyawa sun same ku, ku maishe shi *abin*
3 farinchikki sarai; kuna sane gwodawar bangaskiyarku ta kan jawo hanḳuri.
4 Kuma bari hanḳuri shi chikka aikinsa, domin ku zamma sarai, chikkaku kuma, ba ragagu ba ga komi.

5 Amma idan kowanne a-chikkinku ya rasa hikima, bari shi yi roḳo ga Allah, wanda ya kan bayar ga kowa

a-yalwache, ba ya kan yi tsawa ba;
6 za a kwa ba shi. Amma bari shi
yi roḳo da bangaskiya, ba da shakkar
komi ba: gamma mai-shakka yana
kamma da peshi na raḳuman bahar,
wanda iska yana kora, yana jiji-
7 gassa kuma. Gamma kadda wan-
chan mutum ya yi tsamani za shi
karḅi komi dagga wurin Ubangiji;
8 mutum mai-zuchiya biyu ke nan,
ba tsayeye ba a-chikkin dukan tafar-
kunsa.

9 Bari ḍan-uwa ḳanḳantache shi yi
10 fahariya a-chikkin ḍaukakassa: mai-
arziki kwa domin an ḳasḳantadda shi:
gamma kammar furen chiyawa za shi
11 shuḍe. Gamma rana ta kan fito tare
da iska mai-zafi, ta yausadda chiyawa;
furenta kuma ya kakaḅe, jamalin si-
fanta ya lalache: hakkanan kwa mai-
arziki za shi yanḳone chikkin taffi-
yassa.

12 Mai-albarka ne mutum wanda ya
kan daure da jaraba: gamma sa'anda
ya amintu, za shi karḅi rawanin rai,
wanda Ubangiji ya alkawarta ga
13 waḍanda su ke ḳamnassa. Kadda
kowa sa'anda ya jarabtu ya che, Na
jarabtu dagga wurin Allah: gamma
Allah ba shi jarabtuwa da mugunta,
shi kwa da kansa ba shi kan jarabchi
14 kowa ba: amma kowanne mutum ya
jarabtu, sa'anda kwaḍai nasa ya janya
15 shi, ya yi masa tarko. Sa'annan,
lokachinda kwaḍai ya habala, ya kan
haifi zunubi: zunubi kwa, sa'anda ya
16 ḳasaita, ya kan fidda mutuwa. Yan-
uwa masowa, kadda ku yaudaru.
17 Kowache kekyawar baiwa da kowa-
che chikkakiyar kyauta dagga bissa
ta ke, tana sabkowa dagga wurin
Uban haskoki, wanda sakewa ba
ta yuwuwa gareshi, ba kwa innuwa ta
18 juyawa. Da nufin kansa ya fito da

mu ta wurin maganar gaskiya, domin
mu zamma waton yayan fari dagga
chikkin halitatunsa.

19 Yan-uwa masowa, kun san wan-
nan. Amma bari kowanne mutum
shi yi hamzarin ji, shi yi jinkirin
yin magana, shi yi jinkirin yin fushi:
20 gamma fushin mutum ba ya kan
21 aikata adilchin Allah ba. Domin
wannan ku kawasda dukan ḳazamta da
yaḍuwar mugunta, ku karḅi da tawali'u
dassashiyar magana, wada ta ke da iko
22 ta chechi rayukanku. Amma ku zamma
masu-aika magana, ba masu-ji kaḍai
ba, wato yaudara kanku ke nan.
23 Gamma idan kowa mai-jin magana
ne, ba mai-aikawa ba, yana kamma
da mutum wanda yana dubar halita-
chiyar fuskassa a-chikkin madubi:
24 gamma ya duba kansa, kana ya kama
hanya, nan-da-nan sai ya manta irin
25 mutum da shi ke. Amma wanda ya

ke duba chikkin chikkakiyar shari'a,
shari'a ta yanchi, ya lizima, shi kwa
ba mai-ji da mantawa ba ne, amma
mai-yi ne, mai-aikatawa, wannan za ya
zamma mai-albarka a-chikkin aikinsa.
26 Idan kowanne mutum yana zatton
shi mai-addini ne, shi kwa ba ya
kame harshensa ba amma yana
yaudara zuchiyatasa, addinin wannan
27 banza ne. Addini mai-tsarki mara-
ḅache a-gabban Allahnmu Ubanmu ke
nan, *mutum shi* ziyarchi marayu da
gwamraye chikkin ḳunchinsu, shi tsare
kansa mara-aibi dagga duniya.

**2** Yan-uwana, kadda ku riḳe bangas-
kiya ta Ubangiji Isa Almasihu, Uban-
2 gijin daraja, tare da tara. Gamma
idan wani mutum ya shigo majami'arku
da zobe na zinariya, da tufa masu-
kwarjini, wani fakiri kuma ya shigo da
3 tufa tsuma; ku kwa kuna la'akari da
wanda ya ke yafe da tufa masu-kwarji-

ni, ku che, Ka zamna dagganan wuri
mai-kyau; amma ku che ma fakirin
nan, Ka tsaya daggachan, ko kwa ka
zamna ḳalḳashin matashin sawuna;
4 ba tara ku ke yi ba a-chikkin rayu-
kanku, *har* kun zamma masu-shari'a da
5 miyagun tunani. Ku ji, yan-uwana
ḳamnatatu; ko Allah ba ya zaḅi fakirai
ga wojen duniya su zamma mawadata
chikkin bangaskiya, da magadan mulki
wanda ya alkawarta ga waḍanda su ke
6 ḳamnassa? Amma kun ḳasḳantadda
fakiri. Mawadata ba su zalumche ku
fa, da kansu kwa su ke jan ku zuwa
7 mazamnan shari'a? Ko ba su kan yi
saḅo da sunan nan mai-daraja wanda
8 aka kirra bissanku? Duk da hakka,
idan kun chikka shari'an nan ba-sarau-
chiya, bissa *chewar* nassin, Ka yi
ḳamnar maḳwabchinka kammar ranka,
9 kun yi kyau: amma idan kuna tara,
zunubi ku ke yi, shari'a tana kashe ku

10 masu-ta'adda ne. Gamma iyakar wanda
za shi kiyaye dukan shari'a, amma ya
yi tuntuḅe a-chikkin ḍaya, ya zamma
11 mai-laifi ga duka. Gamma shi [illegible]
ya che, Kadda ka yi zinna, ya che
kuma, Kadda ka yi kissankai. Idan
fa ba ka yi zinna ba, amma ka yi
kissankai, ka zamma mai-ḳetaren sha-
12 ri'a. Hakka za ku yi magana, hakka
za ku aika kuma, kammar mutane
waḍanda za a yi masu shari'a bissa ga
13 shari'a ta yanchi. Gamma shari'a
mara-jinḳai che ga wanda ba ya yi
jinḳai ba: jinḳai kuma yana fahariya
bissa shari'a.

14 Yan-uwana, idan mutum ya che
yana da bangaskiya, amma ba shi da
ayuka, mi ya anfana? ko wannan ban-
15 gaskiya ta iya chetonsa? Idan wani
ḍan-uwa ko kwa wata yaruwa sun yi
tsiraichi, kuma sun rasa abinchin yini,
16 ḍaya dagga chikkinku kwa ya che

masu, Ku taffi lafiya, ku ji ḍumi, ku
ḳoshi; ba ku ko ba su bukatar jiki ba;
17 mi ya anfana? Hakkanan kwa bangas-
kiya, im ba ta da ayuka, matachiya
18 che chikkin kanta. Amma wani za ya
che, Kana da bangaskiya, ni kwa ina
da ayuka: ka nuna mani bangaskiyarka
ba tare da ayuka ba, ni kwa ta wurin
ayukana ni nuna maka bangaskiyata.
19 Ka gaskanta Allah ḍaya ne; ka yi
daidai: aljanu kuma suna gaskantawa,
20 suna kwa rawan jiki. Amma kana da
nufin sani, ya kai mutumen wofi, ban-
gaskiya ba tare da ayuka bakarariya
21 che? Ko ba ta wurin ayuka ubanmu
Ibrahim ya barata ba, da ya miḳa
Ishaḳu ḍansa bissa gadon sadaka?
22 Ka gani fa bangaskiya ta aika tare da
ayukansa, ta wurin ayuka kuma bangas-
23 kiya ta chikka; kuma nassi ya
chikka wanda ya che, Ibrahim kwa ya
gaskanta Allah, aka lisafta wannan kwa

adilchi a-gareshi ; aka che da shi kuma
24 ba-daḍin Allah. Kun gani fa ta wurin
ayuka mutum ya barata, ba ta wurin
25 bangaskiya kaḍai ba. Hakkanan kuma
Rahabu karuwan nan, da shi ke ta
karḅi manzanin, ta salame su ta wata
hanya dabam, ba ta wurin ayuka ta
26 barata ba ? Gamma kammar yada jiki
ba tare da ruhu matache ne, hakkanan
kuma bangaskiya ba tare da ayuka
matachiya che.

3 Kadda ku zamma masu-kwoiyasu-
wa dayawa, yan-uwana, da shi ke kun
sani za mu karḅi shari'a ma-fi girma.
2 Gamma a-chikkin abu dayawa dukan-
mu mu kan yi tuntuḅe. Idan wani
ba ya yi tuntuḅe ga wojen magana
ba, wannan chikkaken mutum ne, mai-
3 ikon sarafa dukan jiki kuma. Idan
mun sa linzaman dowaki chikkin baku-
nansu, domin su yi jiyeya da mu, mu
kan juyadda dukan jikinsu kuma.

4 Duba! ga jirage kuma, ko da shi ke
suna da girma hakka, iskoki masu-
fyauchewa suna korassu kuma, duk da
hakka ana juya su da rudder ḳanḳan-
uwa, dukan inda nufin mai-juyasuwa
5 ya ke so. Hakkanan harshe kuma
ḳanḳanin gaḅa ne, yana kwa manya
manyan ruba. Duba wuta ḳanḳanuwa
6 yada ta kan kunna baban jeji! Harshe
ma wuta ne: duniyar mugunta a-tsa-
kanin gaḅaḅuwa namu harshe ya ke,
yana ḳazamtadda dukan jiki, yana kun-
na ma dukan kewayawar halita, shi
kwa dagga Jahannama a-ke kunna shi.
7 Gamma kowanne irin namomin jeji da
tsuntsaye, da masu-rarafe da abubuwan
da ke chikkin bahar, ana foronsu, sun
zamma kuma foraru ga yan Adam:
8 amma harshe, babu mutum wanda ya
ke da iko ya fore shi; mugunta ne shi
mara-hutu, chikke da gubba mai-mata-
9 suwa. Da shi mu ke albarkatta Uban-

giji, Uba; da shi kuma mu ke
la'antadda mutane, waḍanda an yi su
10 bissa ga kammanin Allah: dagga
chikkin bakin nan ḍaya albarka da
la'ana su ke fita. Yan-uwana, ba ya
kamata waḍannan al'amura su zamma
11 hakka ba. Ko ḅuḅuga ta kan ḅuḅugo
da ruwa mai-daḍi da mai-zarchi dagga
12 ido ḍaya? yan-uwana, itachen ḅaure
yana da iko ya bada yayan zaitun, ko
kwa annab yayan ḅaure? Ruwan
gishiri kuma ba ya da iko shi bada
ruwan daḍi ba.

13 Wanene a-chikkinku mai-hikima
ne, mai-fahimi? ta wurin kekyawan
tasarrufinsa shi nuna ayukansa chikkin
14 tawali'un hikima. Amma idan kuna
da kishi mai-zafi da tsaguwa a-chikkin
zuchiyarku, kadda ku yi fahariya kadda
ku yi ḳariya bissa gaskiya kuma.
15 Wannan hikima ba hikima mai-sabkowa
dagga bissa ba, amma ta duniya che, ta

16 jiki, ta Shaitan. Gamma wurinda
kishi da tsaguwa su ke, akwoi yamutsai
da kowanne irin mugun al'amari.
17 Amma hikima mai-fitowa dagga bissa
tsatsarka che dafari, bayan wannan
mai-salama che, mai-sauḳin hali, mai-
siyasa, chikke da jinḳai da kyawawan
yaya, mara-kokanto, mara-riya che.
18 Kuma ana shibka ḍiyan adilchi chikkin
salama domin masu-yin salama.

4 Dagga inna fa yaḳoḳi, dagga inna
husumai a-tsakaninku? ba dagganan ba
ne, chikkin jejiyan-daḳinku da su ke
2 yaḳi a-chikkin gaɓaɓuwanku? Kuna
yin ḳyashi, ba ku samu ba: kuna kissa,
kuna yin kishi, kun kasa samuwa: kuna
husuma, kuna yaḳi; ba ku samu ba,
3 domin ba ku roḳa ba. Kuna roḳo, ba ku
karɓa ba; domin kuna roḳa a-karkache,
da za ku ɓatas wojen jejiyan-daḍinku.
4 Ku mazinnata mata, ba ku sani ba
abutar duniya magabtaka che da

Allah? Dukan fa wanda ya ke so shi
zamma abokin duniya ya maida kansa
5 magabchi ga Allah. Ko kuna tsamani
nassi banza ya faḍi, ruhu wanda ya
zamshe shi a-chikkinmu yana marmari
6 zuwa kishi? Amma yana bada alheri
ma-fi girma. Domin wannan nassin ya
che, Allah yana tsayeya da masu-girman
kai, amma yana bada alheri ga masu-
7 tawali'u. Ku zamma fa masu-biyeya
ga Allah; amma ku yi tsayeya da
8 Shaitan, za ya fa guje maku. Ku
kusato ga Allah, shi kwa za ya kusato
gareku. Ku tsabche hannuwanku, ya
ku masu-zunubi; ku tsarkake zukatan-
9 ku, ya ku masu-zuchiya biyu. Ku
ḳuntata, ku yi baḳinzuchiya, ku yi
kuka: bari dariyarku ta komo baḳin-
zuchiya, murnarku kwa ta zamma
10 alhini. Ku ḳasḳanta a-gabban Uban-
giji, shi kwa za ya ḍaukaka ku.

11 Yan-uwa, kadda ku aibata juna.

Wanda ya ke aibata ḍan-uwansa, ko
kwa yana shar'anta ḍan-uwansa, aibata
shari'a ya ke yi, yana kwa shar'anta
shari'a: amma idan shar'anta shari'a
ka ke yi, kai ba mai-kiyayen shari'a
12 ba ne, amma mai-shari'a ne. Ḍaya
ne kaḍai mai-bada shari'a, mai-yin
shari'a kuma, shi wanda ya ke da iko
ya cheta ya halaka kuma: amma wane-
ne kai da ka ke yi ma maḳwabchinka
shari'a?

13 Taffi, ku da ku ke chewa, Ko yau
ko gobe za mu taffi chikkin wannan
birni, mu shekara a-wurin, mu yi chiniki,
14 mu chi riba: ku kwa ba ku san abin da
za ya faru gobe ba. Wanne irin abu
ne ranku? Ku fa tururi ne, abin da
ya kan bayanna ḍan lokachi kaḍan,
15 kana ya watse. Da fa kun che, Idan
Ubangiji ya yarda, za mu yi rai, mu yi
16 abu kaza da kaza. Amma yanzu kuna
fahariya chikkin alwashinku: irin faha-

17 riyan nan duka mugu ne. Ga wanda
ya san yin nagarta fa, ba ya aika ba,
a-gareshi zunubi ne.

5 Taffi, ku mawadata, ku yi kuka, ku
yi sowa sabada masifunku masu-zuwa
2 bissanku. Wadatanku sun ruḅe, tufa-
3 finku assu sun chi. Zinariyarku da
azurfarku sun yi tsatsa; tsatsarsu kuma
za ta zamma shaida a-bissanku, za ta
chanye namanku kammar wuta. Kun
yi tari a-chikkin kwanuka na ḳarshe.
4 Duba, hakkin masu-ḳodago waḍanda
suka nome gonakinku, abin da kuka
hana masu bissa ga munafunchi, yana
ḍaukaka muriya: kukan magirba kuma
ta shiga chikkin kunnuwan Ubangiji
5 Mai-runduna. Kun yi anishuwa a-
duniya, kun yi ta jin-daḍinku; kun yi
kiwon zukatanku chikkin ranar yanka.
6 Kun yi hukumchi bissa mai-adilchi,
kun kashe shi: ba ya yi maku tsayeya
ba.

7 Ku yi hanḳuri fa, yan-uwa, har
zuwan Ubangiji. Duba, mai-gona ya
kan jira anfanin ḳassa na tamani, yana
hanḳuri da su, har su sami ruwa na
8 fari da na baya. Ku kwa ku yi han-
ḳuri; ku tsaida zukatanku: gamma
9 zuwan Ubangiji ya kusa. Yan-uwa,
kadda ku yi ḳunḳuni ga juna, domin
kadda a yi maku shari'a: ga mai-
shari'a yana tsaye a-baḳin ḳofofi.
10 Yan-uwa, ku lura da annabawa wa-
ḍanda suka yi magana a-chikkin sunan
Ubangiji, su zamma gurbi gareku na
11 shan wahalla da na hanḳuri. Duba!
waḍanda suka jimre muna che da su
masu-albarka: kun ji labarin jimrewar
Ayuba, kun ga ḳarkon Ubangiji kuma,
Ubangiji da shi ke chikke da tausai,
mai-jinḳai ne kuma.

12 Amma gabba da dukan abu, yan-
uwana, kadda ku yi rantsuwa, ko da
samma, ko da ḳassa, ko da kowache

irin rantsuwa: amma i naku ya
zamma i, a'a naku kuma *ya zamma*
a'a; domin kadda ku faḍa chikkin
shari'a.

13 Akwoi wani mai-shan wahalla a-
chikkinku? sai shi yi addu'a. Akwoi
wani mai-farinchikki? sai shi raira
14 waḳar yabo. Akwoi wani mai-chiwo
a-chikkinku? sai shi kirra datiḅan
ekklesiya, su yi addu'a a-bissansa, suna
shafe shi da mai chikkin sunan Uban-
15 giji: addu'ar bangaskiya kwa za ta
chechi mai-chiwo, Ubangiji kwa za
ya tashe shi; idan kwa ya aika zu-
16 nubai, za a gafarta masa. Ku faḍi
zunubanku ga juna fa, ku yi ma juna
addu'a, domin ku warke. Addu'ar
mai-adilchi tana da iko dayawa chikkin
17 aikinta. Iliya mutum ne da tabi'a
ḍaya da tamu, ya kwa yi addu'a da
nachiya, kadda a yi ruwa; kuma
shekara uku da wata shidda ba a yi

18 ruwa a-ḳassa ba. Ya kwa sake yin
addu'a: kuma samma ta bada ruwa,
ḳassa kwa ta fidda anfaninta.
19 Yan-uwana, idan wani a-chikkinku
ra ratse ga barin gaskiya, ḍaya kwa
20 ya juyo da shi; shi sani, wanda ya
juyo da mai-zunubi ga barin ratsen
hanyassa yana cheton rai dagga mu-
tuwa, yana suturtadda zunubai masu-
yawa kuma.

# WASIKA TA FARI TA BITRUS

1 Bitrus, Manzon Isa Almasihu,
zuwa ga zaḅaḅu waḍanda ke sabkaku
na Watsewa chikkin Bunti, da Gala-
2 tiya, da Kapadokiya, da Asiya, da Bu-
tiniya, bissa ga rigyasanin Allah Uba,
chikkin tsarkakewar Ruhu, zuwa bi-
yeya da yayafar jini na Isa Almasihu:
Alheri da salama su daḍu a-gareku.
3 Albarka ga Allah Uban Ubangi-
jinmu Isa Almasihu, wanda ya maya
haifuwarmu bissa ga jinḳansa mai-
girma zuwa hope mai-rai ta wurin
tashin Isa Almasihu dagga matatu,
4 zuwa gado mara-ruḅewa, mara-ḳazam-
tuwa, wanda ba shi yanḳonewa, aji-

5 yeye a-samma dominku, ku da ke bissa
ikon Allah kiyayayu ne ta wurin ban-
gaskiya zuwa cheto wanda yana nan a-
shiriye ga bayannuwa a-ķarshen zama-
6 ni. Chikkin wannan kuna murna
dayawa,' ko da shi ke yanzu domin
kwana kaḍan, idan akwoi dalili, ya
zamma an sanya maku baķinzuchiya
7 chikkin jarabobi masu-yawa, *da nufin*
a iske aunuwar bangaskiyarku,—abin
da ya fi zinariya daraja wada ta kan
lalache duk da an gwoda ta da wuta,—
ta kai zuwa yabo da daraja da girma
8 a-kan bayannuwar Isa Almasihu: wan-
da kuna ķamna, ko da ba ku gan shi
ba; wanda, ko da ba ku ganinsa yanzu
ba, duk da hakka, garin bada gaskiya
gareshi, murna ku ke yi ķwarai da
murna wada ta fi gabban a faḍi, chikke
9 da ḍaukaka kuma: kuna karḅa ma-
tuķar bangaskiyarku, cheton rayukan-
10 ku ke nan. Zanchen wannan cheto

fa annabawan da suka yi annabchin
alheri wanda ke zuwa a-gareku, suka
yi biḍassa, suka binchikke kuma da
11 himma: suna nema ko wanne loto ne
da ko minene alamar loton nan wanda
Ruhun Almasihu da ke chikkinsu yana
nuna, sa'anda ya rigaya ya shaida
raḍaḍai na Almasihu, da daraja da za
12 ta bi bayansu. Su kwa aka bayanna
masu, ba kansu ba ne, amma ku ne,
su ke hidimta maku waḍannan abu,
waḍanda an labarta maku yanzu ta ba-
kin waḍannan da suka yi maku wa'azin
Bishara chikkin Ruhu Mai-tsarki aikake
dagga samma; waḍannan abu fa malaï-
ku suna guri su tsinkayo.

13 Domin wannan fa ku natsu, kuna
ḍamarranchen gindin hankalinku, ku
kaffa hope naku sarai a-kan alherin da
a ke kawo maku a-bakin bayannuwar Isa
14 Almasihu; kammar yayan biyeya, ba
ku daidaita kanku bissa sha'awoyinku

15 ba na da a-zamanin jahilchinku; amma
yada shi wanda ya kirra ku mai-tsarki
ne, ku kuma ku zamma masu-tsarki
16 chikkin dukan irin zammanku; domin
an rubuta, Ku za ku zamma masu-tsar-
17 ki; gamma ni mai-tsarki ne. Idan
kuma kuna kirra bissa gareshi kammar
Uba, shi wanda ya ke hukumtawa, ba
da tara ba, *amma* gwalgwadon aikin
kowanne mutum, sai ku yi zamman
18 baḳontarku da tsoro: domin kun sani
aka panshe ku, ba da abubuwa masu-
lalachewa ba, da su azurfa ko kwa
zinariya, dagga chikkin irin zammanku
na banza abin gado ne dagga uban-
19 ninku; amma da jini mai-daraja,
kammar na ḍan rago mara-aibi, mara-
20 chikal, jinin Almasihu: wanda aka
ḳadara shi lalai gabban kaffuwar duni-
ya, amma *sai* a-ḳarshen zamanu aka
21 bayanna shi sabili da ku, waḍanda
ke masu-bada gaskiya ta wurinsa ga

Allah, wanda ya tashe shi dagga ma-
tatu, ya kuma ba shi ḍaukaka; domin
bangaskiyarku da hope naku su kasan-
22 che chikkin Allah. Da shi ke kun
tsarkake rayukanku chikkin biyeyarku
ga gaskiya zuwa ga sahihiyar ḳamna
ta yan-uwa, sai ku yi ḳamnar junanku
23 dagga zuchiya ḳwarai: da shi ke an
maya haifuwarku, ba dagga iri mai-
ruɓewa ba, amma mara-ruɓewa, ta
wurin maganar Allah, wada ta ke
24 rayaye, ta kuma dawama. Gamma,

Dukan nama kammar chiyawa ya
ke,
Dukan darajassa kwa kammar fu-
ren chiyawa.
Chiyawa ta kan yi yaushi, furenta
ya faḍi;
25 Amma maganar Allah ta tabatta
har abada.

Ita che maganar Bishara kwa wada
aka yi maku wa'azinta.

2 Ku tuḅe dukan ḳeta fa, da dukan
rikichi, da riya, da kishi, da dukan
2 mugun zanche, kammar jarirai sabobin
haifuwa, ku yi marmarin madara mai-
ruhaniya wada ke sahihiya, domin ta
3 wurinta ku yi girma zuwa cheto; idan
kun ḍanḍana Ubangiji mai-alheri ne:
4 kuna zuwa gareshi, rayayen duchi,
ḳiyeye dai ga mutane, amma zaḅaḅe
5 ne wurin Allah, maḍaukaki, ku kuma,
kammar rayayun duwatsu, ana gininku
gida mai-ruhaniya, da za ku zamma
priesthood mai-tsarki, domin ku miḳa
sacrifices masu-ruhaniya, abin karḅa
ga Allah ta wurin Isa Almasihu.
6 Gamma yana nan a-chikkin nassi
*a-rubuche*,

Ga shi, ina sanya duchi magab-
bachi na kusuruwa, zaḅaḅe,
mai-daraja, a-chikkin Sihiyon:
Wanda ya bada gaskiya gareshi
kuma ba za ya kumyatta ba.

7 A-gareku fa, ku masu-bada gaskiya
daraja che: amma ga waḍanda ba su
bada gaskiya ba,

Duchin da magina suka ḳi
Shi ne aka maishe shi kan kusu-
ruwa

8 Kuma,

Duchin tuntuḅe, da pa na zargi;
gamma suna tuntuḅe a-kan maganar,
da shi ke makangara ne: aka kwa
9 ḳadara su ga wannan. Amma ku za-
ḅaḅen iri ne, priesthood ba-sarauchi,
al'umma mai-tsarki, jama'a abin mulki
na Allah kansa, domin ku gwoda
mafifitan haluluka na wannan wanda
ya kirraye ku dagga chikkin dufu zuwa
chikkin haskensa mai-ban al'ajibi:
10 *ku* da ba jama'a ba ne a-da, amma yanzu
jama'ar Allah ne: da ba ku karḅi jinḳai
ba, amma yanzu kun karḅi jinḳai.

11 Ḳamnatatu, ina roḳonku misalin
sabkaku, baḳi kuma masu-taffiya, ku

hanu dagga sha'awoyi na jiki, waḍan-
12 da ke yaḳi da rai; kuna al'amura na
dachewa wurin Al'ummai; domin,
yayinda su ke kushenku kammar ma-
aikatan mugunta, ta wurin nagargarun
ayukanku, da su ke dubawa, su ḍau-
kaka Allah chikkin ranar ziyara.

13 Ku yi biyeya ga kowanne hukum-
chi na mutane sabili da Ubangiji: ko
ga sarki ne, wato na birbishin duka;
14 ko kwa ga masu-mulki, wato aikakunsa
ne domin ramawa bissa masu-aikan
mugunta da yabo ga masu-aikan
15 nagarta. Gamma hakkanan nufin
Allah ya ke, bissa ga aikin kirki ku
kwaḅe jahilchin mutane marasa-hikima:
16 kammar yantatu, ba kwa za ku mori
ḍiyanchenku misalin mayafin ḳeta ba,
17 amma kammar bayin Allah ne. Ku
girmama dukan mutane. Ku ḳamnachi
yan-uwanchi. Ku yi tsoron Allah.
Ku girmama sarki.

18 Ya ku barrori, ku zamma kuna
biyeya ga masu-gidanku tare da tsoro
da kyau; ba ga nagargaru da masu-
nasiha kaḍai ba, ạmma har ga masu-
19 sherare: gamma wannan abin karḅa
ne, idan sabili da lamiri zuwa ga
Allah mutum ya jimre baḳinzuchiya,
20 yana shan zalumchi. Gamma wanne
abin fahariya ke nan, idan, sa'anda ku
ke yin zunubi, ana kwa malmarinku,
kuna hanḳurewa? amma idan, sa'anda
ku ke yin nagarta, kuna shan wuya
dominta kwa, kuka yi hanḳuri, wannan
21 abin karḅa ne wurin Allah: gamma
zuwa wannan aka kirraye ku: gamma
Almasihu kuma ya sha azaba dominku,
yana bar maku gurbi, domin ku bi
22 sawunsa: shi wanda ba ya yi zunubi
ba, ba a kwa iske algus a-bakinsa ba:
23 sa'anda aka zage shi, ba ya mayasda
zage ba; sa'anda ya sha azaba, ba ya
yi kashedi ba; amma ya damḳa maga-

natasa ga wanda ke yin shari'a mai-
24 adilchi: da kansa fa shi ya ḍauke
zunubanmu *ya kai su* chikkin jiki nasa
bissa itachen, domin mu, da mun
zamma matatu ga zunubai, mu rayu
ga adilchi; ta wurin dukansa kwa kuka
25 warke. Gamma da kuna ḅachewa
kammar tumaki; amma yanzu kun
komo wurin Makiyayi da Shugabban
rayukanku.

3 Hakkanan, ku matayе kuma, ku
zamma chikkin biyeya ga mazajenku;
domin ko da akwoi waḍansu da ba
su biyeya da Magana, su rinjayu
banda Magana sabada halayen matan-
2 su; suna lura da halayenku mai-tsabta
3 tare da tsoro. Kadda addonku ya
zamma addo na woje, *wato* su kitson
gashi, da sa addo na zinariya, ko yafan
4 tufafi *masu-ḳawa*; amma *ya zamma*
ḅoyayen mutum na zuchiya, chikkin
tufafi, waḍanda ba su lachewa, na ruhu

mai-ladabi mai-lafiya, abin da ke da
tamani mai-girma a-gabban Allah.
5 Gamma hakkanan ne tsarkakan mata
kuma na da, waḍanda suna kaffa hope
ga Allah, suka yi ma kansu addo, suna
6 zamman biyeya ga mazajensu: kammar
yada Saratu ta bi maganar Ibrahim,
tana che da shi ubangiji: ku ne kwa
*kun zamma* yayanta yanzu, idan kuna
aika nagarta, ba ku chikkin tsoro ga
kowanne abin firgita kuma.

7 Hakkanan kuma ku mazaje, ku
zamna da matayenku bissa ga sani,
kuna bada girma ga mata, kammar ga
waḍanda sun fi rashin ķarfi, da kuma
masu-tarayan gado na alherin rai;
domin kadda addu'oïnku su hanu.

8 A-ķarewa fa, dukanku ku zamma
hankalinku ḍaya, masu-juyayi, kuna yin
ķamna kammar yan-uwa, masu-tabshen
9 zuchiya, masu-tawali'u: ba masu-rama
ma mugunta da mugunta ba, ba kwa

zage da zage ba; amma akasin wannan
*kuna rama da* albarka; gamma aka kirra
ku zuwa ga wannan, domin ku gaji
10 alḅarka. Gamma,

> Wanda yana so ya yi ḳamnar rai,
> Shi ga kwanuka nagargaru kuma,
> Sai shi kame harshensa dagga *faḍin* mugunta,
> Leḅunansa kuma kadda su yi maganar algus:
> 11 Shi juya ga barin mugunta, shi yi nagarta;
> Shi nemi salama, ya bi ta kuma.
> 12 Gamma idanun Ubangiji suna bissa masu-adilchi,
> Kunnuwansa kuma suna buḍe ga *jin* roḳonsu:
> Amma fuskar Ubangiji tana bissan waḍanda ke aika mugunta.

13 Wanene shi da za ya yi maku
ta'adda kuma, idan kuna da ki-
14 shin abin da ke nagari? Amma idan

kun sha wuya sabili da adilchi, masu-
albarka ne ku: kadda kwa ku ji
tsoron kashedinsu, kadda hankalinku
15 ya tashi kuma; amma chikkin zuka-
tanku ku tsarkake Almasihu kammar
Ubangiji: kullum a-shiriye ku ke ku
amsa ma kowanne mai-tambayarku
dalilin hope da ke chikkinku, amma
16 dai da ladabi da tsoro: tare da lamiri
mai-kyau; domin, inda a ke kushenku,
su waḍanda ke zagen kekyawan hala-
yenku chikkin Almasihu, su kumyatta.
17 Gamma ya fi kyau, idan nufin Allah
ya nufi hakkanan, ku sha wuya sabada
aikin nagarta ba aikin mugunta ba.
18 Domin Almasihu kuma ya sha azaba
sabili da zunubai so ḍaya, mai-adilchi
sabili da marasa-adilchi, domin shi
kawo mu ga Allah; an matasda shi
chikkin jiki, amma an rayadda shi
19 chikkin ruhu; chikkin *ruhun nan* kwa
ya taffi ya yi wa'azi ga ruhohin da ke

20 chikkin maḍamra, waḍanda suka yi
kangara a da, lokachinda hanḳurin
Allah yana jinkiri a-zamanin Nuhu,
ana chikkin shiriya jirgi, inda mutane
kima, wato masu-rai takwas, suka chira
21 ta wurin ruwa: daidai kwa, bissa ga
wannan misali, baptisma ke chetonku
yanzu, ba *zanchen* kawasda ḳazamta ta
jiki ba, amma nufin kekyawan lamiri
zuwa biḍan Allah, ta wurin tashin Isa
22 Almasihu; shi wanda ke ga hannun
dama na Allah, ya rigaya ya hawa
samma; an sa malaïku da mulkoki
da ikoki ḳalḳashinsa.

4 Da shi ke fa Almasihu ya sha
azaba chikkin jiki, ku kuma sai ku
ḍamre wa kanku wannan niya; gamma
wanda ya sha azaba chikkin jiki ya
2 fita sha'anin zunubi; domin nan gabba
kadda ku ḳara zamma da sauran
kwanakinku chikkin jiki kuna bin sha-
'awoyin mutane, sai dai *bin* nufin Allah.

3 Gamma kwanakin da sun wuche sun
issa na bín irin guri na Al'ummai, da
taffiya chikkin lalata, da sha'awoyi,
da maye, da haukan wasa, da shan
giya, da bautar gumaka masu-ḳazamta:
4 wannan ḳwa suna maishe shi abin ma-
maki da ba ku yi gudu tare da su zuwa
chikkin haukar lalata irin tasu, suna
5 aibatanku: za su kwa amsa tambaya
ga wanda ke a-shiriye garin *hukumtan*
shari'a bissa masu-rai da matatu.
6 Gamma da wannan nufi aka yi wa'azin
Bishara har ga matatu, domin a yi
masu shari'a kammar *ga* mutane
chikkin jiki, amma su rayu ga Allah
chikkin ruhu.

7 Amma matuḳar dukan abu ta
kusa: domin wannan ku yi natsuwa
chikkin hankalinku, ku yi rai shimfiḍe
8 zuwa ga addu'a: gabba da komi kuma
ku zamma da ḳamna mai-ḳuna zuwa
ga junanku; gamma ḳamna tana

9 suturtadda tullin zunubai: ku yi ma
junanku garan baḳi, ba kwa da guna-
10 guni ba: yayinda kowa ya karḅi baiko,
ku yi ma junanku hidima da shi,
kammar nagargarun wakilai na alherin
11 Allah iri iri masu-yawa; idan kowanne
mutum yana zanche, *shi yi*, sai ka che
kalmomin Allah; idan kowanne mutum
yana hidima, shi yi, kammar da ḳarfi
wanda Allah ke bayasuwa: domin
Allah shi ḍaukaka chikkin dukan
al'amura ta wurin Isa Almasihu, a-
gareshi ḍaukaka da mulki su ke zuwa
zamanun zamanai. Amin.

12 Ya ku ḳamnatatu, kadda ku gan
shi abin mamaki tsanani mai-zafin
*nan da ke* wurinku, wanda ya abko
maku domin auna ku, sai ka che wani
13 baḳon al'amari ya same ku: amma da
shi ke kuna masu-tarayan azabai na
Almasihu, sai ku yi murna; domin a-
kan bayannawar darajatasa kuma ku

14 yi murna da mafifichiyar murna. Idan
kuna shan zargi sabili da sunan Alma-
sihu, masu-albarka ne ku; domin
Ruhu na daraja da Ruhu na Allah
15 yana zamne a-kanku. Gamma kadda
wani dagga chikkinku ya sha wuya
kammar mai-kissankai, ko kwa ɓa-
rawo, ko kwa mai-aikin mugunta, ko
16 kwa mai-shishigi: amma idan wani
yana shan wuya kammar Christian,
kadda shi ji kumya, amma sai shi
ɗaukaka Allah chikkin wannan suna.
17 Gamma lokachi ya yi da shari'a za
ta faru a-kan gidan Allah: idan kwa
a-wojen mu ta faru, inna matuƙar
waɗanda ba su bi Bisharar Allah ba?
18 Idan kwa da kyar mai-adilchi yana
chira, inna za a ga mara-ibada da mai-
19 zunubi? Domin wannan fa bari
waɗannan da ke shan wuya bissa ga
nufin Allah su damƙa rayukansu chik-
kin aika nagarta ga Mahalichi mai-
aminchi.

5 Domin wannan ina galgaḍadda
datiḅai waḍanda ke chikkinku, ni da
ni ke zumun datijo, mashaidi kuma
ga azabai na Almasihu, ni *da ni ke*
mai-taraya kuma na daraja wada za
2 ta bayannu: Ku yi kiwon garken
Allah wanda ke wurinku, kuna yin
shugabbanchin *nan*, ba kammar na
tilas ba, amma da yardan rai, bissa
ga *nufin* Allah; ba kwa domin riba
3 mai-ḳazamta, amma da son rai; ba
kwa kammar masu-nuna sarauta bissa
ajiya da aka raba maku, amma kuna
4 nuna kanku gurbi ga garken. Sa'anda
baban Makiyayi ya bayanna kuma, za
ku karḅi rawanin daraja wanda ba za
5 ya yi yaushi ba. Hakkanan kuma,
ku *da ke* yara, ku yi biyeya da datiḅai.
Hakika, dukanku kwa ku yafa ḍamarra
da tawali'u, garin ku bauta ma juna:
gamma Allah yana tsayeya da mai-
girman kai, amma yana bada alheri

6 ga mai-tawali'u. Ku ḳasḳantadda
kanku fa dagga ḳalḳashin hannu mai-
iko na Allah, domin shi ḍaukaka ku
7 loton *da ya zamma* daidai; kuna zuba
dukan alhininku a-bissansa, domin
8 yana kulla da ku. Ku yi hankali
shimfiḍe, ku yi zamman tsaro: ma-
gabchinku Shaitan, kammar zaki mai-
ruri, yana yawo, yana neman wanda
9 za ya chanye: ku tsaya masa,
kuna tabattawa chikkin imaninku,
da shi ke kun sani yan-uwanku
da ke chikkin duniya suna shan
waḍannan azabai da kansu *da ku ke*
10 *sha.* Allah ma na alheri duka, wanda
ya kirraye ku zuwa chikkin mada-
wamiyar darajatasa chikkin Almasihu,
bayan da kun sha wuya jim kaḍan,
da kansa za ya kamala ku, shi kaffa
11 ku, shi ḳarfafa ku *kuma.* A-gareshi
mulki har zamanun zamanai. Amin.

12 Na rubuta maku *wasika* mai-

gajerta ta hannun Silwanisu, ḍan-
uwanmu mai-aminchi, *gamma* hakka
na maishe shi, ina galgaḍi, ina shaida
wannan shi ne alheri mai-gaskiya na
Allah : ku tsaya a-chikkinsa fa da ḳarfi.
13 Ita wada ta ke chikkin Babila, zaḅa-
ḅiya tare da ku tana gaishe ku;
14 hakkanan kuma Marḳus ḍana. Ku
gaida juna da sumba ta ḳamna.

Salama gareku duka waḍanda
ke chikkin Almasihu.

# WASIKA TA BIYU TA BITRUS

1 Siman Bitrus, bawa da Manzo na
Isa Almasihu, zuwa ga waḍannan da
sun samu imani mai-daraja daidai da
wanda ke namu chikkin adilchin Allahn-
mu da na Mai-chetonmu Isa Almasi-
2 hu: Alheri da salama su daḍu a-gareku
chikkin sanin Allah da na Isa Ubangi-
3 jinmu; da shi ke ikonsa ba-Allah ya
bayas a-garemu dukan abin da a ke
bukata domin rai da ibada, ta wurin
sanin wannan da ya kirraye mu bissa
ga nasa daraja da mafifichin hali;
4 bissa ga waḍannan dai ya bayas a-
garemu nasa alkawalai masu-daraja
masu-girma gabba da misali; domin
ta wurin waḍannan ku zamma masu-

taraya chikkin tabi'a ta Allahntaka, da
kuka chere ma lalata da ke chikkin
5 duniya ta wurin sha'awa. I, domin
wannan kuma ku a-wojenku sai ku
ḳara bada ḳoḳari, chikkin bangaskiyarku
6 kuma ku kawo halin kirki; chikkin
halin kirki kuma ilmi; chikkin ilmi
kuma kamewa; chikkin kamewa ku-
ma hanḳuri; chikkin hanḳuri kuma
7 ibada; chikkin ibada kuma son yan-
uwa; chikkin son yan-uwa kuma
8 ḳamna. Gamma idan waḍannan abu
naku ne, suna kwa yawaita, su za su
hana ku zamma ragaye, ko kwa marasa-
anfani zuwa ga sanin Ubangijinmu Isa
9 Almasihu. Gamma wanda ya rasa
waḍannan abu da makamta ya ke, sai
abin da ke kusa kaḍai ya ke gani, ya
manta da tsarkakewar zunubansa na
10 da. Domin wannan fa, yan-uwa, ku
daḍa bada anniya garin ku tabattadda
kirranku da zaḅenku: gamma idan kun

yi waḍannan abu, ba za ku yin tuntuḅe
11 ba daḍai: gamma hakkanan za a ba ku
shigowa mai-yalwa zuwa chikkin mada-
wamin mulki na Ubangijinmu da Mai-
chetonmu Isa Almasihu.

12 Za ni fa kasanche da shiri kulla-
yaumi garin in tuna maku da waḍannan
al'amura, ko da shi ke kun san su, kun
kwa kaffu chikkin gaskiya da ke tare
13 da ku. Ni ma ga ganina daidai ne,
muddar ina chikkin wannan tabernacle,
in dama hankalinku ta wurin tuna
14 maku; domin na sani tuḅewan taber-
nacle nawa yana zuwa da samli,
kammar yada Ubangijinmu Isa Alma-
15 sihu ya bayanna mani. I, za ni bada
anniya domin kowanne loto bayan
rassuwata ku iya tuna da waḍannan
16 al'amura. Gamma mu, lokachinda
muka sanashe ku ikon Ubangijinmu
Isa Almasihu da zuwansa, ba tatsuni-
yoyi samamu dagga wayon *mutane*

muka bi ba, amma mu shaidun ido ne
17 na ḍaukakarsa. Gamma ya karḅi girma
da ḍaukaka dagga wurin Allah Uba,
sa'anda aka kawo masa dagga chikkin
mafifichiyar ḍaukaka wannan irin mu-
riya, Wannan ḳamnatachen Ḍana ne,
18 wanda ni ke jin daḍinsa sarai: wannan
muriya kwa mu da kanmu muka ji
dagga samma ta fito, sa'anda muna
tare da shi chikkin duchi mai-tsarki.
19 Muna kwa da maganar annabchi wada
ta fi aminchewa; abin da ya yi maku
kyau ku lura da shi, kammar ga fitilla
mai-haskakawa chikkin wuri mai-dufu,
har gari ya waye, tamraro na assubah
20 kuma ya fito chikkin zukatanku: kuna
fa sanin wannan masamman, babu
wani annabchi na Litatafai wanda
fasarassa ke dagga hankalin kan *wani*.
21 Gamma daḍai ba a taḅa kawo wani
annabchi bissa ga nufin mutum ba:
amma mutane suka yi magana dagga

wurin Allah, Ruhu Mai-tsarki ne yana
motsa su.

2 Amma masu-ḳariyan annabchi su-
ka tashi dagga chikkin mutane, kam-
mar yada masu-ḳariyan malamta za su
kasanche kuma a-chikkinku, waḍanda
za su shigo da bidi'oï masu-ḅatawa da
wayo, har suna musun Ubangijin da
ya seye su, suna jawo ma kansu halaka
2 mai-samli. *Mutane* dayawa kwa za su
bi ayukansu na miyagun gurori; sabada
3 su za a yi kushen hanyar gaskiya. Da
maganganun rikichi kuma chikkin kwa-
ḍai za su maishe ku kayan chiniki:
shari'a fa da aka hukumta masu tun
da yanzu ba za ta yi jinkiri ba, hala-
4 kassu kuma ba ta barchi ba. Gamma
idan Allah ba ya kewoye ma malaïku
sa'anda suka yi zunubi ba, amma ya
jefa su chikkin Jahannama, ya sanya
su kuma chikkin ramumuka masu-dufu,
5 ajiyeyu zuwa hukumchi; ba ya kwa

kewoye ma duniya ta da ba, amma ya
keḅe Nuhu tare da waḍansu bakwai,
mai-shelar adilchi, sa'anda ya kawo
rigyawa bissa duniya ta masu-fa-
6 jirchi; ya maida biranen Saduma
da Gamurata toka, yana yi masu
hukumchi da kaḅantuwa, *hakkanan*
yana maishe su abin nuni ga waḍanda
7 za su yi zamman fajirchi; ya kuma
chechi Lutu adilin, *sa'anda* ransa ya
ḅachi ḳwarai domin zaḳuwa ta masu-
8 mugunta (gamma wannan mai-adilchi
da ya ke zamne a-tsakkiyarsu, yana
gani yana ji, yau da gobe ya azabatadda
ransa mai-adilchi domin ayukansu ma-
9 rasa-shari'a): Ubangiji ya san yada za
ya chechi masu-ibada dagga chikkin
jaraba, ya tsare marasa-adilchi kuma
ḳalḳashin hukumchi har zuwa ranar
10 shari'a; bale waḍanda ke taffiya bissa
tabi'ar jiki chikkin sha'awar ḳazamta,
masu-renan mulki. Masu-ḳarfin hali,

masu-taurin kai, ba su yin rawan jiki
ba *sa'anda* suna yi ma maḍaukaka
11 ḳirre: ga fa malaïku, ko da shi ke sun
fi ḳarfi da iko, ba su kai sara ta ḳanḳan-
12 chi gun Ubangiji a-kansu ba. Amma
waḍannan, kammar masu-rai marasa-
azanchi, dabobi ne kaḍai haifafu domin
a kama a halaka, suna ḳirre chikkin
matsallolin da ba su fahimche su ba,
chikkin halakasuwassu hakika za su
13 halaka, suna shan mugunta sakama-
kon mugunta; su ne suna azza abin
nishati ne a yi zari da rana, aibobi
ne *su*, tabba, suna nishati chikkin buku-
kuwansu na ḳamna sa'anda suna buki
14 tare da ku; idanunsu chikke da zina su
ke, waḍanda ba su da iko su dena
zunubi; suna jarabta mutane marasa-
tsayawa; suna da zuchiya forariya bissa
15 ga kwaḍai; yayan la'ana; masu-sakken
hanyar gaskiya, suka ḅache, suna bin
tafarkin Bala'am ḍan Basura, waṇda

yana ķamnar ladan aikin mugunta;
16 amma aka tsauta masa domin zunu-
binsa: jaka mara-magana ta yi masa
zanche da muriyar mutum ta kwaḅe
17 haukar annabin. Waḍannan maḅuḅu-
gai ne marasa-ruwa, hazajen da hadari
ke kora kuma; an kwa tanada masu
18 baķin dufu. Gamma, lokachinda su
ke furtadda manyan rubobi, bissa ga
lalata, chikkin sha'awoyin jiki suna
jarabchi mutane waḍanda suna kan
chira dagga hannun mazamna chikkin
19 saḅo; suna alkawarta masu yanchi,
su da kansu fa a-chikkin bautar ruḅa
su ke; gamma shi wanda ya kan chi
nassara bissa mutum, shi ke sakka shi
20 chikkin bauta kuma. Gamma idan,
bayanda sun chere ma ķazamtar duniya
ta wurin sanin Ubangiji da Mai-cheto
Isa Almasihu, sun sake nanaḍewa a-
chikki kuma *har* an chi su, ya zamma
masu ķarshen muhalinsu ya fi farkon

21 muni. Gamma gwoma a-garesu da ba
su san hanyar adilchi ba, da, bayanda
suka san ta, su juya ga barin umurnin
nan mai-tsarki wanda aka bayas a-
22 garesu. Ya zamma garesu bissa ga
karin maganan nan mai-gaskiya, Karre
yana komawa zuwa wojen hararwatasa,
gursuna wada ta yi wanka kuma ga
birkiḍa chikkin laka.

**3** Wannan yanzu, ķamnatatu, wasika
ta biyu che da ni ke rubuta maku;
chikkin dukansu biyu kwa ina daman
sahihin hankalinku ina yi maku tuni;
2 domin ku tuna da zantatuka waḍanda
annabawa musu-tsarki suka faḍi a-da,
da kuma umurnin Ubangiji da Mai-
3 cheto ta bakin Manzaninku: kun san
wannan dafari, chikkin kwanaki na
ķarshe masu-ba'a za su zo da ba'a, suna
4 bin nasu sha'awoyi, suna chewa, Inna
alkawalin taffowassa? gamma, tun
dagga randa ubanni suka faḍa barchi,

dukan al'amura suna nan kammar yada
5 su ke tun farkon halita. Gamma da
gangar suna manta da wannan, akwoi
sammai tun da, ɗa duniya kuma a-
tatare dagga bissa ruwa chikkin tsakki-
yar ruwa kuma, bissa ga maganar
6 Allah; bissa ga wannan fa duniya wada
ta ke a sa'an nan, yayinda ruwa ya
7 malala a-kanta, ta halaka: amma
sammai da su ke yanzu, da duniya
kuma, bissa ga wannan magana kanta
an tanaje su domin wuta, ajiyeyu
zuwa ranar shari'a da halakar mutane
masu-fajirchi.

8 Amma kadda ku manta da wannan
abu guda, ƙamnatatu, rana ḍaya a-
wurin Ubangiji kammar shekera dubu
che, shekara dubu kuma kammar rana
9 ḍaya ne. Ubangiji ba mai-jinkiri ba
ne ga zanchen alkawalinsa, yada wa-
ḍansu mutane su ke azza jinkiri; amma
mai-hanḳuri ne zuwa gareku, ba shi

nufin kowa da halaka ba, amma sai
10 duka su kai ga tuba. Amma ranar
Ubangiji kammar ɓarawo za ta zo; a-
chikkinta fa sammai za su shuḍe tare
da ƙara mai-girma, rundunan kuma za
su narke da ƙuna mai-zafi, duniya kwa
da ayukan da ke chikkinta za su ƙone.
11 Da shi ke fa dukan waḍannan abu
za su narke hakkanan, waḍanne irin
mutane ya kamata ku zamma chikkin
12 tasarrufi mai-tsarki da ibada kuma,
kuna sauraron ranar Allah, kuna kwa
marmarin zuwanta ƙwarai; bissa ga
zuwanta kwa sammai da shi ke suna
chin wuta za su narke, rundunan kuma
13 za su narke da ƙuna mai-zafi? Amma,
bissa ga alkawalinsa, muna sauraron
sabobin sammai da sabuwar duniya,
inda adilchi ya ke zamne.

14 Domin wannan, ƙamnatatu, tun
da kuna sauraron waḍannan al'amura,
sai ku bada anniya a tarasda ku chikkin

salama, marasa-aibi marasa-laifi a-
15 gabbansa. Kuma ku maida jimrewar
Ubangijinmu cheto che; kam-
mar yada ķamnatachen ḍan-uwanmu
Bulus kuma, bissa ga hikima da aka
bayas a-gareshi, ya rubuta maku;
16 hakkanan kuma chikkin dukan nasa
wasikai, inda yana zanchen waḍannan
al'amura; akwoi fa waḍansu abu masu-
wuyan ganewa a-chikkinsu, jahilai fa
da marasa-tsayawa su kan ɓata *azan-
chinsu*, kammar yada su ke yi da
saur n litatafai, zuwa halakar kansu.
17 Ku fa, ķamnatatu, domin kun rigaya
kun sani, ku yi hankali kadda ya
zamma ku faḍi dagga chikkin tsaya-
warku, bayanda kun kauwu bissa ga
18 saɓon miyagun *mutane*. Amma ku yi
girma chikkin alherin Ubangijinmu
Mai-chetonmu Isa Almasihu da sa-
ninsa. A-gareshi daraja yanzu da har
abada. Amin.

# I. WASIKA TA FARI TA YOHANNA

---

1 Abin da ke tun dagga farko, abin
da mun ji, abin da mun gani da
idanunmu, abin da muka duba, hannu-
wanmu suka taḅa, a-kan Kalma ta rai
2 (aka kuma bayanna ran, mu kwa mun
gani, muna bada shaida, muna faḍa
maku labarin rai, rai na har abada,
wanda ke tare da Uba, wanda aka
3 bayanna mamu kuma); abin da mun
gani da mun ji, shi mu ke faḍa maku
labari, domin ku kuma ku yi zumunta
da mu: i, zumuntarmu tare da Uba ta
4 ke, da Ḍansa Isa Almasihu: waḍannan
abu mu ke rubutawa kuma, domin
farinzuchiyarmu ta chikka.

5 Jawabi ke nan da mun ji dagga

wurinsa, muna ba ku labarinsa kuma,
Allah haske ne, a-wurinsa babu dufu
6 ko kaḍan. Idan mun che muna zu-
munta da shi, mu kwa chikkin dufu
mu ke taffiya, ķariya mu ke yi, ba
7 mu yi gaskiya ba: amma idan muna
taffiya chikkin haske, kammar yada
shi ke chikkin haske, muna zumunta
da junanmu, kuma jinin Isa Ḍansa
yana tsarkake mu dagga zunubi duka.
8 Idan mun che ba mu da zunubi, muna
ruḍin kanmu, gaskiya kwa ba ta
9 chikkinmu ba. Idan mun faḍi zunu-
banmu, shi mai-alkawali ne, mai-adilchi
ne, da za shi gafarta mamu zunuban-
mu, shi tsarkake mu dagga dukan
10 rashin adilchi. Idan mun che ba mu
yi zunubi ba, muna maishe shi maķa-
riyachi, kuma maganatasa ba ta chikkin
mu ba.

**2** Yayana ķanķanana, waḍannan
abu ni ke rubuta maku, domin kadda

ku yi zunubi. Idan kowa ya yi
zunubi, muna da Mai-taimako wurin
2 Uba, Isa Almasihu mai-adilchi: shi
ne pansar zunubanmu; ba kwa ta
3 namu kaḍai ba, amma ta duniya duka
kuma. Inda mun sani mun san shi
ke nan, idan muna kiyaye dokokinsa.
4 Wanda ya che, Na san shi, amma ba
ya kiyaye dokokinsa ba, maḳariyachi
ne, gaskiya kwa ba ta chikkinsa ba:
5 amma wanda yana kiyaye maganatasa,
a-chikkinsa lale an chikka ḳamnar
Allah. Domin wannan mun sani
6 muna chikkinsa: wanda ya che yana
zamne chikkinsa ya kamata shi yi
taffiya da kansa kammar yada shi ya
yi taffiya.

7 Masoya, ba sabuwar doka ba che
ni ke rubuta maku, amma tsofuwar
doka che wada ku ke da ita tun dagga
farko: magana da kuka ji ita che
8 tsofuwar doka. Kuma, sabuwar doka

ni ke rubuta maku, abin da ke gaskiya
chikkinsa da chikkinku; gamma dufu
yana shuḍewa, ko yanzu haske mai-
gaskiya ya rigaya yana ta haskakawa.
9 Wanda ya che yana chikkin haske, shi
kwa yana ḳin ḍan-uwansa, chikkin
10 dufu ya ke har yanzu. Wanda yana
ḳamnar ḍan-uwansa chikkin haske ya
ke zamne, ba kwa abin tuntuḅe
11 chikkinsa ba. Amma wanda yana ḳin
ḍan-uwansa chikkin dufu ya ke,
chikkin dufu ya ke taffiya, ba ya san
inda za shi ba, gamma dufu ya rufe
masa idanu.

12 Ina rubuta maku, yayana ḳanḳa-
nana, domin an gafarta maku zunu-
13 banku sabili da sunansa. Ina rubuta
maku, ubanni, domin kun san shi
wanda ke tun dagga farko. Ina rubuta
maku, majiya-ḳarfi, domin kun yi
nassara da Mugun. Na rubuta maku,
yaya ḳanḳanana, domin kun san Uba.

14 Na rubuta maku, ubanni, domin kun
san shi wanda ke tun dagga farko.
Na rubuta maku, majiya-ḳarfi, domin
ku ḳarfafa ne, maganar Allah tana
zamne chikkinku, kuma kun yi nassara
15 da Mugun. Kadda ku yi ḳamnar
duniya, ko kwa abubuwan da ke chik-
kin duniya. Idan kowa yana ḳamnar
duniya, ḳamnar Uba ba ta chikkinsa
16 ba. Gamma dukan abin da ke chikkin
duniya, da kwaḍayin jiki, da sha'awar
idanu, da girman rai na wofi, ba na
Uba ba ne, amma na duniya ne.
17 Duniya ma tana wuchewa, duk da
kwaḍayinta: amma wanda yana aika
nufin Allah ya zamna har abada.

18 Yaya ḳanḳanana, sa'a ta ḳarshe ta
yi: kammar yada kuka ji magabchin
Almasihu yana zuwa, ko yanzu ma-
gabtan Almasihu dayawa sun tashi;
sabada wannan mun sani sa'a ta ḳarshe
19 ke nan. Suka fita dagga chikkinmu,

amma ba namu ba ne; gamma da
namu ne, da sun lizima tare da mu:
amma suka fita, domin su bayannu,
20 su duka ba namu ba ne. Kuna da
shafewa dagga wurin Mai-tsarki, kun
21 san abu duka fa. Ban rubuta maku
domin ba ku san gaskiya ba, amma
domin kun san ta, kuma domin babu
ḳariya wada *ta fito* dagga wurin gaski-
22 ya ba. Wanene maḳariyachi sai
wanda yana musun Isa shi ne Alma-
sihu? Magabchin Almasihu ke nan,
shi wanda yana musun Uba da Ḍa.
23 Dukan wanda yana musun Ḍa, ba
shi da Uba: wanda yana shaidar Ḍa
24 shi ke da Uba kuma. Ku dai, bari
abin da kuka ji tun dagga farko
ya zamna chikkinku. Idan abin da
kuka ji tun dagga farko ya zamna
chikkinku, ku kuma za ku zamna
25 chikkin Ḍa, da Uba kuma. Alkawalin
da ya yi mamu ke nan, rai na har

26 abada. Waḍannan abu na rubuta
maku bissa waḍanda su ke so su ḅashe
27 ku dagga hanya. Ku dai, shafewa
da kuka karḅa a-wurinsa tana zamne
chikkinku, ba ku da bukata kowa shi
kwoiya maku ba; amma kammar yada
shafewassa tana kwoiya maku zanchen
abu duka, ita kuma gaskiya che, ba
ƙariya ba che, yada fa ta kwoiya maku,
28 hakkanan ku zamna chikkinsa. Yanzu,
yayana ƙanƙanana, ku zamna chikkin-
sa; domin, kadan am bayanna shi,
mu same ƙarfinzuchiya, ba mu ji
kumya a-wurinsa ba lokachin taffo-
29 wassa. Idan kun sani shi mai-adilchi
ne, kun sani kuma dukan wanda yana
aika adilchi haifafe ne dagga wurinsa.

**3** Duba irin ƙamna wada Uba ya
bayas garemu, da za a che da mu
yayan Allah: hakkanan kwa mu ke.
Sabada wannan duniya ba ta san mu
2 ba, domin ba ta san shi ba. Masoya,

yanzu yayan Allah mu ke, ba a ba-
yanna ba tukuna yada za mu zamma.
Mun sani, kadan am bayanna shi, mu
za mu zamma kammatasa; gamma za
mu gan shi kammar yada shi ke.
3 Dukan wanda yana da hope nan bissa
gareshi ya kan tsarkake kansa, kam-
4 mar yada shi tsatsarka ne. Dukan
wanda yana aika zunubi yana ķetaren
doka kuma: zunubi shi ne ķetaren
5 doka. Kun sani aka bayanna shi domin
ḍaukar zunubi; a-chikkinsa kwa babu
6 zunubi. Dukan wanda yana zamne
chikkinsa ba shi aika zunubi ba: dukan
wanda shina aika zunubi ba ya taḅa
7 ganinsa ba, ba ya san shi kuma. Ya-
yana ķanķanana, kadda ku bari kowa
shi ḅashe ku dagga hanya: wanda yana
aika adilchi mai-adilchi ne, kammar
8 yada shi mai-adilchi ne; wanda yana
aika zunubi na Shaitan ne; gamma
Shaitan yana yin zunubi tun dagga

farko. Dalilin bayannuwar Ḍan Allah
ke nan, domin shi kashe ayukan
9 Shaitan. Dukan wanda shi ke haifafe
dagga wurin Allah ba shi aika zunubi
ba, gamma irinsa yana chikkinsa
zamne: ba shi iya aika zunubi ba
kuma, domin an haife shi dagga wurin
10 Allah. Inda yayan Allah sun bayannu
ke nan, da yayan Shaitan: dukan
wanda ba shi aika adilchi ba, ba na
Allah ba ne, da wannan kuma wanda
ba ya yi ḳamnar ḍan-uwansa ba.
11 Gamma jawabi ke nan da kuka ji tun
dagga farko, mu yi ḳamnar junan-
12 mu: ba kammar Kayina na Shaitan ne,
ya kashe ḍan-uwansa. Sabada mi ya
kashe shi? Sabada ayuka nasa miyagu
ne, na ḍan-uwansa masu-adilchi ne.

13 Yan-uwa, kadda ku yi mamaki
14 idan duniya tana ḳin ku. Mun sani
mun ratsa mutuwa zuwa chikkin rai,
domin muna ḳamnar yan-uwa. Wanda

ba ya yi ḳamna ba chikkin mutuwa
15 ya ke zamne. Dukan wanda yana ḳin
ḍan-uwansa mai-kissankai ne: kun sani
babu mai-kissankai wanda shi ke da
rai na har abada a-chikkinsa zamne.
16 Inda mun san ḳamna ke nan, bada
ransa da ya yi dominmu: mu kuma
ya kamata mu bada ranmu domin
17 yan-uwa. Amma wanda shi ke da
dukiyar duniya, shina kwa ganin ḍan-
uwansa da tsiya, ya hana masa tausai,
ḳaḳa ḳamnar Allah tana zamne a-
18 chikkinsa? Yayana ḳanḳanana, kadda
mu yi ḳamna da baki ko kwa da har-
she; amma da aiki da gaskiya kuma.
19 Sabada wannan za mu sani muna
wojen gaskiya, mu rinjaya zuchiyarmu
20 a-gabbansa kuma, dukan inda zuchi-
yarmu tana kashe mu; gamma Allah
ya fi zuchiyarmu girma, ya kwa san
21 abu duka. Masoya, idan zuchiyarmu
ba ta kashe mu ba, gabba gaḍe mu

22 ke gabban Allah; dukan komi da muna
roḳa kuma, muna karḅa dagga wurinsa,
domin muna kiyaye dokokinsa, muna
yin abubuwan da su ke da daḍin gani
23 a-gareshi. Umurninsa ke nan, mu
bada gaskiya ga sunan Ḍansa Isa
Almasihu, mu yi ḳamnar junanmu
kuma, kammar yada ya umurche mu.
24 Wanda yana kiyaye dokokinsa chik-
kinsa ya ke zamne, da shi kuma a-
chikkinsa. Yada mun sani yana zamne
chikkinmu ke nan, ta wurin Ruhu
wanda ya ba mu.

4 Masoya, kadda ku bada gaskiya
ga kowanne ruhu, amma ku gwoda
ruhohi, ko na Allah ne: gamma masu-
ḳariyan annabchi dayawa sun fita
2 chikkin duniya. Hakkanan kun san
Ruhun Allah: kowanne ruhu wanda
yana shaida Isa Almasihu ya zo chik-
3 kin jiki na Allah ne. Kowanne ruhu
wanda ba ya shaida Isa ba, ba na



 

Allah ba ne: ruhun magabchin Alma-
sihu ke nan, wanda kun ji labari shina
zuwa; ya rigaya yana nan duniya ko
4 yanzu. Ku na Allah ne, yayana ḳan-
ḳanana, kun yi nassara da su: domin
shi wanda ke chikkinku ya fi wanda
5 ke chikkin duniya girma. Su na duni-
ya ne: sabada wannan suna yin zan-
che kammar na duniya, duniya kuma
6 tana jinsu. Mu na Allah ne: wanda
ya san Allah yana jinmu; wanda ba
na Allah ba ne ba ya jinmu ba. Dag-
ga wannan mun san ruhun gaskiya,
mun san kuma ruhun saḅo.

7 Masoya, mu yi ḳamnar junanmu:
gamma ḳamna ta Allah che; dukan
wanda yana yin ḳamna an haife shi
dagga wurin Allah, ya san Allah
8 kuma. Wanda ba ya yi ḳamna ba,
ba ya san Allah ba; gamma Allah
9 ḳamna ne. Inda aka bayanna ḳamnar
Allah aremu ke nan, Allah ya aike

Ḍansa haifafensa kaḍai chikkin duni-
10 ya, domin mu rayu ta wurinsa. Nan
akwoi ḳamna, ba chewa mu ne muka
yi ḳamnar Allah ba, amma shi ne ya
ḳamnache mu, ya aike Ḍansa kuma
11 shi zamma pansar zunubanmu. Ma-
soya, idan Allah ya ḳamnache mu
hakka, ya kamata mu kuma mu yi
12 ḳamnar junanmu. Ba wanda ya taḅa
duban Allah ba: idan muna ḳamnar
junanmu, Allah yana zamne chikkin-
mu, kuma ḳamnatasa ta chikka a-
13 chikkinmu: hakkanan mun sani muna
zamne chikkinsa, shi kuma chikkinmu,
da ya ba mu dagga chikkin Ruhunsa.
14 Mun duba, kuma muna bada shaida
Uba ya aike Ḍan *shi zamma* Mai-
15 cheton duniya. Dukan wanda za ya
shaida Isa Ḍan Allah ne, Allah yana
zamne chikkinsa, shi kuma chikkin
16 Allah. Mun sani, mun gaskanta
kuma ḳamna wada Allah ya ke da

ita garemu. Allah ḳamna ne; kuma
wanda yana zamne chikkin ḳamna
yana zamne chikkin Allah, Allah kuma
17 yana zamne chikkinsa. Hakkanan
ḳamna ta chikka a-wurinmu, da za
mu yi gabba gaḍe kan ranar shari'a;
gamma kammar yada shi ke, hakka-
nan mu ke chikkin duniyan nan.
18 Babu tsoro wurin ḳamna: amma chikka-
kiyar ḳamna tana fitarda tsoro, gamma
tsoro yana da azaba; wanda yana jin
tsoro kwa ba ya chikka ga wojen
19 ḳamna ba. Muna ḳamna, domin ya
20 fara ḳamnache mu. Idan wani ya
che, Ina ḳamnar Allah, shi kwa yana
ḳin ḍan-uwansa, maḳariyachi ne: do-
min wanda ba ya ḳamnar ḍan-uwansa
ba wanda ya gani, ba shi iya ḳamnar
21 Allah wanda ba ya gani ba. Kuma
muna da wannan umurni dagga wu-
rinsa, wanda yana ḳamnar Allah shi yi
ḳamnar ḍan-uwansa kuma.

5 Dukan wanda yana bada gaskiya
Isa shi ne Almasihu an haife shi dagga
wurin Allah: kuma dukan wanda yana
ḳamnar mahaifi yana ḳamnar haifa-
2 fensa kuma. Inda mun sani muna
ḳamnar yayan Allah ke nan, lokachin-
da muna ḳamnar Allah, muna kiyaye
3 dokokinsa kuma. Gamma ḳamnar
Allah ke nan, mu kiyaye dokokinsa:
dokokinsa fa ba su da ban chiwo ba.
4 Gamma kowanne haifafe dagga wurin
Allah yana yin nassara da duniya:
nassara wada ta chi duniya ke nan,
5 bangaskiyarmu. Wanene mai-nassara
da duniya fa, sai shi wanda yana
bada gaskiya Isa Ḍan Allah ne?
6 Wannan ke nan wanda ya zo da ruwa
da jini kuma, Isa Almasihu; ba da
ruwa kaḍai ba, amma da ruwa da jini
7 kuma. Ruhu ne yana bada shaida,
8 domin Ruhu shi ne gaskiya. Akwoi
fa uku da suna bada shaida, da

Ruhu, da ruwa, da jini: su uku kwa
9 mawafaka su ke yi. Idan mun karḅi
shaidar mutane, shaidar Allah ta fi
girma: domin shaidar Allah ke nan,
10 ya bada shaida bissa Ḍansa. Wanda
yana bada gaskiya ga Ḍan Allah
yana da shaida a-chikkinsa: wanda
ba ya bada askiya ga Allah ba ya
maishe shi maƙariyachi; da shi ke
ba ya bada gaskiya ga shaida wada
11 Allah ya yi a-bissa Ḍansa ba. Shaida
ke nan, Allah ya ba mu rai na har
abada, wannan rai kuma chikkin
12 Ḍansa ya ke. Wanda shina da Ḍa
shina da rai; wanda ba shi da Ḍan
Allah ba shi da rai.

13 Waḍannan abu na rubuta maku,
domin ku sani kuna da rai na har
abada, ku *ni ke ambato*, waḍanda kuna
bada gaskiya ga sunan Ḍan Allah.
14 Gabba gaḍe ke nan da mu ke yi
a-gabbansa, idan mun roḳi komi daidai

15 da nufinsa, yana jinmu: kuma idan
mun sani yana jinmu, komi mu ke
roḳo, mun sani muna da roḳe-roḳe.
16 waḍanda mun roḳa a-gareshi. Idan
kowanne mutum ya ga ḍan-uwansa
yana yin zunubi wanda ba ya kai ga
mutuwa ba, shi yi roḳo, *Allah* kwa za
ya ba shi rai domin su waḍanda suna
yin zunubi da ba ya kai ga mutuwa ba.
Akwoi zunubi wanda ya kai ga mu-
tuwa: ba sabada wannan ni ke chewa
17 shi yi roḳo ba. Dukan rashin adilchi
zunubi ne: kuma akwoi zunubi wanda
ba ya kai ga mutuwa ba.

18 Mun sani kowanne haifafe dagga
wurin Allah ba shi yin zunubi ba;
amma shi wanda aka haife shi dagga
wurin Allah yana tsaronsa, Shaitan ba
19 ya taḅa shi ba. Mun sani mu na
Allah ne, duniya duka kwa tana
20 kwanche chikkin Shaitan. Mun sani
kuma Ḍan Allah ya zo, ya ba mu

fahimi kuma, domin mu san shi wanda
ya ke mai-gaskiya, kuma muna chik-
kinsa wanda ya ke mai-gaskiya, wato
chikkin Ḍansa Isa Almasihu. Wannan
shi ne Allah mai-gaskiya, wannan
21 kuma rai na har abada ne. Yayana
ḳanḳanana, ku tsare kanku da gumaka.

# WASIKA TA BIYU TA YOHANNA

1 Datijun zuwa ga uwargida zaḅaḅi-
ya da yayanta, waḍanda ni ke ķamna
da gaskiya ; ba kwa ni kaḍai ba, amma
dukan waḍanda sun san gaskiya;
2 sabili da gaskiya wada ta ke zamne
*kullum* a-chikkinmu, za ta kwa dawama
3 tare da mu har abada: Alheri, da jinķai,
da salama za su kasanche tare da mu,
dagga wurin Allah Uba, da Isa Alma-
sihu, Ḍan Uba, chikkin gaskiya da
ķamna.

4 Ina murna ķwarai da na iske wa-
ḍansu dagga chikkin yayanki suna
taffiya chikkin gaskiya, kammar yada
muka sami umurni dagga wurin Uba.
5 Yanzu kwa ina roķonki, uwargida, ba

kammar ina rubuta maki sabuwar doka
ba, amma wada mu ke da ita tun
dagga farko, mu yi ḳamnar juna.
6 Ḳamna ke nan, mu yi taffiya bissa ga
dokokinsa. Ita che doka, *daidai* yada
kuka ji tun dagga farko, ku yi taffiya
7 chikkinta. Gamma masu-ruḍan mutane
dayawa sun fita zuwa chikkin duniya,
wato waḍanda ba su shaida Isa Alma-
sihu ya zo chikkin jiki ba. Mai-ruḍawa
8 ke nan da magabchin Almasihu. Ku
lura da kanku, kadda ku yasda abin da
mun aika, amma ku karḅi chikkaken la-
9 da. Dukan wanda ya ke chin gabba ba
ya kwa lizima chikkin kwoiyasuwar
Almasihu ba, ba shi da Allah: wanda ya
lizima chikkin kwoiyasuwan, wannan
10 shi ke da Uban da Ḍan kuma. Idan
kowanne ya zo wurinku, ba ya kwa
kawo wannan kwoiyasuwa, kadda ku
karḅe shi chikkin gidanku, kadda ku
11 yi masa sallama kuma: gamma wanda

ya yi masa sallama yana taraya chikkin miyagun ayukansa.

12 Domin fa ina da abu dayawa da zan rubuta maki, ba ni so in yi da takarda da tadawa: amma ina hope in zo gareki, in yi magana baki da baki, domin farinchikkinki ya chikka.

13 Yayan yar-uwarki zaḅaḅiya suna gaishe ki.

# WASIKA TA UKU TA YOHANNA

---

1 Datijun zuwa ga Gayus ḳamna-
tachen, wanda ni ke ḳamna da
gaskiya.
2 Masoyina, ina yin addu'a chikkin
dukan al'amura ka sami albarka ka
zamma lafiya kuma, kammar yada ranka
3 yana albarka. Gamma na yi murna
dayawa, sa'anda yan-uwa suka zo zuka
shaida gaskiyarka, kammar yada ka ke
4 taffiya chikkin gaskiya. Ba ni da wani
farinchikki wanda ya fi wannan, in ji
labarin yayana suna taffiya chikkin
gaskiya.
5 Masoyina, kana aikin aminchi
chikkin dukan tasarrufinka zuwa ga
waḍanda ke yan-uwa, ko da su ke baḳi

6 ne; suna kwa shaida ga ḳamnarka
a-gabban ekklesiya: za ka kwa kyauta
idan ka raka su chikkin taffiyarsu yada
7 za ya chanchanta ga Allah: domin
sabili da Sunan suka fita, ba su ḳarḅi
komi dagga hannun Al'ummai ba.
8 Ya fa kamata mu yi ma irin waḍannan
maraba, domin mu zamma abokan aiki
9 tare da gaskiya. Na rubuta *magana*
ga ekklesiya: amma Diyoturifus,
wanda ya ke ḳamna ya sami shugab-
banchi a-chikkinsu, ba ya karḅe mu ba.
10 Ni fa, idan na zo, sai in tuna da ayu-
kansa da ya ke aika, miyagun zanta-
tukan da ya ke ambatonmu da su:
har wannan ma ba ya ishe shi ba, sai
kwa ba shi karḅa yan-uwa da kansa,
waḍanda suna so su yi kwa, yana hana
su, yana fitarda su dagga chikkin
11 ekklesiya. Masoyina, kadda ka bi
mugun gurbi, sai mai-kyau. Wanda
ya ke aika nagarta na Allah ne: wanda

ya ke aika mugunta ba ya ga Allah ba.
12 Dimitiriyus yana da shaida dagga
wurin dukan mutane, har dagga wurin
gaskiya da kanta: hakika, mu kuma
muna shaida; ka kwa sani shaidarmu
gaskiya che.

13 Da ina da abu dayawa da zan
rubuta maka, amma ba ni so in rubuta
su gareka da alkalami da tadawa:
14 amma ina hope in an jima in gan ka,
mu yi zanche baki da baki. Salama
gareka. Abokai suna gaishe ka. A
gaida abokai da sunansu.

# WASIKA TA YAHUTHA

1 Yahutha, bawan Isa Almasihu, da
ḍan-uwan Yaḳub, zuwa ga waḍannan
da su ke kirrayayu, ḳamnatatu chikkin
Allah Uba, ajiyeyu kuma domin Isa
2 Almasihu : Jinḳai da salama da ḳamna
su daḍu a-gareku.

3 Masoyana, lokachinda ina bada
himma ḳwarai in rubuta maku maga-
nar chetonmu na taraya, na matsu in
rubuta maku in galgaḍadda ku ku yi
jihadi da himmar rai domin imani wanda
aka bayas ga tsarkaka so ḍaya ḍungum.
4 Gamma akwoi waḍansu mutane sun
shigo da kwanto, su waḍanda an
ḳadara su tun da zuwa wannan hu-
kumchi, mutane masu-fajirchi, masu-

kaḅantadda alherin Allah zuwa wojen
lalata, suna kwa musun Mai-mulkinmu
Ubangijinmu kaḍai, Isa Almasihu.
5 Yanzu dai ina so in tuna maku,
ko da shi ke kun rigaya kun san abu
duka, Ubangiji, bayanda ya chechi
wata al'umma dagga chikkin ḳassar
Masar, dagga baya ya halaka waḍanda
6 ba su bada gaskiya ba. Malaïku kuma
waḍanda ba su riḳe matsayi nasu,
amma suka rabu da nasu wurin
zamma, ya tsare su chikkin madawa-
man sarḳoḳi a-chikkin dufu zuwa
7 hukumchin babar ranan. Kammar
yada Saduma da Gamurata, da birane
na wojensu, da shi ke tare da su suka
bada kansu ga fasikanchi, suka biḍi
kwaḍai ba irin na tabi'a ba, an nuna
su a-sarari kammar misali, suna shan
8 hukumchi na wuta ta har abada. Duk
da wannan waḍannan kuma hakkanan
chikkin mafalkansu suna ḳazamtadda

jiki, suna waḳala shugabbanchi, suna
9 ḳirre bissa sarautai. Amma Mikaïlu
shugabban malaïku, sa'anda yana
muhawara da Shaitan yana gardama
da shi a-kan jikin Musa, ba ya yi
ḳarfin hali ya furta masa da shari'a
mai-zafin magana ba, amma ya che,
10 Ubangiji shi tsauta maka. Amma
waḍannan su kan kama zagin iyakar
abin da ba su san shi ba: abin da sun
fahimta kuma bissa ga tabi'ar jiki,
kammar dabobi marasa-azanchi, chik-
kin waḍannan al'amura sun ɓache.
11 Kaitonsu! gamma suka bi hanyar
Kayinu, suka tunzura a-guje chikkin
kuskuren Bil'amu domin ijara, suka
halaka kuma chikkin maḳagara *irin* ta
12 Kuraha. Waḍannan su ne pannu ɓo-
yayu sa'anda suna chi tare da ku chik-
kin bukukuwanku na ḳamna, makiyaya
ke nan waḍanda su kan kiyaya kansu
ba da tsoro ba; hadaru ba ruwa, iska

tana taffe da su; itatuwan damana
ba yaya ba, matatu so biyu, tumbuḳaḳu
13 dagga saiwassu; raḳuman ruwa na
bahar masu-hauka, suna kumfa da
kumyar kansu; tamrari masu-yawo,
waḍanda an tanada masu baḳin dufu har
14 abada. Ahnuhu kuma, na bakwai dagga
Adamu, ya yi annabchi a-kan waḍan-
nan, yana chewa, Ku duba, ga Uban-
giji ya zo da rundunan tsarkakansa
15 dubbai, garin ya hukumta shari'a bissa
dukan mutane, garin ya kada dukan
masu-fajirchi kuma a-kan dukan ayu-
kansu na fajirchi da suka yi chikkin
fajirchinsu, da dukan maganganu na
ɓatanchi waḍanda masu-zunubi masu-
13 fajirchi sun ambache shi da su. Wa-
ḍannan masu-gunaguni ne, masu-
kawo ḳara, suna bin sha'awoyin ransu
(bakinsu kuma yana furtadda manyan
ruba), suna tara domin riba.

17 Amma ku, masoya, ku tuna da

zantatukan da Manzanin Ubangijinmu
18 Isa Almasihu suka faḍi tun da; da suka
che maku, Chikkin kwanaki na ḳarshe
masu-ba'a za su kasanche *a-nan*, suna
19 bin nasu sha'awoyi masu-fajirchi. Su
ne masu-yin tsatsaguwa, masu-tabi'ar
20 jiki, ba su da Ruhu. Amma ku, maso-
ya, chikkin gina kanku bissa imaninku
mafifichin tsarki, kuna addu'a chikkin
21 Ruhu Mai-tsarki, sai ku tsare kanku
chikkin ḳamnar Allah, kuna sauraro ga
jinḳan Ubangijinmu Isa Almasihu zuwa
22 rai na har abada. Bissa ga waḍansu
kuma sai a yi jinḳai, lokachinda suna
23 mahawara da ku; waḍansu kuma sai
a yi chetonsu, ana fizge su dagga chik-
kin wuta; bissa ga waḍansu kuma a
yi jinḳai tare da tsoro; ana ḳin ko
tufar da ke taḅaḅiya da jiki.

24 Yanzu ga wanda yana da iko ya
tsare ku dagga yin tuntuḅe, ya sanya
ku a-gabban bayannuwar darajassa

marasa-aibi chikkin mafifichin farinzu-
25 chiya, ga Allah Makaḍaichi Mai-che-
tonmu, ta wurin Isa Almasihu Ubangijinmu, daraja da ḍaukaka da mulki da iko, tun gabban zamanai duka, da yanzu kuma, har abada abadin. Amin.

# RUWAYA TA YOHANNA

---

1 Ruwaya ta Isa Almasihu, wada
Allah ya ba shi domin shi bayanna
ma bayinsa, al'amuran da za su faru
ba da jinkiri ba: ya kuma aiko ya
shaida ta bakin malaïkansa zuwa ga
2 bawansa Yohanna; shi kuma ya bada
shaida ga maganar Allah, da shaidar
Isa Almasihu, wato dukan al'amuran
3 da ya gani. Mai-albarka ne shi wanda
ke karantawa, da su kuma waḍanda ke
jin zantatukan annabchin, suna kiya-
yen abin da ke a-rubuche dagga
chikki: gamma sa'an ta kusa.

4 Yohanna zuwa ga ekklesiyai bak-
wai waḍanda ke chikkin Asiya:

Alheri gareku da salama, dagga wurin
wannan wanda ya kasanche yanzu, ya
kasanche a-da, mai-zuwa ne kuma;
dagga wurin ruhohi bakwai kuma wa-
5 ḍanda ke gabban kursi'insa; dagga
wurin Isa Almasihu kuma, wanda ke
mashaidi mai-aminchi, ḍan fari dagga
chikkin matatu, mai-mulkin sarakunan
duniya kuma. Shi wanda ya ke ḳam-
narmu, ya kwanche mu kuma dagga
6 zunubanmu chikkin jininsa; ya sa
mu mu zamma mulki, mu zamma
priests ga Allahnsa da Ubansa; a-
gareshi ḍaukaka da mulki zuwa zama-
7 nun zamanai. Amin. Ga shi, yana
zuwa tare da gajimarai; kowanne ido
kuma za ya gan shi, da su kuma
waḍanda suka soḳe shi; dukan kabilan
duniya kuma za su yi baḳinchikki a-
kansa. Hakkanan ne, Amin.

8 Ni ne Alpha da Omega, in ji
Ubangiji Allah, wanda ya kasanche

yanzu, ya kasanche a-da, mai-zuwa ne
kuma, Alḳadari.
9 Ni Yohanna, ḍan-uwanku da abo-
kin taraya da ku chikkin tsanani da
mulkin da hanḳuri da ke chikkin Isa,
ina chikkin tsibirin da a ke che da
shi Batmusa, sabili da maganar Allah
10 da shaidar Isa. Ina chikkin Ruhu a-
kan ranar Ubangiji, sai na ji babar
muriya a-bayana, kammar ta ḳafo
11 yana chewa, Abin da ka gani, ka
rubuta chikkin litafi, ka aike zuwa ga
ekklesiyan bakwai; ga Afisus, ga Sa-
miruna, ga Birgamos, ga Thayatara,
ga Sardisu, ga Filadalfiya, ga Lawu-
12 dikiya. Sai na waiwaya domin in ga
muriya wada ta yi zanche da ni. Da
na waiwaya na ga alkuki guda bakwai
13 na zinariya; a-chikkin tsakkiyar alku-
kai kuma ga wani mai-kamma da ḍan
mutum, yana yafe da riga ta kawo har
sawo, a-wojen ḳirji kuma yana ḍamre

14 da ḍamarra ta zinariya. Kansa kuma da
gashin kansa fari ne kammar farin
wool, kammar snow; idanunsa kuma
15 kammar harshen wuta ne; ḳaffafunsa
kammar gogagen jan ḳarfe, sai ka che
an gyarta shi chikkin tanderu; muri-
yatasa kwa tana kamma da muriyar
16 ruwaye masu-yawa. Chikkin hannun-
sa na dama kuma yana da tamrari bak-
wai: dagga chikkin bakinsa kuma
takobi mai-kaifi, kaifinsa biyu, yana
fitowa: fuskatasa tana kamma da
rana sa'anda tana haskakawa da ḳar-
17 finta. Sa'anda na gan shi, na faḍi a-
ḳaffafunsa kammar matache. Ya ḍi-
biya mani hannunsa na dama, yana
18 chewa, Kadda ka ji tsoro: Ni ne na
farko da na ḳarshe, ni ne *wannan* Mai-
rai; na mutu, ga shi kwa, ina da rai
har abada, ina kwa da makublai na
19 mutuwa da na Hades. Ka rubuta fa
abin da ka gani, da abin da ke yanzu,

da waḍanda za su faru gabban nan;
20 Asirin tamrarin nan bakwai waḍanda
ka gani chikkin hannuna na ḍama da
na alkukai bakwaiḍin kuma. Tamra-
rin bakwai malaïku ne na ekklesiyan
nan bakwai: alkukai bakwai kuma
ekklesiyai bakwai ne.

**2** Ka rubuta ma malaïkan ekklesiya
chikkin Afisus;

Ga magana da wannan ya ke faḍi
wanda yana riḳe da tamrari bakwai
chikkin hannunsa na dama, shi wanda
ya ke taffiya chikkin tsakkiyar alkukai
2 bakwaiḍin na zinariya: Na san ayu-
kanka, da wahallarka da hanḳurinka,
*na sani* kuma ba ka iya jimrewa da
miyagun mutane, ka kuma auna wa-
ḍanda ke che da kansu Manzani, su kwa
ba hakka ba ne, har ka iske su maḳa-
3 riyata; ka yi hanḳuri kuma, ka jimre
sabili da sunana, ba ka gaji kuma.
4 Amma ina da wannan gamme da kai,

5 da ka bar ḳamnarka ta fari. Ka tuna
fa dagga inda ka faḍi, ka tuba kuma,
ka yi ayuka na fari; im ba hakka ba
na zo wurinka, in kawasda alkukinka
dagga wurinsa, in ba ka tuba ba.
6 Amma wannan ka ke da shi, kana
ḳin ayukan Nikolawiyana, abin da ni
7 kuma na ḳi. Wanda ke da kunne,
bari shi ji abin da Ruhu ke faḍa ma
ekklesiyai. Wanda ya yi nassara, a-
gareshi zan bayas ya chi dagga chikkin
itache na rai, wanda ke chikkin Para-
dise na Allah.

8 Ka rubuta ma malaïkan ekklesiya
chikkin Samiruna;

Ga magana da Na fari da Na
ḳarshe ke faḍi, shi wanda ya mutu,
9 ya sake rayuwa: na san ḳunchinka da
talauchinka (amma mawadachi ne kai),
da alfashiyar waḍannan da ke che
da kansu Yahudawa, amma ba hakka
su ke ba, amma majami'ar Shaitan ne.

10 Kadda ka ji tsoron wahalla da za ka
sha: ga shi, Shaitan yana shiri ya
jefa waḍansu dagga chikkinku a-kurku-
ku, domin a gwoda ku; kwana goma
kwa za ku sha ḳunchi. Ka yi aminchi
har mutuwa, ni ma im ba ka rawani
11 na rai. Wanda ke da kunne, bari shi
ji abin da Ruhu ke faḍa ma ekklesiyai.
Wanda ya yi nassara ba za ya ji komi
ga mutuwa ta biyu ba.

12 Ka rubuta ma malaïkan ekklesiya
chikkin Birgamos;

Ga magana da wannan ya ke faḍi
wanda yana da takobi mai-kaifi, kai-
13 finsa biyu: Na san inda ka ke zamne,
inda mazamnin sarauta na Shaitan
ya ke: kana kwa riḳe da sunana, ba
ka yi musun imanina ba, ko chikkin
kwanakin Antibas mashaidina, mai-
aminchina, wanda aka kashe hi a-
chikkinku, wurinda Shaitan ke zamne.
14 Amma ina da waḍansu abu gamme da

kai, da shi ke kana da waḍansu a-nan
da suna kiyaye kwoiyasuwa ta Bil'amu,
wanda ya kwoiya ma Balak shi zuba
abin tuntuḅe a-gabban yayan Israïla,
su chi abin da aka yi sacrifice da shi
ga gumaka, su yi fasikanchi kuma.
15 Hakkanan kuma kana da waḍansu
masu-kiyayen tafarkin Nikolawiyana.
16 Ka tuba fa: im ba hakka ba na zo
wurinka da samli, in yi yaḳi da su da
17 takobi na bakina. Wanda ke da kunne,
bari shi ji abin da Ruhu ke faḍa ma
ekklesiyai. Wanda ya yi nassara, a-
gareshi zan bayas dagga chikkin ḅoya-
yen manna, zan ba shi farin duchi
kuma, bissa duchi kuma sabon suna
rubutache, wanda ba mai-saninsa ba,
sai shi wanda ya ke karḅa.

18 Ka rubuta ma malaïkan ekklesiya
chikkin Thayatara;

Ga magana da Ḍan Allah ke faḍi,
shi wanda idanunsa suna kamma da

harshen wuta, ḳaffafunsa kuma suna
19 kamma da gogagen jan ḳarfe: Na san
ayukanka, da ḳamnarka da bangaski-
yarka da hidima da hanḳuri, na sani
kuma ayukanka na ḳarshe sun dara
20 na farin. Amma ina da wannan
gamme da kai, da ka bari machen nan
Izabil, wada ta ke che da kanta anna-
biya; tana kwoiya ma bayina tana
ruḍinsu kuma su yi fasikanchi, su chi
abin da aka yi sacrifice da shi ga gu-
21 maka. Na kuma ba ta zarafin da za
ta tuba; amma ba ta da nufi ta tuba
22 ba ga barin fasikanchinta. Ga shi,
ina jefa ta chikkin gado, da waḍanda
ke yin zinna tare da ita chikkin ḳunchi
mai-zafi, iṇ ba su tuba ga barin ayu-
23 kanta ba. Za ni kashe yayanta kuma
da mutuwa; dukan ekklesiyai za su
sani kuma ni ne mai-bimbini chikkin
chikki da zukata: kuma zan saka ma
kowanne chikkinku gwalgwadon ayu-

24 kanku. Amma ku ni ke faḍa maku,
sauran waḍanda ke chikkin Thayatara,
iyakar waḍanda ba ku da wannan
kwoiyasuwa, waḍanda ba ku san zurfa-
fan al'amura na Shaitan, in ji su; ba
25 ni sa maku wani kaya kuma. Sai dai
abin da ku ke da shi, ku riḳe har na zo.
26 Wanda ya yi nassara kuma, wanda
ya kiyaye ayukana kuma har matuḳa,
a-gareshi zan bada iko bissa al'ummai:
27 za ya mallaka su kuma da sanda ta
ḳarfe, kammar yada a ke parpashen
tukanen mai-tukane; kammar yada ni
28 kuma na karḅi dagga wurin Ubana:
za ni kwa ba shi tamraron assubah.
29 Wanda ke da kunne, bari shi ji abin
da Ruhu ke faḍa ma ekklesiyai.

3 Ka rubuta ma malaïkan ekklesiya
chikkin Sardisu;

Ga magana da wannan ke faḍi
wanda ya ke da Ruhohi bakwai na
Allah, da tamrari bakwaiḍin: Na san

ayukanka, kana da suna rayaye ne kai,
2 matache ne kwa. Ka yi zamman tsaro,
ka ķarfafa abin da ya rage, waḍanda
suna bakin mutuwa: gamma ban iske
kowanne aiki naka chikkake ne gabban
3 Allah. Ka tuna fa yada ka karɓi da
ka ji kuma; ka kiyaye shi kuma, ka
tuba. Idan fa ba ka yi tsaro ba, na zo
da kammar ɓarawo, ba kwa za ka san
4 sa'a da zan afko maka. Amma kana
da waḍansu sunaye kima chikkin Sar-
disu waḍanda ba su ķazamtadda tufa-
finsu ba: waḍannan za su yi taffiya
tare da ni a-yafe da fari; gamma sun
5 chanchanta. Wanda ya yi nassara
hakkanan za a yafa shi da fararen
tufafi; ba ni kwa kankare sunansa
dagga chikkin litafin rai daḍai, za ni
kuma shaida sunansa a-gabban Ubana,
6 da gabban malaïkunsa. Wanda ya ke
da kunne, bari shi ji abin da Ruhu ke
faḍa ma ekklesiyai.

7 Ka rubuta ma malaïkan ekklesiya
chikkin Filadalfiya;
Ga magana da wannan ke faḍi
wanda ya ke mai-tsarki, shi wanda
ke mai-gaskiya, wanda ya ke da makub-
lin Dawuda, wanda ya ke buḍe, ba
mai-rufewa, yana rufe, ba mai-buḍewa:
8 Na san ayukanka (ga shi, na sa ḳofa
a-gabbanka buḍaḍiya, wada ba mai-
rufenta), kana da iko ḳanḳani, ka kuma
kiyaye maganata, ba ka yi musun
9 sunana kuma. Ga shi, na ba ka dagga
chikkin majami'ar Shaitan, waḍanda
su ke che da kansu Yahudawa, amma
ba hakka su ke ba, suna ḳariya; ga shi,
in sa su su zo su yi sujada a-gabbanka,
10 su sani na ḳamnache ka. Tun da ka
kiyaye maganar hanḳurina, ni ma in
kiyaye ka dagga loton jaraba, wannan
da ke zuwa bissa ga dukan duniya,
domin a jaraba mazamnan duniya.
11 Ina zuwa da samli: ka riḳe abin da ka

ke da shi da kyau, kadda kowa shi
12 amshi rawaninka. Wanda ya yi nassa-
ra, in maishe shi jigo chikkin haikalin
Allahna, ba za shi ḳara fita dagga
chikki kuma : za ni rubuta bissansa
sunan Allahna, da sunan birnin Allah-
na, sabon Urushalima, wada ta ke
sabkowa dagga chikkin samma dagga
wurin Allahna, đa nawa sabon suna
13 kuma. Wanda ya ke da kunne, bari
shi ji abin da Ruhu ke faḍa ma
ekklesiyai.

14 Ka rubuta ma malaïkan ekklesiya
chikkin Lawudikiya ;

Ga magana da Amin ke faḍi,
amintachen mashaidi mai-gaskiya, far-
15 kọn halitar Allah : Na san ayukanka,
ba sanyi ka ke ko zafi ba : da ma kana
16 sanyi ko zafi. Da shi ke fa kana tsak-
ka tsakka, ba ka sanyi ko zafi ba, sai
in zubasda kai dagga chikkin bakina.
17 Domin kana chewa, Na wadata, na

sami dukiya, ba na bukache komi ba;
ba ka sani ba malalachin nan ne kai,
abin tausai, matalauchi, makafo, tsira-
18 ra: na yi maka shawara ka seyi
zinariya dagga wurina, zinariya
gyartachiya ta wurin wuta, domin
ka zamma mawadachi; *ka seyi* fararen
tufafi kuma, da za ka yafa ma kanka,
domin kadda kumyar tsiraichinka ta
bayanna; maganin ido kuma da za
ka shafa ma idanunka domin ka gani.
19 Iyakar waḍanda ni ke ḳamna, ina yi
masu tsauta da foro: ka yi anniya fa,
20 ka tuba. Duba, ina tsayawa a-bakin
ḳofa ina ḳwanḳwassawa: idan kowanne
mutum ya ji muriyata ya buḍe ḳofa,
sai in shiga wurinsa, in chi tare da
21 shi, shi kuma tare da ni. Wanda ya
yi nassara, ina ba shi shi zamna tare
da ni chikkin kursi'ina, kammar yada
ni kuma na yi nassara, na zamna kuma
tare da Ubana chikkin nasa kursi'i.

22 Wanda ya ke da kunne, bari shi ji
abin da Ruhu ke faḍa ma ekklesiyai.

4 Bayan wannan na duba, ga
ḳofa ta buḍe chikkin samma, muriya
kwa wada na fara ji, muriya kammar
ta ḳafo yana zanche da ni, wani yana
chewa, Ka zo dagganan, na nuna maka
al'amuran da za su faru dagganan
2 gabba doïle. Nan da nan ina chikkin
Ruhu: ga kursi'i a-kaffe chikkin
samma, da wani kuma a-zamne bissa
3 kursi'in; wanda ya ke zamne kuma
ganinsa yana kamma da duchin jasper
da sardius: bakan gizo kuma yana
kewoye kursi'in, ganinsa yana kamma
4 da emerald. Akwoi kuma *waḍansu*
kursi'ai ashirin da fuḍu kewoye da
kursi'in: a-bissa kursi'ai kuma na ga
datiḅai ashirin da fuḍu suna zamne,
suna yafe da fararen tufafi; bissa ka-
wunansu kuma akwoi rawanai na
5 zinariya. Dagga chikkin kursi'in

walḳiya da muriyoyi da tsawa suna
fitowa. Fitilla bakwai ta wuta kuma
suna chi a-gabban kursi'in, Ruhohi
6 bakwai na Allah ke nan; a-gabban
kursi'in kuma, sai ka che bahar na
madubi mai-kamma da crystal; a-
chikkin tsakkiyar kursi'in kuma, da
kewoyen kursi'in, ga masu-rai fuḍu
7 chikke da idanu gabba da baya. Mai-
rai na fari yana kamma da zaki, mai-
rai na biyu yana kamma da ḍan mariḳi,
mai-rai na uku yana da fuska mai-
kamma da ta mutum, mai-rai na fuḍu
8 yana kamma da gagafa a-tashe. Masu-
rai fuḍuḍin nan, kowa da fikafikai
shidda, suna chikke da idanu a-woje da
çhikki kuma: ba su kwa da hutu dare da
rana, suna chewa, Mai-tsarki, Mai-tsarki,
Mai-tsarki, Ubangiji Allah, Alḳadari,
wanda ya kasanche a-da, da yanzu,
9 mai-zuwa ne kuma. Sa'anda masu-rai
nan za su bada ḍaukaka da daraja da

godiya ga wanda ya ke zamne bissa
kursi'in, wanda ya ke rayuwa har
10 abada abadin, su datiḅai ashirin da
fuḍu za su faḍi a-gabban wanda ya ke
zamne bissa kursi'in, za su yi sujada
ga wanda ya ke rayuwa har abada aba-
din, za su zuba rawanansu a-gabban
11 kursi'in, suna chewa, Kai ne mai-issa,
Ya kai Ubangijinmu da Allahnmu, ka
karḅi ḍaukaka da daraja da iko : gamma
kai ka halita dukan abu, sabada nufinka
suka kasanche, sabada nufinka kuma
aka haliche su.

**5** A-chikkin hannun dama na wanda
ke zamne bissa kursi'in na ga litafi da
rubutu a-chikkinsa da bayansa, an ha-
2 timche shi da hatimi bakwai. Na ga
malaïka kuma ḳaḳarfa yana shela da
muriya mai-ḳarfi, Wanene ya issa da za
ya buḍe litafin, ya kwanche hatimansa?
3 Babu kowa chikkin samma, ko a-kan
duniya, ko ḳalḳashin duniya, yana da

iko ya buḍe litafin, ko kwa shi duba
4 chikkinsa. Na yi kuka dayawa, da ba
a iske kowa wanda ya issa shi buḍe
5 litafin, ko kwa shi duba chikkinsa : sai
ḍaya chikkin datiḅan ya che mani,
Kadda ka yi kuka : ga shi, Zaki wanda
shi ke na asalin kabilar Yahutha,
Tushen Dawuda, ya rinjaya, da za
6 ya buḍe litafin da hatimansa bakwai.
A-chikkin tsakkiyar kursi'in da na masu-
rai nan fuḍu, a-chikkin tsakkiyar dati-
ḅan kuma, na ga Ḍan rago a-tsaye, sai
ka che an yanka, yana da ḳafo bakwai,
da ido bakwai, Ruhohin Allah bakwai
ke nan, aikaku ne chikkin dukan du-
7 niya. Ya zo, ya amshe shi dagga
hannun dama na wanda ke zamne
8 a-bissa kursi'in. Sa'anda ya amshi
litafin, masu-rai nan fuḍu da datiḅan
ashirin da fuḍu suka faḍi a-gabban
Ḍan rago, kowanne a-chikkinsu yana
da harp, da santula na zinariya chikke

da turare, wato addu'oïn tsarkaka ke
9 nan. Suna waḳa sabuwar waḳa,
suna chewa, Mai-issa ne kai ka ḍauki
litafin, ka buḍe hatimansa: gamma
an kashe ka, kuma da jininka ka seye
ma Allah mutane dagga chikkin ko-
wache kabila, da kowanne harshe, da
10 al'umma, da iri, ka maishe su su
zamma mulki da priests ga Allahnmu;
11 suna kwa mulki bissa duniya. Na
duba kuma, na ji muriyar malaïku da-
yawa kewoye da kursi'in da masu-rai
nan da datiḅan; yawansu fa zambar
goma aje zambar goma ne, da kuma
12 dubain dubai; da muriya mai-ḳarfi
suna chewa, Ḍan rago wanda an kashe
mai-issa ne shi karḅi iko da wadata, da
hikima, da ḳarfi, da daraja, da ḍaukaka,
13 da albarka. Kuma kowanne halitachen
abu wanda ke chikkin samma, da bissa
duniya, da ḳalḳashin duniya, da bissa
bahar, da dukan abin da ke chikkinsu,

na ji su suna chewa, Ga wanda ya ke
zamne bissa kursi'in, da kuma ga Ḍan
rago, albarka, da daraja, da ḍaukaka,
14 da mulki har abada abadin. Masu-
rai nan fuḍu kuma suka che, Amin.
Datiḅan kuma suka faḍi suka yi
sujada.

6 Ina gani kuma lokachinda Ḍan
rago ya buḍe ḍaya dagga chikkin hati-
man nan bakwai, kuma na ji ḍaya
dagga chikkin masu-rai nan fuḍu yana
chewa da muriya sai ka che ta chidda,
2 Zo. Na gani kuma, ga farin doki,
wanda yana zamne a-kansa kuma yana
da baka; kuma aka ba shi rawani:
a-kan nassara ya fita, kuma garin yin
nassara.

3 Kuma sa'anda ya buḍe hatimi na
biyu, na ji mai-rai na biyu yana chewa,
4 Zo. Wani doki kuma ya fita, jan
doki ne: kuma aka sanya ma wanda ya
ke zamne a-kansa shi amshe salama

dagga duniya, su kashe juna kuma: aka
ba shi baban takobi kuma.
5 Sa'anda ya buḍe hatimi na uku,
na ji mai-rai na uku yana chewa, Zo.
Na duba kuma, ga baḳin doki; shi
kuma wanda ke zamne a-kansa yana
6 da mizani a-hannunsa. Kuma na ji
sai ka che muriya dagga chikkin tsakki-
yar masu-rai nan fuḍu tana chewa,
Mudun alkamma penny ḍaya ne, mudu
uku na sha'ir kuma penny ḍaya ne:
kadda ka ḅata mai da wine kuma.
7 Kuma sa'anda ya buḍe hatimi na
fuḍu, na ji muriyar mai-rai na fuḍu
8 yana chewa, Zo. Kuma na duba, ga
doki killi da wanda ke zamne a-kansa
kuma, sunansa Mutuwa ne; Hades ku-
ma yana bi tare da shi. Aka ba su
mulki kuma bissa rubu'in duniya, su yi
kissa da takobi, da yungwa, da mutu-
wa, da namomin jeji na duniya kuma.
9 Kuma sa'anda ya buḍe hatimi na

biyar, na ga dagga ḳalḳashin gadon
sacrifice rayukan waḍanda aka kashe
sabili da maganar Allah, sabili da
10 shaida da suka riḳe kuma: suka tada
muriya da ḳarfi, suna chewa, Har
yaushe, ya Ubangiji, mai-tsarki mai-
gaskiya, za ka yi jinkiri da shari'a
bissa mazamnan duniya da ḍaukan
11 pansa bissansu domin jininmu? Aka
ba kowanne a-chikkinsu fara riga: aka
che masu kuma, su huta tukuna kaḍan,
har *lisafin* abokan bautansu da yan-
uwansu, waḍanda za a kashe kammar
*yada aka kashe* su, ya chikka.

12 Na duba kuma lokachinda ya
buḍe hatimi na shidda, sai ga baban
rawan duniya: rana kuma ta komo
baḳa kammar gwoḍo na gashi, wata
kuma gudansa ya zamma kammar jini:
13 tamrarin samma kuma suka faḍo
a-duniya, kammar itachen ḅaure ya
kan kakaḅi yayansa da ba su nuna

ba, sa'anda baban iska ya raurawadda
14 shi. Sararin samma kuma ya shuḍe
kammar takarda sa'anda a ke nanaḍe
ta; kowanne duchi kuma da chibiri
15 suka chirru dagga wurarinsu. Sara-
kunan duniya kuma da hakimai, da
zarumawa, da atajirai, da masu-ḳarfi, da
kowanne bawa da ḍa, suka ɓoye kansu
chikkin ramumuka da pawunan du-
16 watsu; suna ta che ma duwatsu
da pawuna, Ku faḍo mana, ku rufe
mu dagga fuskar wanda ya ke zamne
bissa kursi'in, dagga hasalar Ḍan
17 rago kuma: gamma babar rana ta
hasalassu ta zo; wa ke da iko shi
tsaya kuma?

7 Bayan wannan na ga malaïku
fuḍu suna tsaye a-wojen kusuruwoyi
fudu na duniya, suna riḳe da iskoki
fuḍu na duniya, domin kadda ko-
wanne iska shi huru a-bissa duniya, ko
2 bahar, ko bissa kowanne itache. Na

ga kuma wani malaïka yana tashi
dagga wurin fitowar rana, yana *riḳe*
da hatimi na Allah Mai-rai: ya tada
muriya da ḳarfi ga malaïkun fuḍu, wa-
ḍanda aka sanya masu su chiwuchi
3 duniya da bahar, yana chewa, Kadda
ku chiwuchi duniya, ko bahar, ko
itatuwa tukuna, sai mun hatimchi
4 bayin Allahnmu bissa goshinsu. Kuma
na ji lisafin waḍanda aka hatimche,
zambar ḍari da arbaïn da fuḍu, hatim-
tatu ne dagga chikkin kowache kabila
ta yayan Israïla.

5 Dagga chikkin kabilar Yahutha aka hatimchi zambar goma sha biyu:
Dagga chikkin kabilar Ra'ubin zambar goma sha biyu:
Dagga chikkin kabilar Jada zambar goma sha biyu:
6 Dagga chikkin kabilar Ashir zambar goma sha biyu:

Dagga chikkin kabilar Nafatali
zambar goma sha biyu:
Dagga chikkin kabilar Manasa
zambar goma sha biyu:
7 Dagga chikkin kabilar Shimi'una
zambar goma sha biyu:
Dagga chikkin kabilar Lawi zam-
bar goma sha biyu:
Dagga chikkin kabilar Yisakar
zambar goma sha biyu:
8 Dagga chikkin kabilar Zabuluna
zambar goma sha biyu:
Dagga chikkin kabilar Yusufu
zambar goma sha biyu:
Dagga chikkin kabilar Banyamin
aka hatimchi zambar goma sha
biyu.

9 Bayan wannan na duba, sai kuma
ga taro mai-girma, wanda ba mai-ḳida-
yawa, dagga chikkin kowanne iri, da
*dukan* kabilai da al'ummai da harsuna,
suna tsaye gabban kursi'in da gabban

Ḍan rago, suna yafe da fararen riguna,
da ganyayen dabino chikkin hannu-
10 wansu; suna tada muriya da ḳarfi,
suna chewa, Cheto dagga Allahnmu
*ne* wanda ya ke zamne bissa kursi'in,
11 dagga Ḍan rago ne kuma. Dukan
malaïku kuma suna nan tsaye kewoye
da kursi'in, da datiḅan, da masu-rai nan
fuḍu; suka faḍi bissa fuskokinsu kuma
a-gabban kursi'in, suka yi ma Allah
12 sujada, suna chewa, Amin: Albarka,
da ḍaukaka, da hikima, da godiya, da
daraja, da iko, da ḳarfi, ga Allahnmu
13 zuwa zamanan zamanu. Amin. Sai
ḍaya dagga datiḅan ya amsa, yana che
mani, Waḍannan fa da su ke yafe da
fararen riguna, wanene su, dagga inna
14 su ke kuma? Na che masa, Ya uban-
gijina, ka sani. Ya che mani, Su
ne waḍanda suka fito dagga baban
tsananin, suka wanki rigunansu, suka
faranta su chikkin jinin Ḍan rago

15 kuma. Domin wannan suna gabban
kursi'in Allah; suna yi masa bauta
kuma dare da rana chikkin haikalinsa:
shi kuma wanda kẹ zamne bissa kursi'in
16 za ya suturche su da lematasa. Ba za
su ḳara jin yungwa ba, ba kwa *za su*
*ḳara* jin ḳishiruwa; rana kuma ba za ta
17 buge su ba, ko kowanne irin zafi: gamma
Ḍan rago wanda ke chikkin tsakki-
yar kursi'in za ya zamma makiyayinsu,
za ya bishe su kuma wurin maḅuḅugan
ruwaye na rai: Allah kuma za ya shafe
dukan hawaye dagga idanunsu.

8 Sa'anda ya buḍe hatimi na bakwai,
sai dagga baya aka yi wojen sashin
sa'a ḍaya chikkin samma ana shuru.
2 Na ga kuma malaïku bakwaiḍin wa-
ḍanda su kan tsaya a-gabban Allah;
aka ba su kuma ḳafon busa guda bak-
wai.

3 Sai wani malaïka kuma ya zo ya
tsaya wurin gadon sacrifice, yana riḳe

da santali na zinariya; aka ba shi
turare dayawa, domin ya zùba shi tare
da addu'oïn tsarkaka duka a-bissa
gadon sacrifice na zinariya wanda ke
4 gabban kursi'in. Hayakin turare ku-
ma, tare da addu'oïn tsarkaka, suka
hawa zuwa gabban Allah dagga chikkin
5 hannun malaïkan. Malaïkan kuma
ya ḍauki santalin; ya chikka shi da
wuta dagga gadon sacrifice, ya zubarda
shi bissa duniya, dagga bissa wannan
sai tsawa, da muriyoyi, da walḳiya, da
rawan duniya.

6 Malaïku bakwaiḍin kuma waḍanda
ke da ḳafo na busa bakwaiḍin suka
shiriya kansu domin su yi busa.

7 Na farin ya yi busa, sai dagga
bissani ḳanḳara da wuta, garwaye da
jini, aka zubarda su bissa duniya kwa.
Sulusin duniya kwa ta ḳone, sulusin
itatuwa kuma suka ḳone, da dukan
ḍanyar chiyawa ta ḳone.

8 Malaïka na biyu kuma ya yi busa,
sai ka che an jefasda baban duchi mai-
chin wuta chikkin bahar: sulusin bahar
9 kwa ya zamma jini; sulusin talikan
da ke chikkin bahar, waḍanda ke da rai,
suka mutu; sulusin jiragai kuma suka
halaka.

10 Malaïka na uku kuma ya yi busa,
sai baban tamraro ya faḍo dagga
samma, yana chin wuta kammar fitilla,
ya faḍo kuma bissa sulusin koguna,
da bissa maḅuḅugan ruwaye; sunan
11 tamraro kwa Wormwood ne: sulusin
ruwaye kuma suka zamma wormwood;
mutane dayawa kwa suka mutu da ruwa
domin ya zamma yana ḍachi.

12 Malaïka na fuḍu kuma ya yi busa,
sai aka buga sulusin rana da sulusin
wata, da sulusin tamrari; har sulusinsu
shi dufunta, yini kuma ba shi samu
haske chikkin sulusinsa, hakkanan ku-
ma dare.

13 Na duba kuma, na ji kuma
gagafa, yana tashe a-tsakkar sararin
samma, yana chewa da babar muriya,
Kaito, kaito, kaito ga wadanda su ke
zamne a-duniya, domin sauran muri-
yoyin kafo na ukudin malaïkun da za
su yi busa tukuna.

9 Malaïka na biyar kuma ya yi busa,
na ga tamraro kuma dagga samma
fadade ne bissa duniya; aka ba shi
kuma makublin zurfafa na rami mara-
2 matuka. Sai ya bude zurfafa na rami
mara-matuka; hayaki kuma ya fito
dagga chikkin ramin, kammar hayaki
na tanderu mai-girma; *har* rana da
sararin samma suka dufunta domin
3 hayakin ramin. Dagga chikkin hayaki
kuma babuna suka fito zuwa kan duni-
ya; aka ba su iko kuma, kammar yada
4 kunamai na duniya suna da iko. Aka
fada masu kuma kadda su chiwuchi chi-
yawar duniya, ko kowanne danyen abu,

ko kowanne itache, sai dai mutane
kaḍai irin da ba su da hatimin Allah
5 a-bissa goshinsu. Aka sanya masu
kuma kadda su kashe su, amma a yi
masu azaba wata biyar: azabassu kuma
kammar azabar kunama, sa'anda ta
6 halbe mutum. Chikkin waḍannan
kwanaki fa mutane za su biḍi mutu-
wa, ba kwa za su ruske ta ba ko kaḍan;
za su yi marmarin mutuwa, mutuwa
7 kwa ta guje masu. Sifar babunan nan
kwa tana kamma da dawaki shirayayu
ga yaḳi; a-bissa kawunansu kuma sai
ka che rawanai masu-kamma da zina-
riya, fuskokinsu kuma kammar na
8 fuskokin mutane. Suna da gashi
kuma kammar gashin mata, haḳoransu
9 kuma kammar na zaki. Suna da
sulke kuma, sai ka che na ḳarfe; motsin
fikafikansu kuma yana kamma da mo-
tsin karusai, na dawaki dayawa suna
10 sukwa zuwa yaḳi. Suna da wutsiyoyi

kuma kammar na kunamai, da ḳarri
kuma; a-chikkin wutsiyoyinsu kuma
ikonsu ne da za su chiwuchi mutane
11 har wata biyar. A-bissansu kuma suna
da malaïkan rami mara-matuḳa, wato
sarkinsu ke nan: sunansa da Ibra-
nenchi Abaddon ne, chikkin harshen
Hellenawa fa yana da suna Apollyon.
12 Azaba ta fari ta wuche: duba, ga
sauran azaba biyu masu-zuwa dagga
bayan nan.
13 Malaïka na shidda kuma ya yi busa,
na kwa ji muriya dagga ḳafonin gadon
sacrifice na zinariya wanda ke gabban
14 Allah, ana faḍa ma malaïka na shidda,
wanda ya ke da ḳafo, Ka kwanche ma-
laïkun nan fuḍu waḍanda su ke ḍamre
15 a-wojen baban kogi Affaratis. Aka
kwanche *waḍannan* malaïku fuḍu fa,
waḍanda aka shiriya sabada sa'an da
ranan da watan da shekaran, domin su
16 kashe sulusin mutane. Yawan rundu-

nan masu-dawaki kwa zambar go-
ma ne so zambar goma har riḅi
17 biyu: na ji lisafinsu. Chikkin wa-
hayin kuma hakkanan na ga dawa-
kin, da waḍanda ke hawansu, suna da
sulke kammar na wuta da na hyacinth
da na kibritu: kawunan dawakin kwa
kammar kawunan zakuna ne; dagga
chikkin bakinsu wuta da hayaki da
18 kibritu suna fitowa. Aka kashe sulusin
mutane da waḍannan azabai, da wuta
da hayaki da kibritu waḍanda ke
19 fitowa dagga bakunansu. Gamma ikon
dawakin yana chikkin bakunansu, da
chikkin wutsiyoyinsu: gamma wutsi-
yoyinsu suna kamma da machizai,
suna kwa da kawuna; da su kuma su
20 ke sa chiwo. Sauran mutane fa,
waḍanda ba a kashe su da waḍannan
azabai, ba su tuba da ayukan hannu-
wansu ba, da za su bar yin sujada ga
aljanu, da gumaka na zinariya, da na

azurfa, da na jan ķarfe, da na duchi, da
na itache; waḍanda ba su da iko
21 su gani, ko ji, ko yi taffiya: ba su kwa
tuba da kashe-kashensu, da sihirinsu,
da fasikanchinsu, da sache-sachensu.

10 Na ga wani malaïka kuma ķaķarfa
yana sabko dagga samma, yana yafe
da girgije; bakan gizo kuma yana bissa
kansa, fuskatasa tana kamma da rana,
ķaffafunsa suna kamma da jigajigan
2 wuta; chikkin hannunsa kuma yana
da wani ķaramin litafi a-buḍe: ya kaffa
sawunsa na dama bissa bahar, na hagu
3 kuma bissa tudu; ya kuma tada muri-
ya da ķarfi, kammar zaki yana ruri:
sa'anda ya tada muriya kwa, tsawan nan
guda bakwai suka furta da muriyo-
4 yinsu. Sa'anda bakwaiḍin tsawa suka
furta, ina shiri zan yi rubutu: sai na ji
muriya dagga samma tana chewa, Ka
rufe abin da tsawan bakwai suka furta,
5 kadda ka rubuta su. Kuma malaïkan

da na gani yana tsaya bissa bahar da
bissa tudu, ya miḳa hannunsa na dama
6 zuwa samma, ya yi rantsuwa bissa
wanda ya ke rayuwa har abada abadin,
wanda ya halita samma da abin da ke
chikkinta, da duniya da abin da ke
chikkinta, da bahar da abin da ke
chikkinsa, *ya che*, ba za a ḳara jinkiri
7 ba: amma chikkin kwanakin muriyar
malaïka na bakwai, sa'anda yana bakin
yin busa, sa'annan an chikka asirin
Allah, bissa ga albishir wanda ya
bayanna ga bayinsa su annabawa.
8 Muriyan kwa wada na ji dagga sam-
ma, na sake jinta tana zanche da ni,
tana chewa, Je ka, ka ḍauki litafin
da ke a-buḍe chikkin hannun malaïka
wanda yana tsayawa bissa bahar da
9 bissa tudu. Sai na taffi wurin ma-
laïkan, na che masa shi ba ni ḳaramin
litafin. Ya che mani, Ḍauki, ka chanye
shi; za ya sa chikkinka ya yi ḍachi.

amma a-bakinka za ya yi zaḳi kammar
10 zuma. Na ḍauki ḳaramin litafin dagga
hannun malaïkan, na chanye shi;
a-chikkin bakina yana da zaḳi kammar
zuma: amma sa'anda na chanye shi,
11 chikkina ya yi ḍachi. Suka che mani,
Sai ka sake yin annabchi da zanchen
al'ummai dayawa da irori da harsuna
da sarakuna.

11 Aka ba ni kara kammar sanda:
aka che, Tashi, ka gwoda haikalin
Allah, da gadon sacrifice, da waḍanda
2 ke sujada a-chikki. Amma farfajan
da ke bayan haikali sai ka ḳyale, kadda
ka gwoda; gamma an bayas ga
al'ummai: za su tatake birni mai-
tsarki ḳalḳashin sawaye wata arbaïn da
3 biyu. Kuma zan ba shaiduna biyu *iko*,
za su yi annabchi kuma kwana dubu
da metin da sattin, a-yafe chikkin
4 gwoḍo. Waḍannan su ne itatuwa biyu
na zaitun, da alkuki biyu, suna tsaya

5 a-gabban Ubangijin duniya. Idan kwa
kowanne mutum yana so ya chiwuche
su, wuta tana fitowa dagga bakunansu,
tana chanye maḳiyansu: idan kuma
kowanne mutum yana so ya chiwuche
su, doïle hakkanan za a kashe shi.
6 Waḍannan suna da iko su rufe samma,
domin kadda ta yi ruwa chikkin kwa-
nakin annabchinsu : suna da iko kuma
bissa ruwaye da za su juya su su zamma
jini, su buga duniya kuma da kowache
azaba, yayinda sun ga dama duka.
7 Sa'anda sun gamma shaidarsu kuma,
bisan da ke fitowa dagga chikkin rami
mara-matuḳa za ya yi gaba da su, za
8 ya chi su, ya kashe su kuma. Gawan-
su kuma suna chikkin karabkar baban
birni a-kwanche, wanda ana che da shi
a-ruhaniya Saduma da Masar, inda aka
9 gichiye Ubangijinsu kuma. Mutane
kwa dagga chikkin al'ummai da kabi-
lai da harsuna da irori suna kallon ga-

wansu kwana uku da rabi, ba su kwa
bari a sa gawansu chikkin kabari ba.
10 Kuma waḍanda su ke zamne a duniya
suna murna a-kansu, suna ta nishati:
za su aike da kyautai kuma zuwa ga ju-
nansu; domin waḍannan annabawa biyu
11 suka azabadda mazamnan duniya. Ba-
yan kwana ukuḍin da rabi lumfashin
rai dagga wurin Allah ya shiga chik-
kinsu, suka tsaya bissa ķaffafunsu; ba-
ban tsoro fa ya faḍa ma waḍanda suka
12 gan su. Suka ji babar muriya dagga
samma tana che masu, Ku zo bissa
dagganan. Suka hawo kuma zuwa
chikkin samma chikkin girgije: maķi-
13 yansu kuma suna dubansu. Chikkin
wannan sa'a kwa aka yi baban rawan
duniya, ushurin birni kwa ya faḍi; aka
kashe mutum saba'a kuma chikkin
rawan duniya: sauransu kwa suka
tsorata, suka bada ḍaukaka ga Allah
Mai-samma.

14 Azaba ta biyu ta wuche: ga azaba
ta uku tana zuwa da samli.

15 Malaïka na bakwai ya yi busa;
dagga bissani sai manyan muriyoyi
chikkin samma, kuma suka che, Mul-
kin duniya ya zamma na Ubangi-
jinmu, da na Almasihunsa: za ya yi
16 mulki kuma har abada abadin. Dati-
ɓan ashirin da fuḍu, waḍanda ke zamne
a-gabban Allah bissa kursi'ansu, suka
faḍi a-fuskokinsu, suka yi ma Allah
17 sujada, suna chewa, Muna yi maka
godiya, Ya Ubangiji Allah, Alḳadari,
Kai da ka ke yanzu, kai da ka ke a-da
kuma; domin ka mori ikonka mai-girma,
18 har ka yi mulki. Al'ummai kuma suka
yi fushi, fushinka kuma ya zo, da loka-
chin yi ma matatu shari'a, da *lokachin*
bada lada ga bayinka annabawa, da
tsarkaka, da waḍanda ke masu-tsoron
sunanka, ḳanana da manya; da *loka-
chin* halaka wadanda ke halaka duniya.

19 Aka buḍe haikalin Allah da ke
chikkin samma; a-chikkin haikali nasa
kuma aka ga sanduki na alkawalinsa;
dagga baya kuma sai walḳiya, da
muriyoyi, da tsawa, da rawan duniya,
da manyan ḳanḳara suka bi.

12 Aka ga alama mai-girma a-samma;
ga mache yafe da rana, wata kwa yana
ḳalḳashin sawayenta, bissa kanta kuma
da rawani na tamrari goma sha biyu;
2 tana kwa da chikki: ta yi kuwa kuma,
tana chikkin faya ta haifuwa, tana
3 fama da za ta haifu. Sai kuma aka
ga wata alama chikkin samma; ga
baban jan dragon, mai-kai bakwai da
ḳafo goma, bissa kawunansa kuma
4 rawanai guda bakwai na sarauta. Wu-
tsiyassa kuma tana janye da sulusin
tamrarin samma, har ta jefasda su
a-duniya: dragon kwa yana tsaye
a-gabban mache wada tana bakin
haifuwa, domin sa'anda ta haifu, shi

5 chanye ḍan. Ta kwa haifi ḍa, namiji,
wanda za shi mallaka dukan al'ummai
da sanda ta ḳarfe: aka fyauchi ḍanta
aka kai shi wurin Allah, har ga
6 kursi'insa. Machen kwa ta gudu zuwa
chikkin jeji, inda Allah ya rigaya ya
shiriya mata wurin, da za a yi mata
kiwo a-chan kwana dubu da metin
da satin.

7 Aka yi yaḳi chikkin samma: Miḳa-
ïlu da nasa malaïku suna fita gaba da
dragon; dragon kuma ya yi gaba tare
8 da nasa malaïku; ba su yi nassara ba,
nan gabba kwa aka rasa matsayinsu
9 chikkin samma. Aka jefasda baban
dragon, tsofon machijin, shi wanda
ana che da shi Ibelis da Shaitan, mai-
ruḍin dukan duniya; aka jefasda shi
a-duniya, aka jefasda malaïkunsa kuma
10 tare da shi. Na ji babar muriya kuma
chikkin samma, tana chewa, Yanzu
cheto, da iko, da mulkin Allahnmu ya

zo, da sarautar Almasihunsa kuma:
gamma an jefasda mai-saran yan-uwan-
mu, shi wanda ya ke sarassu dare da
11 rana a-gabban Allahnmu. Suka yi
nassara da shi sabili da jinin Ḍan rago,
sabada maganar shaidassu kuma; ba
su ḳamnache ransu kuma har mutuwa.
12 Domin wannan fa, ku yi farinchikki,
ya sammai, da ku mazamna a-chikki.
Kaiton duniya da bahar: domin Shaitan
ya taffi wojenku, hasala mai-girma kwa
gareshi, domin ya sani sauran zarafin-
sa kaḍan ne.

13 Sa'anda dragon ya ga an jefasda
shi duniya, sai ya tsananta ma mache
14 wada ta haifi ḍan namiji. Sai aka ba
machen fikafikai biyu na baban gagafa,
domin ta tashi zuwa chikkin jeji har
wurinta, inda a ke kiwonta wakachi
ḍaya, da wakatai, da rabin wakachi,
15 a-ɓoye ga fuskar machijin. Machijin
kwa ya zubasda ruwa dagga bakinsa

kammar kogi bayan machen, da nufin
ya sa rigyawa ta taffi da machen.
16 Amma ķassa ta taimaki machen, ķassa
kwa ta buḍe bakinta, ta shanye kogin
da dragon ya zubas dagga bakinsa.
17 Sai dragon ya hasala da gaske da
machen, ya taffi kuma domin shi yi
yaķi da sauran zuriyanta, waḍanda su
ke kiyaye da dokokin Allah, suna riķe
13 da shaidar Isa: ya tsaya kuma bissa
rairayi na bahar.

Na ga wani bisa kuma yana fito-
wa dagga chikkin bahar, mai-ķafo
goma da kai bakwai, bissa ķafoninsa
kuma rawanin sarauta guda goma,
bissa kawunansa kuma sunaye na saḅo.
2 Bisan da na gani kuma yana kamma
da damissa, sawayensa kuma suna
kamma da na bear, bakinsa kwa kam-
mar bakin zaki: dragon kuma ya
ba shi ikonsa da kursi'insa da hukum-
3 chi mai-girma. Na ga ḍayan kawu-

nansa kuma sai ka che an yi masa
raunin ajali: sai kuma rauninsa na
ajali ya warke: dukan duniya fa tana
4 mamaki da bisan: suka yi sujada ga
dragon domin ya bada hukumchinsa
ga bisan; kuma suka yi sujada ga
bisan, suna chewa, Wanene ke kinin
bisan? wanene kuma yana da iko shi
5 yi yaḳi da shi? aka ba shi baki kuma
mai-faḍin manyan rubobi da saḅe-saḅe;
aka ba shi iko kuma da za shi dawama
6 wata arbaïn da biyu. Ya buḍe bakinsa
kuma domin saḅe-saḅe gaba da Allah,
shi saḅe sunansa, da lematasa, wato
waḍanda ke zamne a-samma ke nan.
7 Aka ba shi kuma shi yi yaḳi da tsarka-
ka, shi yi nassara da su: aka ba shi
kuma hukumchi bissa kowache kabila
8 da al'umma da harshe da iri. Dukan
mazamnan duniya kuma za su yi masa
sujada, kowanne wanda ba a rubuta
sunansa chikkin litafin rai na Ḍan

rago wanda an kashe tun kaffuwar
9 duniya. Idan kowanne mutum yana
10 da kunne, bari shi ji. Idan kowanne
mutum yana ga bautasuwa, chikkin
bauta za shi: idan kowanne mutum
za ya yi kissa da takobi, da takobi sai
a kashe shi. Nan ga hanḳurin tsarka-
ka da bangaskiyarsu.

11 Na ga wani bisa kuma yana fitowa
dagga chikkin ḳassa; yana da ḳafo
biyu kammar ḍan rago, yana kwa
12 zanche kammar dragon. Dukan hu-
kumchin bisa na fari kwa yana aiki
da shi a-gabbansa. Yana sa duniya
da mazamna a chikki su yi sujada ga
bisa na fari, wanda rauninsa na ajali
13 ya warke. Yana aika alamu masu-
girma kuma, har ma yana sa wuta
ta sabko dagga samma a-gabban ida-
14 nun mutane. Yana ruḍin mazamnan
duniya kuma sabada alamun da aka
ba shi shi aika a-gabban bisan; yana

che ma waḍanda ke zamne a-duniya,
su yi gumki ga bisan, wanda ya sami
15 raunin takobi har ya yi rai. Aka ba
shi *iko* kuma da za ya bada lumfashi
gareshi, wato ga gumkin bisan, domin
gumkin bisan shi yi magana, har kuma
shi sa a kashe iyakar waḍanda ba
za su yi sujada ga gumkin bisan ba.
16 Yana sanya ma dukan *mutane* kuma,
ḳanana da manya, mawadata da tala-
kawa, yaya da bayi, a ba su shaida
chikkin hannunsu na dama, ko kwa
17 a-bissa goshinsu; kadda kuma ko-
wanne mutum shi sami ikon da za shi
seyi da seyasuwa, sai kwa wanda yana
da shaidan, wato sunan bisan ko kwa
18 number na sunansa. Nan ga hikima.
Wanda ya ke da fahimi, bari shi lisafta
number na naman; gamma number na
mutum ne: numbernsa kuma Ḍari
shidda ne da satin da shidda.

14 Na duba kuma, ga Ḍan rago yana
tsaya bissa duchin Sihiyona, tare da
shi kuma mutum zambar ḍari da ar-
baïn da fuḍu, suna da sunansa, da
sunan Ubansa, a-rubuche bissa goshin-
2 su. Na ji muriya kwa dagga samma
ḳammar muriyar ruwaye dayawa, kam-
mar rurin tsawa mai-ḳarfi: muriya
da na ji kwa tana kamma da muriyar
3 masu-yin harp da harp nasu: suna
raira waḳa, sai ka che sabuwar waḳa
a-gabban kursi'in, a-gabban masu-rai
nan fuḍu kuma da datiḅan: ba mai-
kwoiya wannan waḳa kwa sai su zam-
bar ḍari da arbaïn da fuḍu, wato
waḍanda aka pansa dagga chikkin
4 duniya. Su ne waḍanda ba su ḳazam-
tu ba tare da mata; gamma buduru-
wai ne. Su ne su kan bi Ḍan rago
inda ya taffi duka. Aka panshi waḍan-
nan dagga chikkin mutane, su zamma
nunan fari ga Allah da Ḍan tumkiya.

5 A-chikkin bakinsu kuma ba a iske
ḳariya ba: marasa-aibi ne su.
6 Na ga wani malaïka kuma yana
tashi a-tsakkar sararin samma, yana
da Bishara ta har abada wada za ya
yi shelatta ga mazamnan duniya, ga
kowanne iri da kabila da harshe da
7 al'umma; da babar muriya kwa ya che,
Ku ji tsoron Allah, ku ba shi daraja;
gamma sa'ar hukumchinsa ta zo: ku
yi sujada ga wanda ya yi samma da
duniya da bahar da maḅuḅugan ru-
waye.
8 Sai wani kuma, malaïka na biyu,
ya bi, yana chewa, Ta faḍi, Babila
baba ta faḍi, ita wada ta sa dukan
al'ummai su sha wine na fushin fasi-
kanchinta.
9 Sai wani malaïka kuma, na uku,
ya bi bayansu, da muriya mai-ḳarfi
yana chewa, Idan kowanne mutum ya
yi sujada ga bisan da gumkinsa, ya

karḅi shaida kuma a-goshinsa, ko kwa
10 a-hannunsa, shi kuma za ya sha wine
na hasalar Allah, wanda an shiriya
chikkin tasa ta fushinsa, ba a kwa
sawaḳa gwibinsa ba; za ya sha azaba
kuma da wuta da kibritu a-gabban
idanun malaïku masu-tsarki, a-gabban
11 Ḍan rago kuma: hayakin azabassu
kuma yana hawa har abada abadin; ba
su kwa da hutu dare da rana, su wa-
ḍanda ke yin sujada ga bisan da gum-
kinsa, da iyakar wanda ya ke karḅa
12 shaidar sunansa. Nan ga hanḳurin
tsarkaka, su waḍanda ke kiyayen
dokokin Allah, da imanin Isa.
13 Na ji wata muriya kuma dagga
samma, tana chewa, Ka rubuta, Masu-
albarka ne matatu waḍanda ke mutuwa
chikkin Ubangiji dagga nan gabba:
i, in ji Ruhu, domin su huta dagga
ehansu; gamma ayukansu suna bi tare
da su.

14 Na duba kuma, sai ga farin girgi-
je; a-bissa girgijin kuma na ga wani
a-zamne mai-kamma da ḍan mutum,
bissa kansa yana da rawani na zinariya,
chikkin hannunsa kuma lauji mai-kaifi.
15 Sai wani malaïka kuma ya fito dagga
chikkin haikali, yana tada muriya da
ḳarfi ga wanda ke zamne bissa girgije,
Miḳa laujinka, ka yi girbi: gamma
sa'ar girbi ta yi; gamma anfanin duniya
16 ya wuche nuna. Wanda yana zamne
bissa girgijin ya jefasda laujinsa a-
duniya; aka girbe anfanin duniya.

17 Sai wani malaïka kuma ya fito
dagga chikkin haikali wanda ke a-
samma, shi kuma yana da lauji mai-
18 kaifi. Wani malaïka kuma ya fito
dagga wojen gadon sacrifice, shi wanda
ya ke da iko bissa wuta; sai ya yi kirra
da muriya mai-ḳarfi ga wanda ya ke
da lauji mai-kaifi, yana chewa, Ka
miḳa laujinka mai-kaifi, ka girbe

nonnan itachen annab na duniya;
gamma yayanta sun nuna sarai.
19 Sai malaïkan ya jefasda laujinsa bissa
duniya, ya girbe itachen annab na
duniya, ya zubasda yayanta chikkin
wurin matsewar wine, baban ne, na
20 hasalar Allah. Aka tataka wurin
matsewar wine dagga bayan birnin,
jini kwa yana ta fitowa dagga chikkin
wurin matsewar, har ga ragamar
dawaki, ratassa ta kai har mile metin.

15 Na ga wata alama kuma chikkin
samma, baba che mai-ban al'ajibi
kuma, malaïku bakwai suna da azaba
bakwai, na ḳarshe ke nan, gamma
a-chikkinsu hasalar Allah ta chikka.

2 Na ga kuma sai ka che bahar na
madubi garwaye da wuta; da waḍanda
sun yi nassara da bisan, da gumkinsa,
da number na sunansa, suna tsaya
a-bissa bahar na madubi, suna da harps
3 na Allah. Suna raira waḳa ta Musa

bawan Allạh, da waḳar Ḍan rago, suna
chewa, Ayukanka masu-girma ne masu-
ban alajibi, ya Ubangiji Allah, Alḳa-
dari; halulukanka kuma masu-adilchi
ne, masu-gaskiya kuma, ya Sarkin za-
4 manai. Wanene za ya rasa jin tsoro,
ya rasa ḍaukaka sunanka, ya Ubangiji?
gamma kai kaḍai mai-tsarki ne; gamma
dukan al'ummai za su zo su yi sujada
a-gabbanka; gamma ayukanka masu-
adilchi sun bayannu.

5 Bayan wannan na duba, aka buḍe
haikalin lema ta shaida chikkin samma:
6 dagga chikkin haikali kuma malaïku
bakwaiḍin waḍanda ke da azaba bakwai
suka fito, suna yafe da duwatsu masu-
tamani, tsarkaka masu-haske, suna
ḍamre a-ḳirjinsu kuma da ḍamarru na
7 zinariya. Sai ḍaya dagga chikkin
masu-rai nan fuḍu ya ba malaïku
bakwaiḍin santali bakwoi na zinariya
chikke da hasalar Allah Madawami

8 har abada abadin. Haikali kuma ya
chikka da hayaki dagga ḍaukakar
Allah, da ikonsa; ba wanda ya ke da
iko kuma ya shiga chikkin haikali,
sai an gamma azaban nan bakwai na
bakwaiḍin malaïku tukuna.

16 Na ji babar muriya dagga chikkin
haikali, tana che ma bakwaiḍin malaï-
ku, Ku taffi, ku zubasda bakwaiḍin
santula na hasalar Allah chikkin
duniya.

2 Na farin ya taffi, ya zubasda nasa
santali chikkin duniya; sai ya zamma
mugun gyambo mai-azaba bissa mutane
waḍanda su ke da shaidar bisan,
masu-sujada ga gumkinsa kuma.

3 Na biyu kuma ya zubasda nasa
santali chikkin bahar: ya zamma jini
irin na matachen mutum: kowanne
abu mai-rai ya mutu kwa, wato abin
da ke chikkin bahar.

4 Na uku kuma ya zubasda nasa
santali chikkin koguna da maḅuḅugan
5 ruwaye; ya zamma jini kuma. Na ji
malaïkan ruwaye yana chewa, Mai-
adilchi ne kai, wanda ka ke yanzu, ka
kasanche a-da kuma, ya kai Mai-tsarki,
6 domin ka hukumta hakkanan: gamma
su suka zubasda jinin tsarkaka da anna-
bawa, ka kuma saka masu jini su sha:
7 *wannan* ya dache da su. Na ji kuma
gadon sacrifice yana chewa, I, ya
Ubangiji Allah, Alḳadari, shari'oïnka
masu-gaskiya ne masu-adilchi kuma.

8 Na fuḍu kuma ya zubasda nasa
santali bissa rana; aka ba shi kuma
9 ya babaḳe mutane da wuta. Har
mutane suka babaḳe domin tsananin
zafi: suka saḅa sunan Allah kwa wanda
ya ke da iko bissa waḍannan azabai;
ba su kwa tuba ba da za su ba shi
daraja.

10 Na biyar kuma ya zubasda nasa

santali bissa kursi'in bisan; mulkinsa
kwa ya dufunta: suka chije harsu-
11 nansu domin azaba, kuma suka saḅa
Allah na samma sabada azabassu da
gyambunansu; ba su kwa tuba da
ayukansu ba.
12 Na shidda kuma ya zubasda nasa
santali bissa baban kogi Affaratis;
ruwansa fa ya ḳaffe, domin tafarki ya
shiriyu sabada sarakuna masu-zuwa
13 dagga fitowar rana. Na ga kuma
ḳazaman ruhohi uku, sai ka che kwaḍi,
suna fitowa dagga bakin dragon, dagga
bakin bisan kuma, dagga bakin mai-
14 ḳariyan annabchi kuma: gamma ruho-
hin aljanu ne su, suna aika alamu;
masu-fita zuwa wurin sarakunan dukan
duniya, garin su tatara su zuwa yaḳin
15 babar rana ta Allah, Alḳadari. (Duba,
kammar ḅarawo ni ke zuwa. Mai-
albarka ne shi wanda yana tsaro, yana
lura da tufafinsa, kadda ya yi taffiya

16 a-huntache, a ga kumyassa.) Suka
tatara su kwa a-wurin da a ke che da
shi da Ibranenchi Har-Magedon.
17 Na bakwai kuma ya zubasda nasa
santali a-chikkin sarari; sai babar mu-
riya ta fito dagga chikkin haikali,
dagga wurin kursi'in, chewa, An
18 gamma: sai kuma walḳiya, da muri-
yoyi, da tsawa; aka yi baban rawan
duniya kuma, irin da ba a taḅa yi ba
tun da mutane suna duniya, rawan
duniya mai-girma hakka, mai-ḳarfi
19 hakka. Baban birni kuma ya rabu
uku, biranen al'ummai kuma suka faḍi:
aka tuna da Babila baba a-gabban
Allah kuma, domin a ba ta tasa ta
20 wine na zafin hasalassa. Kowanne
chibiri kuma ya gudu, ba a ga duwatsu
21 kuma. Ḳanḳara kuma manya manya,
suka faḍo dagga samma bissa mutane,
kowanne guda nauyinsa ya yi wojen
talent ḍaya: mutane fa suka saḅa

Allah domin azabar ķanķara, gamma
tsananinta da girma ne ķwarai.

17 Sai ḍaya chikkin malaïkun nan bak-
wai waḍanda ke da bakwaiḍin santula,
ya zo, ya yi zanche da ni, yana chewa,
Ka zo dagganan, in nuna maka hu-
humchin babar karuwa wada ke zamne
2 bissa ruwaye masu-yawa; wada saraku-
nan duniya su kan yi fasikanchi da ita,
mazamnan duniya kuma suka yi maye
3 da wine na fasikanchinta. Sai ya
ḍauke ni ya kai ni chikkin Ruhu zuwa
wani jeji: na ga wata mache kuma
tana zamne a-kan wani bisa launinsa
ja wur, chikke da sunayen saḅa, mai-
4 kai bakwai da ķafo goma. Machen
kuma tana yafe da shunaiya da ja,
tana addo da zinariya da duwatsu
masu-tamani da lu'u-lu'ai, chikkin
hannunta tana da tasa ta zinariya
chikke da ķazamche-ķazamche, wato
5 masu-dauḍa na fasikanchinta, bissa

goshinta kuma da suna a-rubuche.
ASIRI, BABILA BABA, UWAR KARUWAI DA
6 ABUBUWA MASUḲYAMA NA DUNIYA. Na ga
machen kuma tana maye da jinin
tsarkaka, da jinin shaidu na Isa.
Sa'anda na gan ta, na yi kakabi da
7 kakabi ḳwarai. Malaïkan ye che mani,
Donmi ka yi kakabi? In faḍa maka
asirin machen, da na bisan da ke ḍauke
da ita, mai-kai bakwai da ḳafo goma.
8 Bisan da ka gani ya kasanche a-da, ba
shi yanzu; za shi kwa fito dagga
chikkin rami mara-matuḳa, shi taffi
kuma wurin halaka. Waḍanda ke
zamne a-duniya kuma za su yi
mamaki, su waḍanda ba a rubuta
sunansu ba chikkin litafin rai tun
kaffuwar duniya, sa'anda sun duba
bisan, domin da ya kasanche, ba shi
9 kuma yanzu, yana kwa zuwa. Nan
ga azanchi wanda ya ke da hikima.
Kawunan nan bakwai duchi bakwai ne,

waḍanda machen tana zamne a-bissan-
10 su : sarakuna bakwai ne kuma ; guda
biyar sun faḍi, ḍaya yana nan, sauran
ḍaya ba ya zo ba tukuna ; sa'anda ya
11 zo sai ya yi kwanaki kaḍan. Bisan
nan kuma wanda ya kasanche a-da,
ba shi yanzu kuma, shi da kansa na
takwas ne, amma dagga chikkin su
bakwai ne : yana taffiyassa kuma zuwa
12 halaka. Ḳafo gomaḍin da ka gani
sarakuna ne goma, waḍanda ba su
sami wani mulki ba tukuna ; amma
suna karḅi sarauta iri na sarakuna,
tare da bisan, domin sa'a ḍaya.
13 Waḍannan kwa nufinsu ḍaya ne, suna
bada ikonsu da sarautassu ga bisan.
14 Waḍannan kuma za su yi gaba da Ḍan
rago, Ḍan rago kuma za ya chi su,
gamma shi ne Ubangijin iyayengiji, da
Sarkin sarakuna : su kuma waḍanda ke
tare da shi za su yi nassara, kirrayayu,
15 zaḅaḅu, masu-aminchi ne su. Ya che

mani, Ruwayen da ka gani, inda
karuwan ke zamne, al'ummai ne da
tarun jama'a, da irori da harsuna.
16 Ḳafoni goma kuma da ka gani, da
bisan, za su ḳi karuwan, su lalatadda
ita su tsiraradda ita kuma, za su
chanye namanta, su ḳoḳone ta sarai
17 da wuta. Gamma Allah ya sa chikkin
zuchiyassu su yi nufinsa, su zamma
baki ḍaya kuma, su bada mulkinsu ga
bisan, har lokachin da zantatukan
18 Allah sun chikka. Machen da ka
gani kuma baban birnin ne, wada ke
mulki bissa sarakunan duniya.

18 Bayan wannan na ga wani mala-
ïka yana sabko dagga samma, yana da
sarauta dayawa; duniya kuma ta
2 haskaka domin ḍaukakassa. Ya tada
muriya da ḳarfi, yana chewa, Babar
Babila ta faḍi, ta faḍi, ta zamma
gidan aljanu, da kagarar kowanne
ḳazamin ruhu da kowanne ḳazamin

3 tsuntsu mai-ban ƙyama. Gamma da
wine na hasalar fasikanchinta dukan
al'ummai sun faɗi; sarakunan duniya
kuma suka yi fasikanchi tare da ita,
dilalan duniya kuma suka wadata bissa
ga ikon annishuwanta.
4 Na ji wata muriya dagga samma,
tana chewa, Ku fito dagga chikkinta,
ya al'ummata, domin kadda ku yi taraya
da zunubanta, kadda ku karɓi rabon
5 azabatta: gamma zunubanta sun kawo
har ga samma, Allah kwa ya tuna da
6 muguntanta. Ku mayas mata kammar
yada ta bayas, ku saka mata gwalgwa-
don ayukanta, riɓi biyu: chikkin tasa
wada ta dama, ku dama mata so biyu.
7 Misalin da ta ɗaukaka kanta duka, ta
yi annishuwa kuma, daidai hakkanan
a ba ta azaba da baƙinzuchiya: gamma
ta che chikkin zuchiyatta, Sarauniya
ni ke zamne, ba gwamruwa ni ke ba,
8 ba kwa zan ga kewa ba daɗai. Domin

wannan fa rana ḍaya azabanta za su
zo, mutuwa, da kewa, da yungwa;
zą ta ķoķone sarai da wuta; gamma
Ubangiji Allah mai-ķarfi ne wanda ya
9 shar'anta mata. Sarakunan duniya
kwa waḍanda suka yi fasikanchi da ita,
suka yi zamman annishuwa kuma tare
da ita, za su yi kuka da kuwa bissanta,
sa'anda sun hangi hayakin ķonewatta,
10 suna tsaya dagga nesa domin tsoron
azabatta, suna chewa, Kaito, kaito,
baban birnin, Babila, birni mai-ķarfi!
gamma chikkin sa'a ḍaya hukumchinki
11 ya zo. Dilalan duniya kuma suna kuka
suna baķinzuchiya dominta, gamma
ba mutumen da ya ķara seyi kayan
12 chinikinsu ba; kayan chiniki na zina-
riya, na azurfa, da duchi mai-tamani,
da lu'u-lu'ai, da fara saķa mai-labshi,
dashunai ya, da alharini, da ja; dukan
itatuwa masu-kurḍi, da kowache irin
tasa ta haworin giwa, da kowache irin

tasa ta itache mai-daraja, da ta jan
13 ḳarfe, da baḳin ḳarfe, da marble; da
cinnamon, da amomum, da turare, da
man ḳamshi, da lubanan, da wine, da
mai, da gari mai-labshi, da alkamına,
da shanu, da tumaki; da na dawaki da
14 karusai da bayi; da rayukan mutane.
Ḍiyan da ranki yana kwaḍai sun taffi
maki, da dukan abin da ke mai-ḳawa,
da abin fahariya sun lalache dagga ga-
reki, ba kwa za a ḳara iske su ba daḍai.
15 Dilalan waḍannan abu, waḍanda suka
wadata sabada ita, za su tsaya dagga
nesa domin tsoron azabatta, suna kuka
16 suna baḳinzuchiya; suna ta chewa,
Kaito, kaito, baban birnin, ita wada ta
kan yafa da fara saḳa mai-labshi da
shunaiya da ja, ta kan yi addo da
zinariya da duwatsu masu-tamani da
17 lu'u-lu'u! gamma chikkin sa'a ḍaya
dukiya mai-yawa hakka ta lalache.
Dukan masu-jiragai kuma, da dukan

wanda ya ke taffiya koïnna chikkin
bahar, da barrorin jiragai, da iyakar
waḍanda ke taffiya fatauchi chikkin
18 bahar, suka tsaya dagga nesa, suka
tada muriya sa'anda suna duban haya-
kin ḳonewatta, suna chewa, Wanne
birni ke kinin *wannan* baban birni?
19 Suka zuba ḳura a-kansu, suka tada
muriya, suna kuka da baḳinzuchiya,
suna chewa, Kaito, kaito, baban birnin,
inda dukan masu-jiragai na bahar suka
sami wadata ta wurin tamanin duki-
yatta! gamma chikkin sa'a ḍaya ta lala-
20 che. Ku yi murna bissa gareta, Ya kai
samma, da ku tsarkaka, da ku Manzanni,
da ku annabawa; gamma Allah ya
biya mata alhakinku.

21 Sai wani ḳaḳarfan malaïka ya ḍauki
duchi, sai ka che baban duchin niḳa, ya
jefa shi chikkin bahar, yana chewa,
hakkanan za a jefasda Babila, baban
birnin, da faḍowa mai-girma, ba kwa za

22 a ḳara ganinta ba daḍai. Kuma dagga
chikkinki ba za a ḳara ji muriyar masu-
harp da masu-waḳa, da masu-algaita, da
masu-ḳafo daḍai; dagga chikkinki kuma
ba za a ḳara iske mai-sana'a na kowa-
che irin sana'a ba daḍai; ba kwa za a
ḳara jin motsin duchin niḳa dagga
23 chikkinki ba daḍai; hasken fitilla kuma
ba za ya ḳara haskakawa a-chikkinki
ba daḍai; da muriyar ango da muriyar
amariya kuma ba za a ḳara jinsu ba
daḍai a-chikkinki: gamma dilalanki
hakiman duniya ne; gamma dukan
al'ummai suka ruḍe da sihirinki.
24 A-chikkinta aka samu jinin annabawa
da tsarkaka, da na dukan waḍanda an
kashe a-duniya.

19 Bayan wannan na ji kammar
babar muriya ta taro mai-girma chik-
kin samma, tana chewa, Alhamdu-
lillahi; Cheto, da ḍaukaka, da iko, sun
2 tabatta ga Allahnmu: gamma shari-

'oïnsa masu-gaskiya ne masu-adilchi;
gamma ya shar'anta ma babar karuwa,
wada ta ḅata dukan duniya da fasikan-
chinta, ya kuma ḍauki pansa gareta do-
3 min jinin bayinsa. Suka sake faḍi
kuma, Alhamdulillahi. Hayakinta
kuma yana hauhawa har abada abadin.
4 Su datiḅan ashirin da fuḍu, da masu-rai
nan fuḍu suka faḍi suka yi sujada ga
Allah wanda ya ke zamne bissa kursi-
'in, suna chewa, Amin; Alhamdulillahi.
5 Sai wata muriya ta fito dagga kursi'i,
tana chewa, Ku bada yabo ga Allahn-
mu, dukanku bayinsa, ku masu-
6 tsoronsa, ḳanana da manya. Na ji
kuma muriya kammar ta baban taro,
kammar muriyar ruwaye masu-yawa
kuma, kammar muriyar tsawa mai-
ḳarfi kuma, tana chewa, Alhamdu-
lillahi: gamma Ubangiji Allahnmu,
7 Alḳadari, yana mulki. Bari mu yi
murna mu yi farinzuchiya ḳwarai, mu

bada ḍaukaka gareshi: gamma amren
Ḍan rago ya yi kusa, matatasa kuma
8 ta shiriya kanta. Aka yarda mata
kuma ta yafa kanta da fara saḳa
mai-labshi, mai-walḳiya mai-tsabta:
gamma fara saḳan nan ayuka masu-
9 adilchi na tsarkaka ne. Ya che mani,
Ka rubuta, Masu-albarka ne waḍannan
da an kirra su zuwa bukin anganchi
na Ḍan rago. Kuma ya che mani,
Waḍannan zantatukan Allah ne masu-
10 gaskiya. Sai na faḍi a-gabbansa domin
in yi masa sujada. Amma ya che
mani, Kadda ka yarda ka yi: ni
abokin bauta ne tare da kai da yan-
uwanka waḍanda su ke riḳe da shaidar
Isa: ka yi sujada ga Allah: gamma
shaidar Isa ruhun annabchi ne.

11 Sai na ga samma a-buḍe; ga kuma
wani farin doki, da mai-hawansa, ana che
da shi Mai-aminchi da Mai-gaskiya;
chikkin adilchi kwa ya ke yin shari'a

12 da yaḳi kuma. Idanunsa harshen
wuta ne, bissa kansa kuma da rawanai
na sarauta masu-yawa; yana kwa da
suna a-rubuche, wanda ba mai-saninsa
13 ba sai shi da kansa. Yana yafe kuma
da riga yayafafiya da jini: sunansa
14 kuma Kalmar Allah ne. Rundunan
yaḳi kwa waḍanda ke chikkin samma
suka bi shi bissa fararen dawaki, suna
yafe da fara saḳa mai-labshi, fari fat
15 mai-tsabta kwa. Dagga chikkin ba-
kinsa kuma takobi mai-kaifi yana fito-
wa, domin shi bubuga al'ummai da
shi: za ya malke su kuma da sanda ta
ḳarfe: yana kwa taka wurin matsewar
wine na zafin hasalar Allah Alḳadari.
16 A-bissa rigatasa da bissa chinyatasa
kuma yana da suna a-rubuche, SAR-
KIN SARAKUNA, DA UBANGIJIN IYAYENGIJI.

17 Na gawani malaïka kuma yana tsa-
ye a-rana; ya kwa tada muriya da ḳarfi,
yana che ma dukan tsuntsayen da ke

tashi a-tsakkar sarari, Ku zo ku tataru
zuwa wurin baban buki na Allah;
18 domin ku chi naman sarakuna, da
naman zaramawa, da naman ḳarfafan
mutane, da naman dawaki da na
masu-hawansu, da naman dukan mu-
tane, yaya da bayi, ḳanana da manya.
19 Na ga bisan kuma, da sarakuna na
duniya, da rudunan yaḳinsu, a-tatare
domin su yi yaḳi da wanda ya ke
zamne bissa dokin, da rundunansa
20 kuma. Aka kama bisan, da mai-
ḳariyan annabchi tare da shi, wanda
ya kan aika alamu a-gabbansa, wa-
ḍanda ya kan ruḍe masu-karḅan shaidar
bisan da su, da su kuma waḍanda ke
sujada ga gumkinsa: aka jefa su biyu
da rai chikkin ḳorama ta wuta mai-chi
21 da kibritu: aka kashe saura da takobi
na wanda ya ke zamne bissa dokin, ta-
kobin da ke fitowa dagga bakinsa: dukan
tsuntsaye fa suka ḳoshi da namansu.



 

20 Na ga wani malaïka kuma yana
sabkowa dagga samma, yana riḳe da
makublin rami mara-matuḳa, yana kwa
2 da babar sarḳa a-hannunsa. Sai ya
damḳi dragon, tsofon machiji, shi ne
Ibelis da Shaitan, ya ḍamre shi har
3 zuwa shekara dubu, ya jefasda shi
chikkin rami mara-matuḳa, ya rufe
bakin, ya sa masa hatimi a-bissansa,
domin kadda shi ḳara ruḍin al'ummai,
har shekara dubu za su chikka: bayan
wannan sai a kwanche shi domin
ḳanḳanin lokachi.

4 Na ga kursi'ai kuma, waḍansu
suka zamna a-bissansu kuma, aka bada
shari'a chikkin hannunsu: kuma na ga
rayukan waḍannan da aka yanke masu
kai sabili da shaidar Isa, da maganar
Allah, da kuma waḍanda ba su yi su-
jada ga bisan, ko gumkinsa, ba su kwa
karḅi shaidassa a-goshinsu ba, ko
chikkin hannunsu; suka rayu, suka

yi mulki kuma tare da Almasihu she-
5 kara dubu. Sauran matatu ba su
rayu ba sai shekara dubu sun chikka
tukuna. Wannan farin tashi ke nan.
6 Mai-albarka mai-tsarki ke wannan
wanda ya ke da rabonsa chikkin tashi
na fari: mutuwa ta biyu ba ta da iko
bissansu ba ko kaḍan; amma za su
zamma priests na Allah da na Alma-
sihu, za su yi mulki kuma tare da shi
shekara dubu.

7 Sa'anda shekara dubu sun chikka
kuma, za a sakki Shaitan dagga ma-
8 ḍamrassa, za ya fito kuma garin ya
ruḍe al'umman da ke chikkin kusuru-
woyi fuḍu na duniya, Gog da Magog,
shi tatara su zuwa yaḳin: yawansu fa
9 yana kamma da rairayi na bahar. Suka
taffi kuma bissa dukan ratar duniya,
suka kewoye sansanin tsarkaka, da
ḳamnatachen birni: wuta kuma ta sab-
10 ko dagga samma, ta chanye su. Ibelis

kuma da ya rude su, aka jefasda shi
chikkin ḳorama ta wuta da kibritu,
inda su bisan da mai-ḳariyan annabchi
su ke kuma; za a wulakanche su dare
da rana har abada abadin.
11 Na ga kuma baban farin kursi'i,
da wanda ya ke zamne a-bissansa,
wanda duniya da samma suka guje ma
fuskatasa; ba a kwa samu masu wuri
12 ba. 12 Na ga matatu kuma, ḳanana
da manya, suna tsaye a-gabban kur-
si'in; aka bude litatafai: aka bude
wani litafi kuma, litafin rai ke nan:
aka yi ma matatu shari'a kuma bissa
ga abin da aka rubuta chikkin litatafai,
13 gwalgwadon ayukansu. Bahar kuma
ya bada matatun da ke chikkinsa;
mutuwa da Hades kuma suka bada
matatun da ke chikkinsu: aka yi
masu shari'a kuma, kowanne mutum
14 gwalgwadon ayukansa. Kuma aka
jefasda mutuwa da Hades chikkin

ḳorama ta wuta. Mutuwa ta biyu ke
15 nan, wato ḳorama ta wuta. Idan kwa
ba a iske an rubuta kowanne chikkin
litafin rai, aka jefasda shi chikkin
ḳorama ta wuta.

21 Na ga sabuwar samma da sabu-
war duniya kuma: gamma samma ta
fari da duniya ta fari sun shuḍe;
2 bahar kuma ba shi. Na ga kuma birni
mai-tsarki, sabuwar Urushalima, tana
sabkowa dagga samma dagga wurin
Allah, shiriyaya kammar amariya da
3 addo domin mijinta. Na ji babar
muriya kwa dagga chikkin kursi'in
tana chewa, Duba, lema ta Allah tana
wurin mutane, za ya zamna tare da su
kuma, za su zamma al'ummai nasa,
Allah kuma da kansa za ya zamna tare
4 da su, ya zamma Allahnsu: za ya
shafe kowanne hawaye kuma dagga
idanunsu: mutuwa kwa ba za ta ḳara
kasanche; ba kwa za a ḳara baḳinzu-

chiya, da kuka, da azaba: al'amura na
5 fari sun shuḍe Shi kuma wanda ya
ke zamne bissa kursi'in ya che, Duba,
saḅonta dukan abu ni ke yi. Ya che
kuma, Ka rubuta: gamma waḍannan
zantatuka masu-aminchi ne masu-gas-
6 kiya. Ya kuma che mani, Sun ta-
batta. Ni ne Alpha da Omega, farkon
da ḳarshen. Wanda ya ke jin ḳishi
im ba shi dagga chikkin maḅuḅugan
7 ruwa na rai kyauta. Wanda ya yi
nassara za ya gada waḍannan abu;
in zamma Allahnsa kuma, shi zamma
8 ḍana. Amma ga matsorata, da marasa-
bangaskiya, da masu-ḳazamta, da ma-
su-kissankai, da fasikai, da masu-sihiri,
da masu-bautan gumaka, da dukan
maḳariyata, rabonsu yana chikkin ḳo-
rama mai-ḳonewa da wuta da kibritu;
mutuwa ta biyu ke nan.

9 Sai ḍaya dagga chikkin bakwaiḍin
malaïku ya zo, waḍanda suna riḳe da

santulan bakwai masu-ḍauke da azabai
bakwai na ḳarshen ; ya yi zanche da
ni kuma, yana chewa, Ka zo dagganan,
ni nuna maka amariyan, matar Ḍan
10 rago. Ya ḍauke ni chikkin Ruhu,
ya kai ni wani duchi baba mai-tsawo,
ya nuna mani birni mai-tsarki Uru-
shalima tana sabkowa dagga chikkin
11 samma dagga wurin Allah, tana da
darajar Allah : sheḳinta yana kamma
da duchi mai-tamani mafifichi, sai ka
che duchin jasper, narai kammar
crystal ; tana da baban garu mai-
12 tsawo ; tana da ḳofa goma sha biyu,
a-bakin ḳofofi kuma malaïku goma
sha biyu ; da sunaye rubutatu a-bis-
sansu, sunayen kabila goma sha biyu
13 na yayan Israïla ke nan : a-fuskar
gabbas ḳofa uku ; a-fuskar arewa ḳofa
uku ; a-fuskar kudu ḳofa uku ; a-fuskar
14 yamma ḳofa uku. Garun birni kuma
yana da tushe goma sha biyu, a-bis-

sansu kwa sunaye goma sha biyu na
goma sha biyuḍin Manzanin Ḍan
15 rago. Wanda ya ke zanche da ni
kuma yana da kara ta zinariya wato
magwoji da za shi gwoda birnin, da
16 ḳofofinsa, da garunsa. Birnin kwa
mai-kusuruwa fuḍu ne, da tsawonsa
da faḍinsa girmansu ḍaya ne: ya
gwoda birnin da sanda fa, mile dubu
da hamsaminya: da faḍinsa da ra-
17 tassa da tsawonsa duk ḍaya ne. Ya
gwoda garunsa kuma, kamu ḍari da
arbaïn da fuḍu, bissa ga magwojin
mutum, wato na malaïka ke nan.
18 Ginin garu fa na jasper ne: birni
kuma sahihiyar zinariya ne, mai-
19 kamma da sahihin madubi. Aka yi
ma tussan garun birni addo da ko-
wanne irin duchi mai-tamani. Tushe
na fari jasper ne; na biyu, sapphire;
20 na uku chalcedony; na fuḍu, emerald;
na biyar, sardonyx; na shida, sar-

dius; na bakwai, chrysolite; na takwas,
beryl; na tara, topaz; na goma,
chrysoprase; na goma sha ḍaya ja-
cinth; na goma sha biyu, amethyst.
21 Ḳofofin goma sha biyu kwa lu'u-lu'ai
ne goma sha biyu; kowache ḍaya a-
chikkin ḳofofin lu'u-lu'u ḍaya ne:
karabkar birni kuma zinariya che sa-
hihiya, sai ka che madubi narai.
22 Kuma ban ga haikali a-chikki ba:
gamma Ubangiji Allah Alḳadari da
23 Ḍan rago su ne haikalinsa. Birnin
kuma ba shi da bukatar rana, ko wata,
da za su haskaka bissansa: gamma
ḍaukakar Allah tana haskaka shi, Ḍan
24 rago kuma fitillassa che. Al'ummai
kuma sa su yi yawo chikkin haskensa;
sarakunan duniya kuma suna kawo
25 darajassu chikkinsa. Ba kwa za a rufe
ḳofofinsa da rana ba ko kaḍan (gamma
ba za a kasanche da dare a-chan):
26 za a kawo ḍaukaka da darajar al'ummai

27 chikkinsa kuma: babu wani abu
mara-tsarki kwa za ya shiga ko kaḍan,
ko wanda ya ke aika ḳazamta da
ḳariya: sai waḍannan da an rubuta
su chikkin litafin rai na Ḍan rago.
22 Ya nuna mani kogin ruwa na rai,
mai-sheḳi kammar crystal, yana fitowa
dagga chikkin kursi'in Allah da na
Ḍan rago, a-chikkin tsakkar karabkassa.
2 A-wannan gefin kogi da wanchan gefi
kuma akwoi itache na rai, mai-fidda
yaya iri goma sha biyu, kowanne wata
kwa yana bada yayansa: ganyayen
itache kuma suka kasanche domin
3 warkasuwar al'ummai. Nan gabba
kuma babu sauran la'ana: kursi'in
Allah da na Ḍan rago kuma za ya
kasanche dagga chikki: bayinsa kwa
4 za su yi masa bauta; su duba fuska-
tasa; da sunansa kuma bissa goshinsu.
5 Babu sauran dare kuma; ba su kwa
da bukatar hasken fitilla, ko hasken

rana; gamma Ubangiji Allah za ya
ba su haske: za su yi mulki kuma har
abada abadin.

6 Ya che mani, Waḍannan zantatu-
ka amintatu ne masu-gaskiya kuma:
Ubangiji kwa, Allah na ruhohin
annabawa, ya aike malaïkansa shi
bayanna ma bayinsa al'amuran da za
7 su faru ba da jinkiri ba. Ga shi kwa,
ina zuwa da samli. Mai-albarka ne
shi wanda ya kiyaye zantatukan
annabchi na wannan litafi.

8 Ni Yohanna ma ni ne mai-ji mai-
ganin waḍannan al'amura. Sa'anda
na ji na gani kuma, na faḍi a-gabban
sawayen malaïka, wanda ya bayanna
mani waḍannan al'amura, domin in yi
9 sujada. Ya kwa che mani, Kadda ka
yarda ka yi wannan: ni abokin bauta
ne tare da kai da yan-uwanka su
annabawa, da waḍanda ke kiyaye

zantatukan litafin nan: ka yi ma
Allah sujada.
10 Ya kuma che mani, Kadda ka
kuble zantatukan annabchi na litafin
nan da hatimi; gamma lokachi ya
11 kusa. Wanda shi ke mara-adilchi,
bari shi yi ta rashin adilchi: wanda
shi ke mai-ḳazamta kuma, shi daḍa
ḳazamtassa: wanda shi ke mai-adilchi
kuma, bari shi yi ta adilchi: wanda shi
ke mai-tsarki kuma, bari shi ḳaru da
12 tsarki. Ga shi, ina zuwa da samli;
hakina yana tare da ni kuma, da zan
saka ma kowanne mutum gwalgwadon
13 aikinsa. Ni ne Alpha da Omega, na
fari da na baya, na farko da na ḳarshe.
14 Masu-albarka ne waḍannan da ke
wankin tufafinsu, domin su sami iko
su zo wurin itachen rai, su shiga kuma
15 ta ḳofofi chikkin birnin. Dagga woje
da karnukan, da masu-sihiri, da fasikai,
da masu-kissankai, da masu-bautan

gumaka, da dukan wanda yana ḳamna
ḳariya yana kwa aika ta.
16 Ni Isa na aike malaïkana domin
shi shaida maku waḍannan al'amura
sabada ekklisiyai. Ni ne tushen
Dawuda da zuriyassa kuma, tamraro
na assubah, mai-walḳiya.
17 Da Ruhu da amariya suna che,
Zo. Mai-ji kuma, bari shi che, Zo.
Mai-jin ḳishi kuma, bari shi zo: wanda
ya ke so, bari shi ḍiba ruwa na rai
kyauta.
18 Ina shaida ma kowanne mutum
wanda ya ke jin zantatukan annabchi
na wannan litafi, Idan kowanne mutum
za ya ḳara bissa garesu, Allah za ya
ḳara masa azabai waḍanda aka rubuta
19 chikkin wannan litafi: kuma idan
kowanne mutum za ya ḍauke *waḍansu*
dagga chikkin zantatukan litafin
wannan annabchi, Allah za ya kawasda

rabonsa dagga chikkin itache na rai,
dagga chikkin birni mai-tsarki kuma,
wato abin da an rubuta chikkin
wannan litafi.
20 Mai-shaidan waḍannan al'amura
ya che, Hakika: Ina zuwa da samli.
Amin: ka zo, ya Ubangiji Isa.
21 Alherin Ubangiji Isa shi zamna
tare da tsarkaka. Amin.

